# જૈન રામાયણ

## રજોહરણની ખાણ

### રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ



1

**પ્રવચનકાર** | વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ. આચાર્યદેવ
શ્રીમદ્ વિજય **રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજા

**સંપાદક** | પ્રસિદ્ધ પ્રવચનકાર પૂ. આચાર્યદેવ
શ્રીમદ્ વિજય **શ્રેયાંસપ્રભસૂરીશ્વરજી** મહારાજ

# જૈન રામાયણ અને અન્ય રામાયણો

જો કે અન્ય રામાયણો અને આ જૈન રામાયણો વચ્ચે ઘણું ઘણું અંતર છે, અન્ય રામાયણોમાં ઘણે ઠેકાણે રાવણને રાક્ષસ, અધમ તથા હીન તરીકે ચિતરવામાં આવે છે. તદુપરાંત પરસ્ત્રીલંપટ, દુષ્ટ અને નરાધમ રૂપે પણ રાવણની પ્રસિદ્ધિ ઈતર કથાઓમાં સ્થળે સ્થળે કરવામાં આવી છે.



પણ વાસ્તવિક સ્થિતિ તદ્દન જુદી છે. તે ગ્રંથકારો પણ પોતાના ગ્રંથોમાં એ વાતને તો કબૂલે છે કે 'રાવણે મહાસતી સીતાજી પર ક્યારેય બળાત્કાર કર્યો જ નથી.' જૈન રામાયણમાં તો એવો સ્પષ્ટ રીતે ઉલ્લેખ છે કે, રાવણ-દશમુખ સદાચારી તથા પરસ્ત્રીવિમુખ શીલવાન મહાપુરુષ હતા. નલકૂબરની પત્ની ઉપરંભા જ્યારે રાવણના રૂપગુણથી આકર્ષાઈ રાવણ તરફ કામ રાગભરી પ્રીતિ અને આકર્ષણ ધરાવે છે ને તે માટે અજેય એવી નલકૂબરની નગરીના દ્વારો ઉઘાડી આપવા માટે વિદ્યાદાન કરવાનું પ્રલોભન આપે છે : ને તેનો જે વખતે બિભિષણ સ્વીકાર કરે છે. ત્યારે રાવણ વિભીષણ પર આક્રોશ વ્યક્ત કરે છે. આ જ ઘટના રાવણની સદાચારીતાનો પરિચય કરાવે છે.

# જૈન રામાયણ

## રજોહરણની ખાણ

### રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ



# 1


**પ્રવચનકાર**
વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ. આચાર્યદેવ
શ્રીમદ્ વિજય **રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજા

**સંપાદક**
પ્રસિદ્ધ પ્રવચનકાર પૂ. આચાર્યદેવ
શ્રીમદ્ વિજય **શ્રેયાંસપ્રભસૂરીશ્વરજી** મહારાજ



........પ્રવચનકાર........

પરમારાધ્યપાદ

પરમગુરુદેવ-પરમોપાસ્ય

**શ્રી આત્મ-કમલ-વીર-દાન-પ્રેમસૂરીશ્વર-**

પટ્ટધરરત્ન, ગુણરત્નરત્નાકર,

જૈનશાસનજ્યોતિર્ધર, તપાગચ્છાધિપતિ,

વ્યાખ્યાનવાચસ્પતિ, પ્રવચનગારુડી,

પરમગુરુદેવ આચાર્યદેવેશ શ્રીમદ્

**વિજય રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**

........સંપાદક.......

સિંહગર્જનાના સ્વામી, આચાર્યદેવેશ શ્રીમદ્

વિજય **મુક્તિચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાના

પટ્ટવિભૂષક, પ્રશમરસપયોનિધિ, આચાર્યદેવ શ્રીમદ્

વિજય **જયકુંજરસૂરીશ્વરજી** મહારાજાના

પટ્ટાલંકાર, પ્રભાવક પ્રવચનકાર, આચાર્યદેવ શ્રીમદ્

વિજય **મુક્તિપ્રભસૂરીશ્વરજી** મહારાજાના

પટ્ટધરરત્ન, પ્રસિદ્ધપ્રવચનકાર આચાર્યદેવ શ્રીમદ્

**વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરીશ્વરજી મહારાજ**

# જૈન રામાયણ : રજોહરણની ખાણ-૧

## રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ

વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ ગ્રંથમાળા-૮


**પ્રકાશન** : વિ.સ. ૨૦૬૭

**નકલ** : ૩૦૦૦

**મૂલ્ય** : ૭૫/-

**ભાગ ૧ થી ૭** : ૫૦૦/- (સંપૂર્ણ સેટ)

**પ્રાપ્તિસ્થાન** : શ્રી સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન ટ્રસ્ટ
એ/૧, ઘનશ્યામ પાર્ક ફ્લેટ, ૧૭, આનંદનગર
સોસાયટી, પાલડી ભઠ્ઠા, અમદાવાદ.
ફોન : ૨૬૬૦૫૮૬૪
Email : muktikiran99@yahoo.com

**પ્રકાશક** : મુદ્રક : શ્રી સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન, અમદાવાદ.

જૈન રામાયણ : રજોહરણની ખાણ : પ્રવચનકાર મહર્ષિદેવ



જૈનશાસન જયોતિર્ધર વ્યાખ્યાનવાચસ્પતિ
તપાગચ્છાધિપતિ પૂ.આચાર્યદેવ શ્રીમદ્
વિજય રામચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા

મહાગ્રંથ પ્રકાશન - સુકૃતના સહભાગી



# શ્રાદ્ધવર્ય શ્રી લાલચંદજી છગનલાલજી

પિંડવાડા, જી. સિરોહી

શ્રીપાલનગર, વાલકેશ્વર, મુંબઈ.

# ઋણ સ્વીકાર

૯૬ વર્ષના દીર્ઘ આયુષ્યમાં ૭૯ વર્ષનો નિર્મળ ચારિત્ર પર્યાય અને ૫૬ વર્ષનો આરાધના-રક્ષા-પ્રભાવના સભર આચાર્યપદ પર્યાય ધરનાર પરમગુરુદેવ પૂ. આચાર્યદેવેશ **શ્રીમદ્ વિજયરામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ના પાર્થીવ દેહના અંતિમ સંસ્કારથી પવિત્ર-ભૂમિ પર નિર્મિત **'સ્મૃતિમંદિર'**ની પાવન પ્રતિષ્ઠાના ઉપલક્ષ્યમાં **'સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન'**ની સ્થાપના થઈ ત્યારથી પ્રકાશન કાર્યની પા પા પગલી ભરતાં અમે આજે એક ભગીરથ કાર્ય કરવા સમર્થ બની રહ્યાં છીએ. તે દેવ-ગુરુની અસીમકૃપાનું પરિણામ છે.

**'જૈન રામાયણ : રજોહરણની ખાણ'** ૭ ભાગમાં પ્રકાશન કરવાનો વિચાર થયો ત્યારથી એક મોટું ટેન્શન હતું. પણ **'કૃપા'** શું કામ કરે છે તેનો અમે અનુભવ કરી શક્યા છીએ.

વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પરમારાધ્યપાદ પરમગુરુદેવશ્રી જેવા સમર્થ મહાપુરુષની ભલભલાનાં હૈયાને હચમચાવી દેતી ધર્મદેશનાને સાક્ષાત્ સાંભળતા હોઈએ તેવા આ પ્રવચનોનું પ્રકાશન તેઓશ્રીની મહતીકૃપા સાથે, સિંહગર્જનાના સ્વામી પૂ.આ.શ્રી **વિજય મુક્તિચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા,** સમર્પણમૂર્તિ પૂ.આ.શ્રી **વિજય મહોદયસૂરીશ્વરજી મહારાજા** પ્રશમરસપયોનિધિ પૂજ્ય આચાર્ય શ્રી **વિજય જયકુંજરસૂરીશ્વરજી મહારાજા**, પ્રવચનપ્રભાવક પૂ.આ.શ્રી **વિજય મુક્તિપ્રભસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની અને અમારા માર્ગદર્શક **પૂ.આ.શ્રી શ્રેયાંસપ્રભસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની પણ અસીમ કૃપાનું ફળ છે.

સમર્થ સાહિત્યકાર પૂ. આચાર્યદેવશ્રી **વિજય પૂર્ણચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**એ 'પ્રસ્તાવના' લખી આપીને અમારા આ કાર્યને ખૂબ જ ગૌરવ બક્ષ્યું છે.

પિંડવાડાના વતની હાલ મુંબઈ વસતા **શ્રેષ્ઠિવર્ય શ્રી લાલચંદજી છગનલાલજી પરિવારે** આ સાહિત્ય પ્રકાશનનો અનેરો લાભ લઈને અમારા **ઉલ્લાસ**માં અભિવૃદ્ધિ કરી છે. અમે તેઓના ખૂબ ખૂબ ઋણી છીએ.

**-સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન**




## સ્મૃતિના સથવારે

**'જૈન રામાયણ'**ના પ્રવચનો દ્વારા જૈન-જૈનેતર જગતને જૈન રામાયણનો નોખો-સાવ અનોખો પરિચય કરાવનારા વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પ્રવચનગારુડી સ્વર્ગીય પરમગુરુદેવ પૂ.આચાર્યદેવેશ **શ્રીમદ્‌વિજયરામચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ના અપાર ઉપકારોને કોઈ શબ્દોમાં ય વર્ણવી શકાય તેમ નથી. જન્મથી-ગળથૂથીમાંથી મળેલા તેઓશ્રીને સાધુ જીવનમાં સતત સાંભળવાનો અને માણવાનો અવસર સંસારી પિતાજી **શ્રીયુત્ ચન્દ્રકાન્તભાઈ લક્ષ્મીચંદ દોશી** (પછીથી મુનિરાજશ્રી **ચારિત્રસુન્દરવિજયજી મ.**)ની ભાવનાથી અને પરમતારક ગુરુદેવો સિંહગર્જનાના સ્વામી સ્વ. પૂ. આચાર્યદેવ શ્રી **વિજય મુક્તિચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા,** પૂર્વદેશ કલ્યાણકભૂમિતીર્થોદ્ધારક પૂ. આચાર્યદેવશ્રી **વિજયજયકુંજરસૂરીશ્વરજી મહારાજા** અને પ્રવચન પ્રભાવક પૂ. આચાર્યદેવ શ્રી **વિજય મુક્તિપ્રભસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની આશીર્વાદપૂર્ણ ઉદારતાથી મળી શક્યો, તેથી જ પ્રભુશાસનના મર્મને પામવાનું યત્કિંચિત્ સામર્થ્ય પ્રગટ્યું અને એક મહાગંભીર સાગરને અવગાહવા જેવા આ સંપાદનના કાર્યને કરવા ઉલ્લસિત બની શક્યો છું.

પરમશ્રદ્ધેય ગચ્છાધિપતિ સ્વ. પૂ. આચાર્યદેવ શ્રી **વિજય હેમભૂષણસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની તારક નિશ્રામાં વિ.સં. ૨૦૬૨-૬૩ના ચોમાસામાં શ્રીપાલનગરની સ્થિરતા દરમ્યાન આ સંપાદન માટે તેઓશ્રીની અનુમતિ મળી તથા જૈન પ્રવચન પ્રચારક ટ્રસ્ટના ટ્રસ્ટીવર્ય **સુશ્રાવક શ્રી કાન્તિલાલ ચુનીલાલે** પણ આ કાર્ય માટે "પૂજ્યપાદશ્રીના પ્રવચનગ્રંથો કે પ્રવચનોને આપ બધા તૈયાર કરો કે સંપાદન કરો તે ખૂબ જરુરી છે" આવી ભાવનાના શબ્દો દ્વારા આવકાર્યું તેથી સરળ ગતિએ સંપાદન શક્ય બની શક્યું.

જો કે મુંબઈથી અમદાવાદ-રાજસ્થાન અને દિલ્હીના વિહારો ફરી દિલ્હીથી અમદાવાદ-મુંબઈના વિહારો અને અનેકવિધ ધર્મઉત્સવો આદિની વ્યાક્ષિપ્તતાને કારણે સંપાદન કાર્ય ખૂબ જ મંદ ગતિએ થયું, છતાંય નિશ્રાવર્તી મુનિગણ આદિનો આ કાર્યમાં રહેલો સહકાર અવિસ્મરણીય રહ્યો છે.

મારા પરમોપાસ્ય. સિદ્ધહસ્તલેખક પૂ. આચાર્યદેવ શ્રી **વિજય પૂર્ણચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**એ પોતાની આગવી શૈલીમાં પ્રસ્તાવના લખી આપીને મારા આ કાર્યને ખૂબ જ હળવું બનાવ્યું છે. તેમ છતાંય મતિઅલ્પતા અને કાર્ય-અદક્ષતાને કારણે આવા ભગીરથ કાર્યમાં સ્વર્ગીય પરમગુરુદેવશ્રીના આશય વિરુદ્ધ કે શાસ્ત્ર વિરુદ્ધ કાંઈપણ કાર્ય બન્યું હોય તો ત્રિવિધે ક્ષમાયાચના પૂર્વક વાચકવર્ગને એટલું જ ભારપૂર્વક જણાવીશ કે **"સ્વાદુઃ સ્વાદુઃ પુરઃ પુરઃ"** ની નીતિને ધ્યાનમાં રાખીને જેમ-જેમ વાંચતા જશો તેમ-તેમ જૈનરામાયણનો અદ્‌ભુત રસાસ્વાદ માણવા દ્વારા અપૂર્વ ભાવાનુભૂતિ અને વર્ણનાતીત આનંદની અનુભૂતિ થશે એ નિઃશંક છે

શ્રી વીરશાસન કાર્યાલય દ્વારા વિ.સં. ૧૯૮૯ થી **'જૈન રામાયણ'** ૭ ભાગમાં પ્રકાશિત થયા પછીની આવૃત્તિઓમાં મહદ્અંશે સંસ્કૃત શ્લોકો કાઢી નાંખવામાં આવેલાં હતાં. અહીં ફરી એ શ્લોકોને તે-તે સ્થળે ગોઠવી દીધા છે અને વાચકવર્ગના વાંચનમાં એક રસધારા ટકી રહે તે માટે એક દિવસના પ્રવચન પછી બીજા દિવસના પ્રવચનમાં ઉપદેશ આદિ રૂપે નવી-નવી આવતી વાતોને યથાવત્ જાળવી રાખીને જે પુનરાવર્તન જેવું જણાતું હતું, તે દૂર કર્યું છે અને તે વખતની જુની ભાષાને થોડી મઠારી છે.

કલિકાલસર્વજ્ઞ પરમોપકારી આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ **હેમચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા રચિત ત્રિષષ્ઠિશલાકાપુરુષ ચરિત્ર**ના ૭મા પર્વના ૧૦ સર્ગના આધારે આ પ્રવચનો મુખ્યતયા થયા હોવાથી પૂર્વે તે-તે સર્ગ અને પ્રવચનોના ક્રમાંક મૂકાયાં હતા તે પણ દૂર કરીને અખંડ-પ્રવચનો અહીં અવતરિત કરાયા છે.

આ નવી શૈલીમાં **'જૈનરામાયણ : રજોહરણની ખાણ'** એવું ગ્રંથનું નામ રાખીને સાતે ભાગોમાં મુખ્ય વિષયને ધ્યાનમાં રાખી દરેક ભાગનું નામકરણ નીચે મુજબ કર્યું છે.

| ભાગ | સર્ગ | નામ |
| --- | --- | --- |
| ૧. | ૧-૨-૩ | રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ. |
| ૨. | ૪ | રામ-લક્ષ્મણને સીતા |
| ૩. | ૫-૬ | સીતા અપહરણ |
| ૪. | ૭-૮/૧ | લંકાવિજય |
| ૫. | ૮/૨ | ઓશીયાળી અયોધ્યા |
| ૬. | ૮ | સીતાને કલંક |
| ૭. | ૯-૧૦ | રામ નિર્વાણ |

આ મુખ્ય વિષયોને સુચવનારા નામાભિધાન છે. ઠેર-ઠેર અવાંતર વિષયો-પ્રસંગો અને સાંપ્રત સમસ્યાઓના પ્રત્યાઘાતોમાં પ્રવચનકારમહર્ષિનું હૃદય વાંચવા મળે છે.

## ભાગ-૧

કલિકાલ સર્વજ્ઞશ્રી જેવા સમર્થ શાસ્ત્રકારપરમર્ષિ મહાપુરુષે લાલિત્યભરી સાહિત્યિક ભાષામાં શ્રી ત્રિષષ્ઠિના ૭મા પર્વના ૧૦ સર્ગમાં ૮મા પ્રતિવાસુદેવ શ્રી રાવણ, બલદેવ શ્રી રામચન્દ્રજી અને વાસુદેવશ્રી લક્ષ્મણજી આદિની જીવનકથાને વર્ણવવા દ્વારા જૈનોની આગવી અદ્ભુત અને સદ્ભુત રામાયણને રજૂ કરી છે. મુખ્યતયા તેના આધારે સમર્થ પ્રવચનકાર મહર્ષિ પરમગુરુદેવશ્રીએ શ્રીજૈનશાસનના કથાનુયોગની શાસ્ત્રશૈલીને ધ્યાનમાં રાખીને ફરમાવેલાં આ પ્રવચનો વીશમી-એકવીશમી સદીનું નવલું નજરાણું છે."

**'જૈન રામાયણ : રજોહરણની ખાણ'**ના ૭ભાગમાંનો આ પ્રથમ ભાગ **'રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ'**ના નામે પ્રગટ થઈ રહ્યો છે. આ પ્રથમ ભાગમાં ત્રિષષ્ઠિપર્વ-૭ના પ્રથમ ત્રણ સર્ગ-ઉપરના પ્રવચનોનો સમાવેશ કર્યો છે.

બીજા તીર્થપતિશ્રી અજીતનાથપ્રભુના શાસનકાળમાં થયેલા શ્રી ધનવાહન રાજાથી રાક્ષસવંશના બીજ રોપાયા હતા. તે રાક્ષસવંશની રોમાંચક ઉત્પત્તિ રાક્ષસવંશની વીર-પરંપરા અને રાવણ જન્મ સુધીનું વર્ણન કરતાં 'રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશની ઉત્પત્તિ અને રાવણનો જન્મ' નામના પ્રથમ સર્ગના પ્રવચનોમાં શ્રી જૈનશાસનની પરંપરા અને વિશિષ્ટતા, ધર્મશૂર બનવા શું કર્મશૂર બનવું જરુરી છે ? વિગેરે અનેક જરુરી વાતોનું સ્વર્ગીય પરમગુરુદેવશ્રીનું પ્રતિપાદન શ્રોતાવર્ગને અને વાચકવર્ગને મન્ત્રમુગ્ધ કરે તેવું છે.

'દશાનન' નામકરણ, ભાઈ-બહેનોનો બાલ્યકાળ, માતા કૈકસીની ઉશ્કેરણી, રાવણ આદિની વિદ્યાસાધના અને સિદ્ધિ : દુન્યવી સાધના અને આત્મસાધના, પુણ્યાનુબંધી પુણ્યનો પ્રભાવ, શ્રી રાવણનો ધર્મરાગ, વીરવર શ્રી વાલી, તેમનો વિવેક, રાજર્ષિશ્રી વાલિ, રાવણની પ્રભુભક્તિ, સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માની કર્તવ્યનિષ્ઠા, હિંસાત્મક યજ્ઞની ઉત્પત્તિનો ઈતિહાસ, શ્રી રાવણની કુલવટ,

પોતાના મરણની બાબતમાં રાવણનો પ્રશ્ન-કેવળીજ્ઞાની મહર્ષિનો ઉત્તર આદિ બીજા 'રાવણ દિગ્વિજય' નામક સર્ગના આધારે પૂજ્યપાદશ્રીજીનું પારદર્શકશૈલીમાં થયેલું વિવેચન ઉંડા અવગાહનમાં ઉતારી દે તેવું છે.

ત્રીજા 'હનુમાનની ઉત્પત્તિ અને વરુણસાધના' સર્ગના આધારે થયેલાં તેઓશ્રીના પ્રવચનોમાં તો શ્રીમતી અંજનાસુંદરી ની જીવનકથાનો વર્ણવાયેલો સાર તો આપણને જીવનનો સાર સમજાવી દે તેવો છે. અજ્ઞાન અને મોહની આત્મા ઉપર થતી અસરનું સ્પષ્ટીકરણ પણ હૃદયંગમ છે.

આમ, પ્રથમ ભાગમાં વિવેચિત ધર્મકથાનુયોગનું રહસ્ય આપણે સ્વયં વાંચીએ-માણીએ અને તત્ત્વરમણતાનાં સુખને અનુભવતાં શાશ્વતસુખના ભોક્તા બનીએ એ જ અભ્યર્થના...

સદ્ગુરુચરણ સેવાહેવાકી

**આચાર્ય વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરિ**

**દ્વિ.વૈશાખ વદ-૧૧, વિ.સં.૨૦૬૬,**
**સિદ્ધાંતમહોદધિ સ્વ.પરમગુરુવર સ્વર્ગતિથિ.**
**થરા**



## જૈન રામાયણ : રજોહરણની ખાણ

## ભાગ-૧ થી ૭

સંપૂર્ણ ગ્રન્થરત્નનો લાભ લેનાર ધર્મપરાયણ જીવનના શ્રેષ્ઠ નિર્માતા

## શ્રી લાલચંદજી છગનલાલજીના

# જીવનની આછી ઝલક

નરવીરો શૂરવીરો અને ધર્મવીરોથી શોભાયમાન રાજસ્થાનની ધીંગીધરા પર આવેલ **સિરોહી** જિલ્લાના **પિંડવાડામાં પૂ. પિતાશ્રી છગનલાલજી**ના કુળમાં પૂ. માતુશ્રી **છોગીબેન**ની કૂખે વિ.સં. ૧૯૭૨માં મહા સુદ ૩ના તેઓશ્રીનો જન્મ થયો.

વર્ધમાન જૈન યુવક મંડળની સ્થાપના (પિંડવાડા) દ્વારા સંઘના અનેક કાર્યોમાં સાથ આપતા રહ્યા.

પિંડવાડાના પનોતા પુત્ર, પ્રેમના ઘૂઘવતા સાગરસમા સ્વ. પૂજ્યપાદ આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ **વિજય પ્રેમસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ના પરમ કૃપાપાત્ર બની ત્રીશ-ત્રીશ વર્ષો સુધી અખંડપણે કર્મ સાહિત્યના પ્રકાશનાદિમાં કાર્યરત રહેવા દ્વારા અપૂર્વ જ્ઞાનોપાસના અને ભારતીય પ્રાચ્ય તત્ત્વ પ્રકાશન સમિતિની સ્થાપના કરાવી.

જેસલમેર-અમરસાગર-લોદ્રવપુર-ભીલડીયાજી-અજારી (પિંડવાડા)-આયડ (ઉદયપુર) આદિ અનેક મહાતીર્થોના જીર્ણોદ્ધારના કાર્યની સાથે મેવાડના અગણિત મંદિરોના પુનરુદ્ધારમાં અમૂલ્ય ફાળો આપ્યો.

સુવિશુદ્ધ સંયમમહાનિધિ, વાત્સલ્યવારિધિ સ્વ. પૂજ્યપાદ આચાર્દેવ શ્રીમદ્ **વિજય પ્રેમસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની પરમ પાવનકારી નિશ્રામાં પિંડવાડામાં ઐતિહાસિક અંજનશલાકા પ્રતિષ્ઠા મહોત્સવ તથા વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પરમોકારી સ્વ. પૂજ્યપાદ આચાર્યદેવ **શ્રીમદ્ રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની તથા અન્ય **ગુરુભગવંતો**ની નિશ્રામાં અગ્રેસર રહી વિશ્વ વિખ્યાત આબુ દેલવાડા-બ્રાહ્મણવાડા-ઉદવાડા-પૂના-વાંસદા આદિ અનેક સ્થાનોમાં ભવ્ય અંજનશલાકા પ્રતિષ્ઠાદિના પ્રસંગોની ઉજવણી કરી કરાવી.

હસ્તગિરિ મહાતીર્થ, સહસાવન ગિરનાર, શ્રીપાલનગર મુંબઈ, જી.આઈ.ડી.સી. વાપી, ચંદાવરકરલેન બોરીવલી મુંબઈ આદિમાં નૂતન દેરીઓ-જિનાલયોના નિર્માણમાં અનુમોદનીય સહયોગ આપ્યો.

સહસાવન ગિરનાર, દેલવાડા આબુ, શ્રીપાલનગર મુંબઈ, જી.આઈ.ડી.સી. વાપી જેવા વિશ્વપ્રસિદ્ધ સ્થાનોમાં કાયમી ધજા ચઢાવવાના, મૂલનાયક તથા અન્ય જિનબિંબો ભરાવવાના તથા પ્રતિષ્ઠાદિના લાભોમાં સ્વદ્રવ્યની ન્યોછાવરી કરી.

શંખેશ્વર-બ્રાહ્મણવાડામાં નવપદજીની ઓળીની આરાધના કરાવવા જેવા અનેક સુકૃતોની સમારાધના, મુકપશુઓની સુરક્ષા કાજે શિબિર-કેમ્પ અનુકંપાના કાર્યો તથા સામાજિક ક્ષેત્રોમાં અગ્રેસર રહી તન-મન-ધનથી વિવિધ સેવાઓ આપી છે.

ઉભય ગુરુદેવોના કાળધર્મ બાદ તપસ્વીસમ્રાટ્ પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ **વિજયરાજતિલકસૂરીશ્વરજી મહારાજા** તથા ગચ્છસમ્રાટ્ પૂ. આચાર્યદેવશ્રીમદ્ **વિજયમહોદયસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની પણ એવી જ કૃપા મેળવીને શાસન પ્રભાવક અનેક કાર્યોમાં અગ્રેસર રહી, આ ઉભયની નિશ્રામાં જ સમાધિ પામીને સ્વર્ગવાસી બન્યા.

*આપની શ્રુતભક્તિની અમે*

## *પુનઃપુનઃ અનુમોદના*

*કરીએ છીએ.*

**- શ્રી સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન**

# મારી સંવેદના

: **સંવેદક**

પ્રસિદ્ધ પ્રવચનકાર, પૂ. આચાર્યદેવ
**શ્રીમદ્ વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરીશ્વરજી મહારાજ**

શ્રી અરિહંતદેવો અને શ્રીગણધરદેવોની વિશ્વના જીવમાત્ર પ્રત્યેની અપરિમિત કૃપાવૃષ્ટિનું ઝરણું શ્રી દ્વાદશાંગી છે. જીવમાત્ર જે સુખને ઇચ્છે છે તે સુખ એક માત્ર મોક્ષમાં છે એવું ફરમાવનાર શ્રી જૈનશાસન એ સુખને પામવાનો શુદ્ધ માર્ગ છે. એ મોક્ષમાર્ગ કહેવાય છે. આવા એ મોક્ષમાર્ગનું શુદ્ધ પ્રતિપાદન કરવાની જવાબદારી વહનારા શ્રી આચાર્યભગવંતોને 'ભાવાચાર્ય' તરીકે ઓળખાવીને 'तित्थयर समो सूरि' **'શુદ્ધ પ્રરુપક ગુણ થકી જે જિનવર સમ ભાખ્યા'** આદિ વિધાનો દ્વારા ઘણું ઉંચુ બહુમાન અપાયું છે. કારણ કે પ્રભુએ તો શુદ્ધ માર્ગ પ્રસ્થાપિત કર્યો, હવે તેને તે જ સ્વરુપે ટકાવી રાખવાનું અને ભવ્ય જીવો સુધી પહોંચાડતા રહેવાનું ઉત્તરદાયિત્વ જેઓના શિરે મૂકી શકાય તેવા ભાવાચાર્ય ભગવંતો ન હોય કે ન થાય તો ? આ કલ્પના જ ધ્રૂજાવી દે તેવી છે.

ખળ-ખળ વહેતી નદીઓમાં, અગાધ સરોવરોમાં કે સમુદ્રોમાં તો નાવ કે સ્ટીમરો દોડતી હોય છે. પણ સહરાના રણમાં કે કચ્છના રણપ્રદેશમાં નાવ ચલાવવાની હોય તો ? જિન-કેવળી અને પૂર્વધરોની ગેરહાજરીવાળા પંચમકાળમાં શાસનની નાવ ચલાવવાનું કામ રણમાં નાવ ચલાવવાથી પણ

કપરું છે. પણ જિનશાસનના ભાવાચાર્ય ભગવંતો શુદ્ધ પ્રરુપક ગુણના પ્રભાવે આ કાર્ય કરી શકે છે. કરી રહ્યાં છે અને કરતાં રહેશે.

શ્રી દ્વાદશાંગીના આધારે રચાયેલાં અનેક પ્રાચીનતમ ગ્રંથો, છેલ્લા ૪૦૦-૫૦૦ વર્ષમાં વિવિધ ભાષાઓમાં થયેલી સુવિહિત મહાપુરુષોની રચનાઓ, એ જ પરંપરાને જાળવીને થતી-થયેલી અર્વાચીન રચનાઓ એની સાક્ષી છે. ઉપદેશગ્રંથો તેના અદ્‌ભુત દૃષ્ટાંતો છે.

### "જૈનરામાયણ : રજોહરણની ખાણ"

*આ પ્રવચનગ્રંથનું સંપાદન એ એક ભગીરથ કામ છે. એ કામ કરતાં સતત જે સંવેદના અનુભવી છે એને વર્ણવવા શબ્દોનો સાગર છીછરો લાગે તેમ છે.* ***"જીવન જીવવાની અને મજેથી મરવાની કળા"*** *આ ગ્રંથે આપી છે. હર્ષ-શોકની લાગણીઓ કે મિશ્ર લાગણીઓના અવસરે સાગરની ગંભીરતાનો સાદ આ પ્રવચનોમાંથી સંભળાયો છે. શત્રુ-મિત્રમાં સમવૃત્તિ એ તો પર્વતની ટોચ છે. પણ એની તળેટીને સ્પર્શવાની ભૂમિકાને ક્ષણે-ક્ષણે સંવેદાય છે એ પ્રભાવ આ પ્રવચનોનો જ છે.*

શાસ્ત્રવચનોનો માર્ગાનુસારી અર્થ કરવાની કળા આ પ્રવચનોના શ્રોતા કે વાંચકને હસ્તગત ન થાય તે બનવું પ્રાયઃ સંભવિત નથી. ધર્મ કરનાર ધર્મકાર્યની સફળતા માટે તેવા લક્ષ-પક્ષવાળો હોય, ધર્મના વિરોધીઓ અને ધર્મ નહીં કરી શકનારાઓ વચ્ચેનો ભેદ : ધર્મગુરુઓનું જૈન શાસનમાં સ્થાન, દીક્ષા-બાળદીક્ષા-વૈરાગ્ય આદિ તાત્ત્વિક અને શાસ્ત્રીય પ્રશ્નોની છણાવટ આદિ બધું જ આ પ્રવચનોમાંથી 'स्वादुः स्वादुः पुरः पुरः' મળે તેમ છે.

"જૈન રામાયણ" ના આ પ્રવચનો સકલાગમ રહસ્યવેદી જ્યોતિષમાર્તંડ પૂ.આ.શ્રી **વિજયદાનસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ની ધર્માધ્યક્ષતામાં અને સિદ્ધાંત મહોદધિ પૂ. પંન્યાસપ્રવર શ્રી **પ્રેમવિજયજી ગણિવરશ્રી**ના સાનિધ્યમાં પૂ. **મુનિશ્રી રામવિજયજી** મહારાજે વિ.સં. ૧૯૮૫-૮૬ના મુંબઈ લાલબાગ-ભૂલેશ્વરના ચાતુર્માસ દરમિયાન કર્યા હતા. અર્થાધિકારે શ્રી આચારાંગસૂત્રની ચાલતી પ્રવચનધારા અને ભાવનાધિકારે જૈનરામાયણની પ્રવચનધારા માટે નીચેના શબ્દો આપણી સંવેદનાને ઝંકૃત કરે તેવા છે.

• • •

## ભૂલેશ્વર લાલબાગ : તીર્થધામ

આજથી લગભગ ૮૨ વર્ષ પહેલાનો એ કાળ હતો. તે કાળે જડવાદની બોલબાલા મુંબઈ શહેરમાં ફાલીફૂલી હતી. જમાનાવાદીઓના ધર્મ સામેના આક્રમણો પૂરજોશમાં ચાલી રહ્યા હતા. વીતરાગ કથિત ત્યાગમાર્ગને નામશેષ કરવા માટેના જોરશોરથી પ્રયત્નો થઈ રહ્યા હતા, એમ છતાં ચૈતન્યવાદની મીઠી સરવાણીના મધુર જલનું પાન કરનારા અનેક ઉત્તમ ને મોક્ષમાર્ગના અભિલાષી જીવો જે આજે જણાઈ રહ્યા છે, તે મીઠી-મધુર ચૈતન્યવાદની પ્રાણદાયી સરવાણીના સ્ત્રોતને તે કાલે પ્રગટાવનાર **એ પ્રવચન શૈલીએ તે વેળા લાલબાગ ભૂલેશ્વર જૈન ઉપાશ્રયને તીર્થધામ સમું બનાવી દીધેલ.**

• • •

જૈન રામાયણ પ્રથમ ભાગમાં વિ.સં. ૧૯૮૯ ની પ્રથમ આવૃત્તિ વખતે પ્રગટ થયેલા 'આમુખ' રૂપ લખાણો મારી સંવેદનાને ચેતના આપનાર બન્યા હોવાથી તેના અમુક અંશો આ સાથે જોડીને હું તેને આપણી સંવેદના બનાવવા માંગું છું.

• • •

બાલ્યકાળથી શ્રી ભાગવતી જૈન દીક્ષા સ્વીકારીને પ્રભુશાસનમાં પોતાનું જીવનસમર્પણ કરનાર, ન્યાય-વ્યાકરણ-તર્ક વગેરે સાહિત્યના પારંગત અને લાખ્ખો શ્લોકોમાં સાહિત્યનું સર્જન કરનાર તેમજ ગુજરાતના ગૌરવભર્યા ઈતિહાસમાં અમર નામ પ્રાપ્ત કરવા સાથે જૈનધર્મની વિજયપતાકા ફરકાવનાર કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ **હેમચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાએ આ **'શ્રી ત્રિષષ્ઠિ-શલાકા-પુરુષ-ચરિત્ર'**ના સાતમા પર્વને જુદા જુદા સર્ગોમાં રચ્યું છે.

જે મહાત્માના શુભ નામથી આજે જૈનો અને જૈનેતરો ખૂબ ખૂબ પરિચિત છે. એઓશ્રીમદ્‌ની વિદ્વત્તા, ગંભીરતા, તલસ્પર્શી વિવેચના, સચોટ વ્યાખ્યાનશક્તિ અને સાથે નિર્મલ ચારિત્રશીલતાએ, આજે એ મહાત્માને અનેકોના હૃદયરાજ બનાવ્યા છે. અનેકો એમની સેવા કરે છે, અનેકો એમના નામસ્મરણમાં આત્મકલ્યાણ અનુભવે છે. તે પૂજ્યપાદ બાલ બ્રહ્મચારી, પરમ શાસનપ્રભાવક, વ્યાખ્યાનવાચસ્પતિ પંન્યાસપ્રવર શ્રીમદ્ **રામવિજયજી** ગણિવર

વિ.સં. ૧૯૫૨માં પાદરા (ગુજરાત)માં એક સાધારણ, પરંતુ જૈનત્વની સુવિશિષ્ટ ભાવનાઓથી વાસિત કુટુંબમાં જ્યારે એક પુત્રનો જન્મ થયો, ત્યારે

ભાગ્યે જ કોઈએ ધાર્યું હશે કે અનેકના તારણહાર થવાનું આ પુત્રના ભાગ્યલલાટમાં આલેખાયું છે. બાલ્યકાલમાં જ એમના પિતા સ્વર્ગવાસી થયા. માતાને મન એ પુત્ર એ જ જીવન હતું. સંપત્તિ હતી. માતાએ બાળકના જીવનને સંસ્કારી અને તેજસ્વી બનાવ્યું. તેમજ તે બાળકના પિતાના પિતાની માતાએ પણ બાળકના જીવનમાં પવિત્ર સંસ્કારો રેડ્યા. આવું સુયોગ્ય વાતાવરણ હોય અને એમાં પૂર્વભવના સંસ્કારોનો ઉદય થાય, એટલે નાની વયમાં પણ પરમાત્મમાર્ગ પ્રતિ ખેંચાણ સ્વાભાવિક છે. અને એથી જ આ બાળક સંસારમાં હોવા છતાં પણ એનું હૃદય કાંઈક જુદું જ શોધી રહ્યું હતું. કોણ જાણે કેમેય-હૃદયને સંસારનું વાતાવરણ શુષ્ક ભાસતું.

જૈન કુટુંબમાં બાળકોના જીવનસંસ્કાર જુદા જ હોય છે. બાલ્યકાળથી એ રાગ અને દ્વેષના વિજેતા પ્રભુને પૂજનારા અને પ્રભુપંથના પ્રવાસી નિર્ગ્રંથ મુનિવરોની ભક્તિ કરનારા હોય છે. લાખ્ખો, કરોડો, અબજો, અરે, સામ્રાજ્યના માલિકો પણ આ પૂજન અને ભક્તિમાં જીવનું કલ્યાણ માને છે. ત્યાંથી જ જૈન બાળકના હૈયામાં એક વાત રમ્યા કરે છે કે જગત્‌ની વિપુલતમ સંપત્તિ રોકવા અમર્યાદિત સત્તા કરતાંય એ સંપત્તિ અને સત્તાનો ત્યાગ વધારે પૂજ્ય છે. ત્યાંથી જ એ ત્યાગભાવના એના હૈયામાં જચે છે. આજ કારણે ઘણી વાર સંસ્કારી બાળકો પોતાનાં માતાપિતાની સંમતિથી બાળવયે ત્યાગી બની, ભવિષ્યના મહાન ત્યાગી ને ઉપકારી બને છે. ઈતિહાસ ઉચ્ચારે છે કે ભૂતકાળના યશસ્વી મહાત્માઓ બાલ્યકાલથી જ વિરક્ત થઈ સંસારત્યાગી બન્યા હતા. વર્તમાનમાં ચમકતા સિતારાઓ પણ એની જ સાક્ષી પૂરે છે. અને ભવિષ્યમાં થનાર મહાપુરુષોનાં વર્ણનો પણ એ જ સનાતન સત્યના એકરારરુપ છે. આ કારણે જૈન સાહિત્યકારોએ બાળદીક્ષાની મહત્તા ઉપર ભાર મૂક્યો છે. સુયોગ્ય વાલીની છત્રછાયામાં જૈનત્વના સંસ્કાર પામેલ બાળક, પૂર્વ સંસ્કારોના મેળથી વિરક્ત બને, દીક્ષા લે, અને વૈરાગ્યવર્ધક વાતાવરણમાં સુયોગ્ય ગુરુવરની છાયામાં જ્ઞાનાદિ પામે, ત્યારે એની વિદ્વત્તા, પ્રભાવકતા, વૈરાગ્યવૃત્તિ અને સચ્ચારિત્રતા ભલભલાને શિર ઝૂકાવવા પ્રેરે એવી પ્રબલ હોય. એ તદ્દન સ્વાભાવિક છે અને આ સ્વાભાવિકતાના પૂરાવા તરીકે આ ગ્રન્થના કર્તાને પણ મૂકી શકાય.

પ્રસ્તુત ગ્રંથના રચયિતા બાલ્યકાલથી જ શાસનસેવક બનવાના, અભિલાષી બન્યા હતા. એ મહત્ત્વાકાંક્ષાને જૈનત્વના સંસ્કારોએ પોષી અને નિર્ગ્રન્થ સદ્ગુરુઓના નિકટ પરિચયે વિકસાવી, હૃદયમાં દીક્ષા ગ્રહણ કરવાની પ્રબળ ભાવના પેદા થઈ. અને આખર એ ભાવનાની પ્રબળતાએ આચારનો

વેગ પકડ્યો. વિ.સં. ૧૯૬૯માં ગ્રન્થકાર મહાત્માએ ગંધાર (ગુજરાત) મુકામે સાધુદીક્ષા ગ્રહણ કરી.

વીસમી સદીના પરમ પ્રભાવક, પાંચાલ દેશોદ્ધારક ન્યાયામ્ભોનિધિ તપોગચ્છાચાર્ય શ્રીમદ્ **વિજયાનન્દસૂરીશ્વરજી** (આત્મારામજી) **મહારાજા**ના અનન્ય પટ્ટાલંકાર, પરમ પ્રભાવક આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય કમલસૂરીશ્વર મહારાજાના પટ્ટધર, પરમગીતાર્થ આચાર્યવર્ય શ્રીમદ્ **વિજયદાનસૂરીશ્વરજી મહારાજા**ના પરમ વિનેય સિદ્ધાન્ત મહોદધિ મહોપાધ્યાય શ્રીમદ્ **પ્રેમવિજયજી ગણિવર**ના શિષ્ય આ મુનિશ્રી **રામવિજયજી**એ ત્યારથી દેહદમન દ્વારા આત્મસાધનાનો અને વિનય-શ્રમથી વિદ્યોપાર્જનનો માર્ગ ગ્રહણ કર્યો. આ મહાત્માની તીવ્ર બુદ્ધિ, વિલક્ષણ સ્મરણશક્તિ, વિનયશીલતા અને દૃઢચિત્તતા પૂર્વકની પઠન પ્રવૃત્તિએ સૌને આકર્ષ્યા. પૂ. પરમગુરુદેવ અને ગુરુદેવની છત્રછાયામાં આ મહાત્માએ ખૂબ ખૂબ આત્મવિકાસ અને જ્ઞાનવિકાસ સાધ્યો.

આ મહાત્માના પહેલા જ પ્રવચને શ્રોતાઓને મંત્રમુગ્ધ બનાવ્યા. એ વિવેચના અને એ પ્રભાવકતાએ ભાવિનો ખ્યાલ આપ્યો. ઉજ્જ્વલ ભાવિ ડોકિયા કરી રહ્યું. ધીરે ધીરે એ શક્તિએ વિકાસ સાધ્યો. અમદાવાદમાં આ મહાત્માની વિશેષત: પીછાન થઈ. આજે અમદાવાદમાં તેમજ બીજા અનેક શહેરો અને ગામડાઓમાં સેંકડો સ્ત્રીપુરુષો આ મહાત્માનાં પુણ્ય પ્રવચનોનાં પ્રતાપે જીવનસુધાર કરી રહ્યાં છે.

અમદાવાદના ત્રણ ચાતુર્માસ પછી ખંભાત અને સુરતનાં ચાતુર્માસ થયાં. ત્યાંથી મુંબઈમાં વસતાં સેંકડો જૈનોના નિમંત્રણથી તેઓશ્રી વિ.સં. ૧૯૮૬માં મુંબઈ પધાર્યા. રોજ સવારે થતાં આ મહાત્માનાં પ્રવચનોમાં હજારો સ્ત્રી પુરુષોની હાજરી રહેવા લાગી. બહારગામના રહીશો પણ આ પુણ્ય પ્રવચનોનો લાભ લઈ શકે, એ ઇચ્છાથી કેટલાક ભક્તોએ આ મહાત્માના પુણ્ય પ્રવચનો રિપોર્ટર પાસે લખાવી છપાવવા માંડ્યા. અને એ સાપ્તાહિક **'જૈન પ્રવચન'** આજે પણ સેંકડો વાંચકોના આત્મિક આહારરુપ બની ગયું છે. રવિવારના પ્રભાતે સેંકડો નેત્રો એની આતુરતાપૂર્વક રાહ જુએ છે. આ મહાત્માનાં પુણ્ય પ્રવચનોનું જ પ્રકાશન કરવું, એ એનું ધ્યેય છે. **'જૈન પ્રવચન'** અઠવાડિક વિષે સંખ્યાબંધ વણમાંગ્યા અભિપ્રાયો મળ્યા છે અને એ બધા આ મહાત્માની વૃત્તિ અને પ્રવૃત્તિ ઉભય તરફ ઉચ્ચ સન્માન દર્શાવે છે. કેટલાક જૈનેતરો આ મહાત્માના પરિચયમાં આવા બદલ પોતાની જાતને ધન્ય માને છે. સારા સારા વિદ્વાનો અને ધારાશાસ્ત્રીઓ પણ આ મહાત્માના પ્રવચનો સાંભળી મંત્રમુગ્ધ બન્યા છે.

આ બધાય કરતાં વાંચકોની દૃષ્ટિ સામે આ પુસ્તક ધરવામાં આવે છે, તે જ પૂરતું છે. વાંચકો સ્વયં પોતાના જૈન કે જૈનેતરપણાના ભેદને ભૂલીને જો આ વાંચશે, તો એ વિષે પોતાનો અભિપ્રાય બાંધી શકશે તેમજ તેમને લાગશે કે આ પુસ્તકમાંથી તેઓ કાંઈક નવીન, કાંઈક જરુરી પામી રહ્યા છે ગમે તેવા સુખદ કે દુઃખદ પ્રસંગોમાં સાથી બનીને આ ગ્રન્થ એના વાંચકને શાંતિ આપશે, સુખમાં મુંઝાઈ ન જાય અને દુઃખમાં સત્ત્વ ન ગુમાવી બેસે, એવો કીમીયો આ પુસ્તકમાં પરોપકારરસિક મહાત્માએ બતાવેલ છે.

ગ્રન્થકાર મહાત્માનાં મુંબઈમાં બે ચાતુર્માસ થયાં. વિ.સં. ૧૯૮૭માં ત્યાંના સંઘના આગ્રહથી યોગ્યતા વિચારી, આ મહાત્માને ચતુર્વિધ સંઘની હજારોની એકત્રિત મેદની સમક્ષ, તેઓ શ્રીમદ્‌ના પરમ ગુરુદેવે વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પદ, ગણિપદ, અને પંન્યાસપદ પ્રદાન કર્યું. મુંબઈએ આ પ્રસંગે આઠ દિવસનો ભવ્ય ઉત્સવ કર્યો. આજે આ મહાત્મા અનેકનાં જીવનમાં પલટો લાવીને આત્મિકતાનો પરિચય કરાવી રહ્યા છે. એમનું ઉજ્જ્વલ જીવન આજે જૈનશાસનની ઉજ્જ્વલતાની જ સાક્ષી આપી રહ્યું છે. જૈન સાધુની મહત્તા અહીં આવીને અનેક જૈનેતરો જોઈ શક્યા છે. આત્માનુલક્ષી જગત્ ઇચ્છે છે કે-એઓશ્રી દ્વારા મળતો દુર્લભ ઉપદેશ સારુંય જગત્ સાંભળે.

પ્રવચનકારની ઝાંખી પામવા આટલું લખાણ કાફી ગણાય.

વધુ તો શું કહું ? પ્રવચનોની આ ધારા જ આપણને ઘણું કહી શકશે, આવો આપણે એ ધારાને માણીએ...

**આચાર્ય વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરિ**

પ્ર.વૈ. સુદ ૧૨, વિ.સં. ૨૦૬૬

શિહોરી (બનાસકાંઠા)

# ઝાંખી તત્કાલીન ઝંઝાવાતની,
# ઝલક એ ઝંઝાવાતની સામે ઝઝુમનારની,

**પરિચાયક**

સિદ્ધહસ્તલેખક પૂ.આચાર્યદેવ
**શ્રીમદ્ વિજય પૂર્ણચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજ**

અલૌકિક જાહોજલાલીથી જ્વલંત અને ઝળહળતાં કોઈ આલિશાન ભવન તરીકે જૈનશાસનનાં દર્શન કરીએ, તો ચાર અનુયોગ એના ચાર પાયારૂપ જણાય. દ્રવ્યાનુયોગ, ચરણકરણાનુયોગ, ગણિતાનુયોગ અને ધર્મકથાનુયોગના પાયા પર જ પ્રતિષ્ઠિત જૈનશાસનને સમજવા ઉપરાંત સમજાવવા માટેનો સૌથી વધુ સરળ અને સર્વલોકભોગ્ય ઉપકારક ઉપાય જો કોઈ હોય, તો તે ધર્મકથાનુયોગ ગણાય. કારણ કે આમાં કથાના માધ્યમે બોધ-ઉપદેશની ધારા વહેતી હોય છે. તેમજ ઉપદેશને વધુ સચોટ, સરળ અને અસરકારક બનાવવા કથાનું માધ્યમ અપનાવાતું હોય છે. માત્ર મનોરંજન માટે જ કહેવાતી કથા-વાર્તાનું સ્થાન કથાનુયોગમાં ન જ આવી શકે, જે કથાનાં કથનમાં ઉપદેશની મુખ્યતા હોય, એ જ કથાવાર્તાને ધર્મકથાનુયોગ તરીકે બિરદાવી શકાય. આવા કથાનુયોગની વિશાળ સૃષ્ટિમાં રામાયણનું સ્થાનમાન યુગયુગથી અનેરું રહેતું આવ્યું છે.

ઉપદેશકોની સૃષ્ટિને નવી દૃષ્ટિના દાતા તરીકેની જિનવાણીના જ્વલંત જ્યોતિર્ધર વ્યાખ્યાન-વાચસ્પતિ પરમ પૂજ્ય આચાર્યદેવ શ્રીમદ્

વિજયરામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજાને મળેલી નામનાને કામના ગમે તેવા સ્થળ કાળ ક્યારેય ભૂંસી શકવા સમર્થ નીવડી નહિ શકે. કારણ કે કોઈ કથા-વાર્તાને ધર્મકથાનુયોગમાં કઈ રીતે પલટાવવી, એના સુંદર-સચોટ ઉદાહરણ રુપે એઓશ્રી આજેય યાદ આવી રહ્યા છે અને ભવિષ્યમાંય યાદ આવતા જ રહેશે.

ધર્મકથાઓમાં રામાયણની જેમ ધર્મદેશકોમાં સૂરિરામનું સ્થાન-માન કયા કારણે અનુપમ-અજોડ-અનોખું રહેતું આવ્યું હતું, એની પ્રતીતિ કરાવતું પ્રકાશન એટલે જ જૈન રામાયણ ! પ્રવચન-વિવેચનરુપે વિ.સં. ૧૯૮૫-૮૬માં પૂજ્યશ્રીના શ્રીમુખે ઉદ્‌ગમ પામેલી રામાયણની એ રસધારા 'જૈનપ્રવચન' સાપ્તાહિક દ્વારા મુદ્રિત-પ્રકાશિત થયા પછી જૈન રામાયણ તરીકે ૭ ભાગમાં પુસ્તકાકારે પ્રગટ થઈ. આ પછી પૂ.આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય કનકચન્દ્ર સૂરીશ્વરજી મહારાજના સંપાદન તળે જૈન રામાયણનું છ ભાગમાં પ્રકાશન થયા બાદ છેલ્લે વિ.સં. ૨૦૬૦માં પૂ.આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય જિનેન્દ્ર સૂરીશ્વરજી મહારાજનાં સંપાદન પૂર્વક ક્રા. આઠ પેજી સાઈઝના ૧૦૧૧ પૃષ્ઠોના દળદાર એક જ ગ્રંથરુપે આનું પ્રકાશન થવા પામ્યું અને આજે વળી આચાર્ય શ્રી વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરિજી દ્વારા સંયોજિત ૭ ભાગમાં આનું પ્રકાશન થઈ રહ્યું છે. આ પ્રકાશન અનેક રીતે આવકાર્ય અને અત્યાકર્ષક હોવાથી વધુમાં વધુ લોકપ્રિય બની રહેશે. એમ નિઃશંક કહી શકાય.

પૂર્વભૂમિકા રુપે આટલી વાતોથી માહિતગાર બન્યા બાદ હવે ટૂંકમાં એ પણ જાણી લેવાનો એક પ્રયાસ કરીએ કે, કલિકાલસર્વજ્ઞ શ્રી હેમચન્દ્રાચાર્યજી નિર્મિત ત્રિષષ્ટિશલાકા ચરિત્રને નજર સમક્ષ રાખીને જે સ્થળ કાળમાં જૈન રામાયણ પ્રાયઃ પહેલી જ વખત પ્રવચન-વિવેચન રુપે ગુજરાતીમાં વહેતું થયું, તત્કાલીન જૈન સંઘની પરિસ્થિતિ કેવી ઝંઝાવાતમય હતી અને રામાયણના માધ્યમે પૂ. રામવિજયજી મહારાજે આચાર્યપદ પર પ્રતિષ્ઠિત થયા પૂર્વે પણ કેવી જવાંમર્દીથી દીવાદાંડી ધરીને લાલબત્તી ફેંકવાની કપરી જવાબદારી અદા કરી હતી.

• • •

એ દિવસો ઝંઝાવાતના હતા. ઝંઝાવાત જાગ્યો હતો એ જેટલી આઘાતજનક વાત હતી, એથીય વધુ સખેદાશ્ચર્યની વાત તો એ હતી કે, જૈનસંઘના સભ્ય હોવાનો દાવો કરનારા કેટલાક જૈનોએ જ જમાનાવાદનો એ ઝંઝાવાત જગવ્યો હતો. જૈનસંઘની ઝાકઝમાળને ઝાંખી પાડવાની મેલી મુરાદ ધરાવતાં એ ઝંઝાવાતનો ઝંડો હાથમાં ઝાલીને સુધારક જૈનનો દાવો કરનારો એક વર્ગ ત્યારે કૂદાકૂદ કરી રહ્યો હતો. ચોરાસી બંદરના વાવટા તરીકેનું સ્થાન-માન ધરાવતાં મુંબઈના માથે તો એ ઝંઝાવાત વધુ જોરશોર પૂર્વક ઝળુંભી રહ્યો હતો. એથી જૈન જગતની જેમ મુંબઈનો શ્રદ્ધાળુ જૈન સંઘ પણ એ ઝંઝાવાતને ઝબ્બે કરે, એવી કોઈ વ્યક્તિ-શક્તિની પ્રતીક્ષા કરી રહ્યો હતો.

ઝંઝાવાતનો એ કપરો કાળ એટલે જ વિ.સં. ૧૯૮૫-૧૯૮૬ની સાલનો સમય ! વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ.આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય રામચન્દ્ર સૂરીશ્વરજી મહારાજાનું નામસ્મરણ થતાંની સાથે જ આજે એક અનોખાં વ્યક્તિત્વ-કૃતિત્વના પ્રભાવથી પ્રભાવિત જૈન જગતનું જે દર્શન થવા પામે છે, એ દર્શનનો ત્યારે ઉગમકાળ હતો અને એ પૂ. મુનિરાજશ્રી રામવિજયજી મહારાજનાં નામ-કામ ત્યારે વિશિષ્ટ સ્થાનમાન પામીને સંઘને મનનીય-મહત્ત્વનું માર્ગદર્શન આપવાનું કપરું કર્તવ્ય કોઈનીય શેહ શરમમાં તણાયા વિના ખરી ખુમારી સાથે અદા કરી રહ્યા હતા, આ ખુમારીનો ખજાનો જ્યારે જ્યારે અને જ્યાં જ્યાં ખુલ્લો થતો, ત્યાં ત્યાં જમાનાવાદી સુધારકોની ભેદી ચાલ એકદમ ખુલ્લી પડી ગયા વિના ન રહેતી.

સુધારકતાનો સ્વાંગ ધરાવતાં એ કુધારકતાના કાળા પડદામાં ઊભો ને ઊભો ચીરો મૂકનારા શ્રી રામવિજયજી મહારાજે પ્રચંડ પડકાર તરીકે મુંબઈમાં પ્રવેશવાના મક્કમ મુદ્રાલેખ સાથે ગુજરાતમાંથી મુંબઈ તરફ વિહાર લંબાવ્યો, ત્યારે શ્રદ્ધાળુ સમાજે એ પગલાને કુમકુમથી અને અક્ષતથી વધાવવામાં જેમ કશી કમીના ન રાખી, એમ અશ્રદ્ધાળુ વર્ગે સત્યના એ સૂર્યની સામે ધૂળ ઉડાડવાની ધિઠ્ઠાઈ કરવામાં પણ જરાય કસર ન રાખી.

સૂર્યના એ સ્વાગતને મૂળમાંથી જ ડામી દેવાની મેલી મુરાદને બર લાવવા સુધારકો માનવતા પર પણ મેખ મારતા ન શરમાયા. સ્વાગત કાજે સજ્જ રાજમાર્ગો પર કાચના કણ બિછાવીને પોતાના વિરોધી માનસને મૂંગી રીતે પ્રગટ કરવા કાળા-વાવટા ફરકાવતા એમનાં હૈયાએ હિચકિચાટ પણ ન અનુભવ્યો. આની સામે એવી ગરવી ગુરુભક્તિ પણ ગૌરવોન્નત ગતિએ આગળ આવ્યા વિના ન જ રહી કે, પોતાના હાથ લોહીલુહાણ થઈ જાય, એની પરવા કર્યા વિના રાજમાર્ગો પરથી કાચ કણ હઠાવી લઈને જેણે કંકુના સ્થાને જાણે રક્તબિંદુના સાથિયા રચ્યા અને ગુરુદેવોનાં એ સ્વાગતને આગે ને આગે બઢતું જ રાખ્યું. જિનાજ્ઞા સામે જેહાદ જગાવનારા એ વર્ગે પોતાનો અણગમો બુલંદ બનાવવા ગળું ફાડીને નાહકના નકલી નારા પોકાર્યા. તો ગગનના ગુંબજને ભરી દેતો ગુરુદેવોનો જયનાદ જગવનારા ગુરુભક્તોની ગર્જના વિરોધીઓના આ નારાને દાબી દઈને જ જંપી.

વિરોધના આ જાતના કાજળ કાળા વાદળાં જેમ વધુ ઘેરાતા ગયાં, એમ સત્યનો એ સૂર્ય વધુ ઝગારા મારતો પ્રકાશતો ગયો અને એના સ્વાગતમાં વધુ ને વધુ જૈન જનતા ઉમટવા માંડી. એથી હાર્યા જુગારીની અદાથી વિરોધી વર્ગે કઈ રીતે બમણા દાવ ફેંકવાના ધમપછાડા કરવા માંડ્યા, એની પ્રતીતિ પામવા વાપીથી મુંબઈ સુધીના એ વિહાર દરમિયાન બનેલી કેટલીક ઘટનાઓ પર અને તત્કાલીન વાતાવરણમાં ફેલાવાયેલી અફવાઓની આંધી પર નજર કરીશું, તો જ એ ઝંઝાવાતની કંઈક ઝાંખી પામી શકીશું.

સુરતથી આગળ વધીને વાપી તરફ પ્રસ્થિત સકલાગમ-રહસ્યવેદી પૂ.આ.શ્રી વિજય દાનસૂરીશ્વરજી મહારાજા, પૂ. પંન્યાસપ્રવર શ્રી પ્રેમવિજયજી મહારાજ તથા પૂ. મુનિરાજ શ્રી રામવિજયજી મહારાજ આદિનાં વિહાર વહેણને અધવચ્ચે જ અટકાવી દેવા સુધારક સમાજે એવી એવી વાતો ફેલાવીને વાતાવરણ એકદમ ડહોળી નાંખ્યું કે, જેથી અમદાવાદમાં બિરાજમાન પૂ.આ.શ્રી વિજય મેઘસૂરીશ્વરજી મહારાજાને પણ એવી ચિંતા સતાવવા માંડી કે, વિહારનું એ વહેણ મુંબઈ તરફ

આગળ ન વધતા પાછું ફરી જાય તો સારું ! જેથી શાસનનું રખોપું કરી શકનારી શક્તિનો લાભ લાંબા ગાળા સુધી સકળ સંઘને મળતો રહી શકે ! શ્રી મેઘસૂરિજી મહારાજે વાપીથી પાછા ફરી જવાની સલાહ પણ શ્રી દાનસૂરીજી મહારાજ પર પાઠવી. ત્યારે પૂજ્ય ગુરુદેવોએ એવો જવાબ મક્કમતાપૂર્વક વાળેલો કે આપ જરાય ચિંતા-ફિકર કરશો નહીં. દેવ-ગુરુ-ધર્મની કૃપાથી સૌ સારાં વાનાં થઈ રહેશે.

નાના મોટા અનેક અવરોધો અને અફવાઓનો સામનો કરતું કરતું એ વિહાર-વહેણ આગળ વધતાં અંધેરી સુધી આવ્યું. ત્યાં સુધીમાં તો મુંબઈનાં વાતાવરણમાં એટલી બધી અંધાધૂંધી અને અફવાઓ ફેલાઈ જવા પામી કે, પૂ. આચાર્યદેવને મુંબઈ લાવવા માટે મહેનત કરનારા સિદ્ધાંતપ્રેમી કેટલાક ગુરુભક્તોને પણ એમ લાગ્યું કે. આ ચાતુર્માસ મુંબઈ ન થતાં અંધેરી થાય, એ જ વધુ સારું ગણાય. આ વર્ગે પૂ. આચાર્યદેવ સમક્ષ હાજર થઈને આવી અરજ પણ ગુજારી. પરંતુ પૂ. આચાર્યદેવોના શિર છત્રના બળે સિંહ જેવી છાતી ધરાવતા શ્રી રામવિજયજી મહારાજે અંતરનો અવાજ રજૂ કરતા જવાબ વાળ્યો કે. આટલે સુધી આવ્યા પછી પારોઠનાં પગલાં ભરવાનાં હોય ખરા ? હવે તો વધુ પરાક્રમ દાખવીને સત્યનું સમર્થન કરવામાં પાછી પાની ન જ કરાય. સજ્જડ વિરોધનો જવાબ પારોઠનાં પગલાં નહીં. પણ વધુ સચોટ રીતે સત્યનું સમર્થન જ હોઈ શકે.

અંધેરીથી મુંબઈ લાલબાગ ભૂલેશ્વર તરફની એ વિહારયાત્રા જેમ જેમ આગે બઢતી ગઈ. એમ એમ સુધારકોનો વિરોધ પણ વધતો ગયો. એ વિરોધ જ જાણે પૂજ્યોના લાલબાગ- પ્રવેશ પ્રસંગના જબરજસ્ત પ્રચારરુપ બની જતા ઠેર ઠેર યોજાતી સ્વાગતયાત્રામાં ભારે ભીડ ઉમટવા માંડી. પૂજ્યોનો લાલબાગમાં પ્રવેશ પણ અદ્‌ભુત સ્વાગત સાથે સંપન્ન થઈ જવા પામ્યો. કોઈ કોઈ માર્ગને કાચના કણોથી ઢાંકી દેવાનો પ્રયાસ થવા છતાં એ પ્રવેશ મંગલમય રીતે ઉજવાઈ ગયો અને વડીલ પૂજ્યોની નિશ્રામાં શ્રી રામવિજયજી મહારાજની વાગ્ધારા ખળખળ નાદે વહેવા લાગી. એથી સુધારક વર્ગ અંદરથી અકળાઈ ઊઠ્યો.

નાનામોટા સામાજિક ધાર્મિક પ્રશ્નોના જે જડબાતોડ છતાં દિલને અપીલ કરી જાય એવા સચોટ સમાધાન એ સભામાં મળવા લાગ્યા, એથી વિરોધીઓને થયું કે આજ સુધી ચગાવેલો અને હવા ભરી ભરીને ફુલાવેલો વિરોધનો ફુગ્ગો ફુસ દઈને ફુટી જશે, તો પછી પોતાની રહી સહી આબરુની પણ ધૂળધાણી થઈ ગયા વિના નહીં જ રહે.

વિરોધીઓને એમ લાગ્યું કે, જો લાલબાગની પાટ પરથી થતાં સણસણતાં પ્રવચનોનો પ્રવાહ વહેતો બંધ થઈ જાય, તો જ પોતાની આબરુ બચી શકે. આ માટે તોફાની તત્ત્વો ઘૂસાડી દઈને સભા ડહોળાવવાના થતા પ્રયાસોને પણ જ્યારે સફળતા ન જ મળી, ત્યારે બીજી રીત અપનાવવાનો નિર્ણય લેવાયો. સીધા તો કંઈ આ પ્રવચનો બંધ ન કરાવાય, એટલે એ વર્ગે ગોડીજીમાં બિરાજમાન પૂજ્યોને બધી પરિસ્થિતિથી વાકેફ બનાવીને સંઘ શાંતિના નામે ગોડીજીમાં થતા પ્રવચનો બંધ રાખવામાં સંમતિ મેળવી લીધા પછી પૂજ્યશ્રીજીના થોડાક પરિચિતોના મોઢે લાલબાગમાં જઈને ગોડીજીની જેમ જ ધીમે રહીને સંઘશાંતિનો પ્રસ્તાવ રજૂ કરાવ્યો.

પૂ.આ.શ્રી દાનસૂરિજી મહારાજ સમક્ષ આ પ્રસ્તાવ રજૂ થતાં જ પૂજ્યશ્રીવતી જવાબ વાળતાં શ્રી રામવિજયજી મહારાજે શરુઆત તો શાંતિથી કરી કે, શ્રદ્ધાળુ શ્રાવક થઈને તમે પ્રવચન બંધ રાખવાનો આવો પ્રસ્તાવ લઈને આવ્યા છો ? અને એની પર પાછી અમારી સહી લેવા માંગો છો ?

સવાલનો જવાબ વાળતા વિરોધી વર્ગે જણાવ્યું કે, ગોડીજીમાં થતાં પ્રવચનો બંધ રાખવામાં સફળતા મળતાં જ અમે અહીં આવ્યા છીએ. મુંબઈમાં અત્યારે ઉકળતા ચરુ જેવું જે અશાંત વાતાવરણ ફેલાઈ રહ્યું છે, એમાં શાંતિ સ્થાપવા માટે આજ ઉપાય કારગત નીવડે એમ લાગે છે.

શ્રી રામવિજય મહારાજે શ્રાવક તરીકેના કર્તવ્યની સ્મૃતિ કરાવતાં કહ્યું કે, શ્રાવક તરીકે તમારા બધાનું કર્તવ્ય તો પ્રભુશાસનના સત્ય-સિદ્ધાંતોને વિસ્તારવામાં જાનના ભોગે પણ સહાયક બનવાનું છે. તમે સુધારકોની વાતમાં કેમ આવી ગયા ? એ વર્ગ તો સનાતન

સિદ્ધાંતોના પ્રચારને જ અટકાવવા માંગે છે. માટે તમારો આ પ્રસ્તાવ તો કંઈ રીતે માન્ય કરી શકાય ? પૂ. આચાર્યદેવે પણ આ વાત જ્યારે દોહરાવી, ત્યારે એ શ્રાવકોમાંના કેટલાકે કહ્યું કે, તો પછી રક્ષણની અમારી જવાબદારી હવે પૂરી ! જો પ્રવચનો બંધ ન થવાના કારણે હવે કોઈ ગંભીર પ્રત્યાઘાત પડશે, તો અમે એ સમયે રક્ષણ નહીં કરી શકીએ.

સુધારકોને થયું કે, હવે તો શ્રી રામવિજયજી મહારાજ ઢીલાઢબ થઈને સંઘશાંતિ માટેનો આ પ્રસ્તાવ સ્વીકારી જ લેશે. પણ જવાબ તો જવાંમર્દીથી ખળખળતો મળ્યો : જિનશાસન જ અમારી રક્ષા કરનાર છે. તમારાં રક્ષણની આશા પર મદાર બાંધીને કંઈ અમે આવ્યા નથી. માટે અમારાં રક્ષણની જરાય ચિંતા ન કરતા. બાકી તમે જે શાંતિ સ્થાપવાની વાત લઈને આવ્યા છો, એવી શાંતિ કરતા તો સ્મશાનની શાંતિ વધુ વખાણવા જેવી ગણાય. એમ મારે કહેવું જ જોઈએ. જિનશાસનનો સાધુ તો જ્યાં જાય, ત્યાં વિષયકષાયની અશાંતિ દૂર કરીને શાંતિ સ્થાપવાનું કામ જ કરતો રહેતો હોય છે. શાસનને સમજેલો અને સમર્પિત સાધુ જ સાચી રીતે શાંતિ સ્થાપી શકે. કારણ કે શાસ્ત્રની આંખે જ જોવા-જાણવા અને બોલવા-ચાલવાનો મુદ્રાલેખ એણે સ્વીકારેલો હોય છે. માટે તમે જે રીતે શાંતિ સ્થાપવા માંગો છો, એવી શાંતિનો પ્રસ્તાવ અમે સ્વીકારી શકીએ નહીં. જિનશાસન દ્વારા સમર્પિત સત્યનો પ્રકાશ પામીને શ્રોતાઓના ઘટમાં અને ઘરમાં સત્યાસત્ય વચ્ચે સંઘર્ષ ખેલાવાનું શરુ થઈ જાય, એને અશાંતિ ગણવી, એ તો બુદ્ધિનું દેવાળુ જ સૂચવે છે. કારણ કે આવા સંગ્રામ દ્વારા જ સત્યનો વિજય થતો હોય છે અને અંતે શાશ્વત-શાંતિ સ્થપાતી હોય છે. અમે જો શાસ્ત્રવિરુદ્ધ એક અક્ષર પણ બોલતા હોઈએ, તો અમારી જીભ પકડવાનો શ્રાવક તરીકે તમને સંપૂર્ણ અધિકાર છે. પણ અમે જો શાસ્ત્રની જ વાતો સમજાવવાનો પ્રયાસ કરતા હોઈએ, તો તેમાં સાથ-સહકાર આપવો, એ જ તમારી ફરજ છે. આવી ફરજ તમે હજી કદાચ અદા ન કરી શકો, પણ એના બદલે અમને વ્યાખ્યાન કરતાં અટકાવવાનો પ્રસ્તાવ લઈને તમે આવો, આ તો બહુ જ દુ:ખદ વાત ગણાય.

જેને શેઠિયાઓની ખોટ શેહ-શરમ નડે, એ સાધુની સાધુતા સબળ ન ગણાય. શ્રી રામવિજયજી મહારાજના બોલમાં ઘૂમરાતી બહાદુરી, નયનોમાં નૃત્ય કરતી નીડરતા અને મોં પર મલકાતી મર્દાનગીની જાદુઈ અસર થઈ અને પ્રવચન બંધ રાખવા માટેનો પ્રસ્તાવ લઈને આવેલા એ સુધારક વર્ગની સાથે ગેરસમજથી સામેલ થયેલ શ્રદ્ધાળુઓને પોતાની ભૂલનો તરત જ ખ્યાલ આવી ગયો. વિરોધી વર્ગ સાથેનો છેડો સાવ જ ફાડી નાંખતા એમણે ત્યાંને ત્યાં જ પોતાનો નિર્ણય વ્યક્ત કર્યો કે, આવી શાસનદાઝ, આવી નીડરતા અને કોઈનીય શેહ-શરમમાં ન તણાવાની આવી સત્ય-નિષ્ઠાનાં દર્શન આજે પહેલી જ વાર થયા હોવાથી હવે તમારો-અમારો રાહ અલગ ફંટાવાનો. શ્રી રામવિજયજી મહારાજે પેટાવેલી સત્યરક્ષાની મશાલને જ વધુ સુદૃઢતાથી ઉઠાવીને ઠેર ઠેર ઘૂમવાનો અમારો નિર્ણય તમને પણ યોગ્ય લાગે, તો સત્યના સમર્થક બની જવાનું તમને અમારું આમંત્રણ છે.

એ અરસાનું મુંબઈનું વાતાવરણ જ ઝંઝાવાતથી ભરેલું હતું. એકાદ ઝંઝાવાત શમતો, ત્યાં બીજા ઝંઝાવાતને જોરશોરથી વહેતો મૂકવાનું વલણ વિરોધી વર્ગ અપનાવ્યા વિના રહેતો નહીં. મહાવીર વિદ્યાલય સામે જાગેલો વિરોધ આના દૃષ્ટાંત તરીકે ટાંકી શકાય. પૂ.પં.શ્રી ખાંતિ વિજયજી મ.ની ચકોર નજરે વિદ્યાલયની કેટલીક અજુગતી પ્રવૃત્તિઓને પકડી પાડી, સમજાવટથી સુધારો અશક્ય જણાતાં તેમણે જાહેરમાં માર્ગદર્શન રુપે ચેતવણીના સૂરમાં સમાજને સમજાવવા માંડ્યું કે, બુટ-ચંપલ પહેરીને ધાર્મિક પુસ્તકોનું તો વાંચન થાય જ નહિ. મહાવીરનું નામ ધરાવતી સંસ્થા હિંસાને પ્રોત્સાહન આપનારું ભણતર કંઈ રીતે આપી શકે અને ડોકટરી શિક્ષણના નામે દેડકા ચીરવાની પ્રવૃત્તિ કઈ રીતે ચલાવી શકાય ? પૂ. પન્યાસજી મહારાજ આવા આવા મુદ્દાઓ અંગે ઠેર ઠેર માર્ગદર્શન આપવાની તક ઝડપ્યા વિના ન રહેતા, એથી વિદ્યાલય પ્રેમી સુધારકો એમને દેડકાચાર્ય તરીકે નવાજવા સુધીની ધિઠ્ઠાઈ કરતા પણ અચકાયા નહીં.

શ્રી રામવિજયજી મહારાજે પણ આવા વિરોધમાં પોતાનો સૂર મિલાવતાં વિદ્યાલય સામેનો વિરોધ વેગ પકડવા માંડ્યો. એને શમાવવા વિદ્યાલયની એ વખતની સંચાલક ત્રિપુટીએ શ્રી રામવિજયજી મ.ની સમક્ષ હાજર થઈને વિનંતી કરી કે, આપના જેવા મુનિઓએ તો વિદ્યાલય જેવી ઉપકારક સંસ્થાનો પ્રચાર કરવો જોઈએ. એના બદલે આપ વિરોધ શા માટે કરો છો ?

પૂજ્યશ્રીએ સ્પષ્ટતા કરતાં કહ્યું કે, મહાવીર ભગવાનના નામથી આ વિદ્યાલયની સ્થાપના થઈ, ત્યારે તો એ જ આશય હતો ને કે, બહારગામથી ભણવા માટે મુંબઈ આવનારા વિદ્યાર્થીઓ નવકારશી, રાત્રિભોજન-ત્યાગ, સેવા-પૂજા આદિ ધાર્મિક સંસ્કારો જાળવવા પૂર્વક ધાર્મિક શિક્ષણની સાથે સાથે વ્યવહારિક શિક્ષણ પામી શકે ? બોલો, મારી આ સમજણ ખોટી તો નથી ને ?

સંચાલક-ત્રિપુટીનો હકારાત્મક જવાબ મળતા જ પૂજ્યશ્રીએ કહ્યું કે, તો પછી તમે આટલું જ નક્કી કરો કે, નવકારશી, રાત્રિભોજન-ત્યાગ, સેવાપૂજા, ધાર્મિક અભ્યાસ આદિ જૈનાચારો મરજિયાત કે ફરજિયાત પાળનારા વિદ્યાર્થીઓને જ વિદ્યાલયમાં પ્રવેશ મળશે. આનો રીપોર્ટ આધુનિક કેળવણીનો ઢોલ પીટનારો નહિ, પણ ધાર્મિક કેળવણીના ગીત ગાનારા જ પ્રગટ થશે. વિદ્યાલય આ રીતે આટલું પણ કરવા તૈયાર હોય તો આ પણ શ્રાવકોની ફરજનો જ એક ભાગ હોવાથી અમારા જેવાને પછી વિદ્યાલયનો વિરોધ કરવાની જરુર જ ક્યાંથી રહે ? બોલો, આટલું પણ કરવાની તમારી તૈયારી છે ખરી ?

આ વેધક સવાલના જવાબમાં વિદ્યાલયના સંચાલકોના હૈયામાં ઉંડે ઉંડે જે બેઠું હતું, એ જ વરવા રુપે બહાર આવી ગયું. એમણે સાફ સાફ જણાવ્યું કે, સાહેબ ! અમારે કંઈ બધાને બાવા નથી બનાવી દેવા ! આવું કરવા જઈએ, તો કોણ ભણવા આવે ? અને ભણવા આવેલા બાવા બની જાય, એ અમને મંજૂર નથી.

સંચાલક ત્રિપુટીના પેટના પાતાળમાં જે ધરબાઈને પડ્યું હતું, એ પાપ પકડાઈ જતા પૂજ્યશ્રીએ રોકડું પરખાવ્યું કે, માટે જ અમારે

વિરોધ કરવો પડે છે. નામ મહાવીરનું રાખીને કામ તમે મોહરાજાનું કરી રહ્યા છો. પછી સાચો સાધુ આનો વિરોધ કર્યા વિના કેમ રહી શકે ? ધાર્મિક હેતુથી, ધર્મના નામે, ધર્મી લોકો પાસેથી પૈસા ભેગા કરવા અને હિંસાથી ભરપૂર શિક્ષણને વિકસાવવામાં જ એનો ઉપયોગ કરવો, આ દાનદાતાઓનો ખુલ્લો દ્રોહ નથી શું ?

વિદ્યાલયની સંચાલક ત્રિપુટી પાસે આ પ્રશ્નનો કોઈ જ જવાબ ન હતો. નિરુત્તર બનીને એ ત્રિપુટી ઊઠીને ચાલતી થઈ ગઈ.

મુંબઈના માથે ૧૯૮૫-૮૬ની સાલ કઈ રીતે ઝંઝાવાત બની ને ત્રાટકી હતી અને એથી કેવા કેવા ઉત્પાત મચ્યા હતા, એની આછેરી ઝાંખી કરાવતા આ પ્રસંગો તો માત્ર નમૂના સમા જ છે. એ ઝંઝાવાતની ઝલકનું તાદૃશ શબ્દચિત્ર રજૂ કરવું, એ તો શબ્દશક્તિ માટે ગજાબહારનું કામ ગણાય. જ્યારે એ ઝંઝાવાતને ખાળવા રામબાણ રુપે પૂજ્યશ્રીએ જે પ્રચંડ પ્રતિકાર કર્યો, એનું આંશિક પણ શબ્દચિત્ર ઉપસાવવું, એ તો એકદમ અશક્ય પ્રાયઃ ગણાય. આટલી આછી પાતળી ઝલકનું દર્શન કર્યા પછી એ જાણવું પણ અતિ અગત્યનું ગણાય કે, જમાનાના નામે એ ઝંઝાવાત કયા કયા સત્યોને આકાશમાં ઉડાડવા માટે વિરોધી વર્ગ તરફથી જગવવામાં આવ્યો હતો.

જે સત્યોને ઝડપી લેવા એ ઝંઝાવાત ઝઝૂમતો હતો, એ સત્યોનો નામપૂર્વક પરિચય કંઈક આવો છે : પ્રભુસેવા, સંઘસેવા, ધાર્મિક શિક્ષણ, દીક્ષા ધર્મ, વિશેષ રીતે બાલદીક્ષા, સાધુસંસ્થા, દાનધર્મ અને આગમશાસ્ત્રો ! આ બધા સનાતન સત્યોનું સ્વરુપ વિકૃત બનાવવા જનસેવા, સમાજસેવા, આધુનિક કેળવણી, થોડાક શિથિલાચારને આગળ કરીને સાધુ અને સાધુતાની વગોવણી, સ્કૂલ, કોલેજ, દવાખાનો તરફ દાનનો પ્રવાહ વાળવાની વાતો અને સર્વજ્ઞતાની ઠેકડી ઉડાડવાપૂર્વક આગમોના અવમૂલ્યન કરાવતી લખવા-બોલવાની બેફામ પ્રવૃત્તિ : આ બધું વંટોળિયા અને આંધી રુપે એ કાળે ફેલાવો પામ્યું હોવાથી મુખ્યત્વે આવી વિચારધારાને જડબાતોડ જવાબ આપવાનું ઉત્તરદાયિત્વ જે શક્તિ-વ્યક્તિએ શ્રી રામવિજયજી મહારાજ તરીકે ઉદિત બનતાની સાથે

જ મધ્યાહ્નની જેમ પ્રકાશિત બનીને ધારણાતીત માત્રામાં અદા કરી જાણ્યું હતું અને વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા તરીકેની યશસ્વી તેજસ્વી જીવનયાત્રાના પૂર્ણવિરામ સુધીની સુદીર્ઘ સમયાવધિ દરમિયાન પણ દિન દિન ચઢતે રંગે આ જવાબદારીનું જતન કરી જાણ્યું હતું. એથી પ્રતિકારક એ પ્રવચન શૈલીમાં ક્યાંક નદી જેવો ખળખળ નાદ તો ક્યાંક ઉંચેથી પડતા ધોધ જેવો ધ્વનિ, ક્યાંક કરુણા તો ક્યાંક કરુણામૂલક કઠોરતા જોવા મળે, તો તે સહજ ગણાય. આનું દર્શન આંખ અને અંતર વાટે આજેય પામવું હોય, તો ઝંઝાવાતના એ કાળ દરમિયાન જ થયેલાં પ્રવચનોનાં સંકલન સમા પુસ્તકો 'જૈન રામાયણ' અને 'જીવન સાફલ્ય દર્શન' વાંચવા વિચારવા અને વારંવાર વાગોળવા જ રહ્યા.

મુખ્યત્વે મુંબઈને કેન્દ્ર બનાવીને પૂરા જૈન જગત પર ફરી વળવાની મુરાદ ધરાવતો જે ઝંઝાવાત એ સમયે ફૂંકાયો હતો, એ ઝંઝાવાતની સામે ઝઝૂમીને એને હંફાવવા શ્રી રામવિજયજી મહારાજને ધારણાતીત સફળતા મળી હતી. એની ઈતિહાસ પણ સુવર્ણાક્ષરે નોંધ લીધા વિના નથી રહી શક્યો. કારણ કે ઝંઝાવાતની સામે ઝઝૂમનારા પૂજ્યશ્રીની એ વાણીમાં વેધકતા, જબાનમાં જવાંમર્દી અને જીવનમાં જાજ્વલ્યમાનતા હોવાથી જેમના વિરોધમાં અણસમજણનો અંશ ભળ્યો હતો, જે વિરોધ જિજ્ઞાસાને કચડી નાંખે એવો ન હતો, એવા વિરોધી વર્ગ પર તો એ વાણી જાદુની જેમ અસર કરનારી પૂરવાર થઈ હતી અને કેટલાક માંધાતા ગણી શકાય એવા વિરોધીઓ બગાવતના-ઝંઝાવાતના એ ઝંડાને ફગાવી દઈને સત્યની છાવણીમાં સામેલ થઈ ગયા હતા. બાકી વિરોધ કરવા ખાતર જ વિરોધ કરનારા વર્ગને તો બોધની દિશા ચીંધવામાં કોણ સફળ બની શકે ? ઊંઘવાનો ડોળ કરીને સૂતેલાને સાદ દઈ દઈને જગાડવામાં હજી સફળ બની શકાય, પણ વિરોધનું આવું આંધળું માનસ ધરાવનારને સાચા રાહે કોઈ જ ચડાવી ન શકે.

રામાયણ અને રામ એટલે સૂરિરામ વચ્ચેનો યોગાનુયોગ પણ જાણી લેવી જેવા છે. જૈન અને અજૈન જગતને રામાયણના રસાસ્વાદની

અનુભૂતિ કરાવનારા પ્રવચનકારની ખોજ ચલાવીએ, તો પહેલાં નામ-કામ આ રામના જ સ્મૃતિપટે તરવરી આવે.

કલિકાલસર્વજ્ઞ શ્રી હેમચન્દ્રાચાર્ય-વિરચિત ૧૦ પર્વો-વિભાગોમાં વિસ્તૃત ત્રિષષ્ઠિશલાકાપુરુષચરિત્રના સાતમા પર્વમાં રામાયણ તરીકે પ્રસિદ્ધ કથાવસ્તુ વર્ણિત છે. શલાકા-પુરુષનો અર્થ ઉત્તમ પુરુષ થાય. એથી સાર્થક નામ ધરાવતાં આ ચરિત્રમાં ૨૪ તીર્થંકરો, ૧૨ ચક્રવર્તીઓ, નવનવની સંખ્યા ધરાવતા બળદેવો-વાસુદેવો-પ્રતિવાસુદેવોનાં જીવન રજૂ થયા છે. શ્રી મુનિસુવ્રત સ્વામીજી ભગવાનના કાળમાં થઈ ગયેલા આઠમા બળદેવ, રામચન્દ્રજી, વાસુદેવ રાવણ અને પ્રતિવાસુદેવ લક્ષ્મણની જીવન-કથા એટલે જ રામાયણ!

રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ ! આ જાતનો સૌ પ્રથમ પરિચય જૈન જગતને કરાવનારા પૂ. મુનિશ્રી રામવિજય મહારાજ હતા. વિ.સં. ૧૯૮૫/૧૯૮૬ની સાલમાં મુંબઈ લાલબાગ ભૂલેશ્વરના આંગણે પૂજ્યશ્રીએ જૈન રામાયણના આધારે આપેલાં પ્રવચનોના પ્રભાવે જ જૈન જગતને એવો ખ્યાલ આવવા પામ્યો હતો કે, જૈન રામાયણ એટલે જ રજોહરણની ખાણ ! જેમાં પાને પાને અને પાત્રે પાત્રે જોવા મળે દીક્ષાનું સન્માન !

રામાયણની રસધારાના સૌ પ્રથમ ઉદ્‌ગાતા બનવાનું શ્રેય જેમના શિરે અભિષેકી શકાય, એવા આ પૂ. પ્રવચનકારશ્રી જ આગળ જતાં વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા તરીકે રામાયણ એટલે સંસ્કૃતિનો આદર્શ આ રીતની અનોખી ઓળખાણ અજૈનોને પણ આપવાના યશભાગી બનવા સફળ રહ્યા હતા. વિ.સં. ૨૦૦૭માં અમદાવાદમાં પ્રેમાભાઈ હોલમાં પ્રતિ રવિવારે જાહેર પ્રવચનો રુપે પૂ. પ્રવચનકારશ્રીએ રામાયણના માધ્યમે સંસ્કૃતિનો સંદેશ સુણાવ્યો અને અમદાવાદનાં અનેક દૈનિકોએ સ્વયંભૂ પ્રેરણાથી પ્રેરિત બનીને એ સંદેશનો જે રીતે વ્યાપક ફેલાવો કર્યો, એના પ્રતાપે જ અજૈન જગતને પણ એ વાતનો ખ્યાલ આવવા પામ્યો કે, જૈનોનું પણ એક અદ્‌ભુત રામાયણ છે અને સંસ્કૃતિના અજોડ આદર્શોથી એ પાછું સમૃદ્ધ છે.

આમ, જૈન-અજૈન જગતમાં રામાયણના પ્રથમ પ્રવક્તા-પ્રવચનકાર તરીકેનાં માન-સન્માનના એકમાત્ર અધિકારી પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજાના શ્રીમુખે વિવેચિત જૈન રામાયણની પુસ્તક શ્રેણીને વાંચીશું, તો રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ અને રામાયણ એટલે સંસ્કૃતિનો આદર્શ-આ જાતનો પરિચય કેટલો બધો યથાર્થ છે, એ સમજાઈ ગયા વિના નહીં જ રહે. આ શ્રેણીનું આકર્ષક સંપાદન-સંકલન કરીને પ્રસિદ્ધ પ્રવચનકાર આચાર્ય શ્રી વિજય શ્રેયાંસપ્રભસૂરિજીએ તથા પ્રકાશન-લાભ લઈને પિંડવાડા નિવાસી લાલચંદજી છગનલાલજી પરિવારે અદ્ભુત ગુરુભક્તિ અદા કર્યાનો અહેસાસ પણ સાથે સાથે થશે જ.

રામાયણ સાથેનો સૂરિરામનો આવો યોગાનુયોગ જાણી લીધા બાદ હવે એ પણ જાણી લઈએ કે, ગમે તેવા ઝંઝાવાતો સામે ઝઝૂમનારી રામવાણીમાં ધનુષ્યના ટંકાર જેવો કેવો રણકાર ગુંજતો હતો ? એનો પણ થોડોક રસાસ્વાદ માણી લઈએ અને પછી જ રામાયણની પાત્રસૃષ્ટિમાં પ્રવેશીએ.

• • •

રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ ! રામાયણમાં ડગલે ને પગલે, પાને-પાને અને પાત્રે પાત્રે દીક્ષાની વાત આવે છે. દીક્ષાની દુંદુભિ સંભળાવનારા રામાયણમાં એવાં એવાં વર્ણન પણ આવે છે કે જે વાંચતાં વાંચતા અને સાંભળતાં સાંભળતાં માતા-પિતા, ભાઈ-બહેન, પુત્ર-પુત્રવધૂ, શેઠ-નોકર, રાજા-પ્રજા આદિએ સંસારમાં કેવી મર્યાદાઓ પૂર્વક જીવવું જોઈએ, એ માટેની આદર્શભૂત વાતોનો પણ ખ્યાલ આવી જવા પામે. મહાપુરુષો કેવું સુંદર જીવન જીવી ગયા, મહાપુરુષ બનવા માટે આપણે બધાએ કેવું જીવન જીવવું જોઈએ ? એવું જીવન ન જીવાય તો ય કમસે કમ મહાપુરુષોના આદર્શ નજર સામે રાખીને જીવાતાં આપણાં જીવનમાં કઈ જાતની મર્યાદાઓનો તો ભંગ ન જ થવો જોઈએ, આ બધું જાણવા રામાયણ ખૂબ જ ઉપકારક થઈ પડે, એવો ચરિત્રગ્રંથ છે.

• • •

રામાયણમાં જે રીતે દીક્ષાની વાતો છે અને સંસ્કૃતિના આદર્શો રજૂ થયા છે એની પર બરાબર વિચાર કરવામાં આવે તો ચિત્ત, ચારિત્રની ભાવનામાં રમવા માંડે. આ ભાવનાની પૂર્તિ ન થઈ શકે અને સંસારમાં રહેવું જ પડે. તો ય સારી રીતે જીવવા માટે કેટલીક લાયકાત તો કેળવવી જ જોઈએ. એનો પણ ખ્યાલ આવે. તથા દીક્ષાધર્મ તરફ એટલો બધો સદ્ભાવ જાગી જાય કે, દીક્ષાની વાત સાંભળતાં જ એનું મન મોર બનીને નાચી ઉઠ્યા વિના ન રહે ! એક અપેક્ષાએ એમ કહી શકાય કે, દીક્ષા અને જૈનશાસન એક જ સિક્કાની બે બાજુઓ છે. દીક્ષા એટલે જ જૈનશાસન અને જૈનશાસન એટલે જ દીક્ષા ! એમ પણ કહી શકાય કે, જૈન શાસ્ત્રમાં દીક્ષાની વાત ન આવે, એ બને જ નહિ. જેમાંથી સાક્ષાત કે પરંપરાએ દીક્ષાની વાત તારવી ન શકાય, એને જૈનશાસ્ત્ર કહેવાય જ નહીં.

• • •

જૈન સંઘ બીજા સમાજની અપેક્ષાએ નાનો ગણાય. છતાં જૈન સાધુ જ્યાં જાય, ત્યાં ભક્તિ કરવા અને સારસંભાળ લેવા જૈનો પડાપડી કરે. અને હિન્દુ સમાજ ઘણો મોટો હોવા છતાં સાધુ-સંન્યાસીઓની ઉપેક્ષા થતી હોય છે. આનું કારણ જાણવા જેવું છે. મર્યાદાપાલનની ચુસ્તતા અને ઉપેક્ષા જ આનું કારણ છે. જૈનો એ જાણે છે કે, અમારા સાધુ ચુસ્તતાથી મર્યાદાપાલન કરે છે. એ કાચાં પાણીને અડશે નહીં. ભિક્ષા નહીં મળે તોય જાતે રાંધવા નહીં બેસી જાય, આવો જૈનોને ખ્યાલ હોવાથી જૈન સાધુની સેવા ભક્તિ માટે જૈનો ઉપરાંત અજૈનો પણ દોડાદોડી કરતા હોય છે. અજૈનો એ વાતને બરાબર જાણે છે કે, અમારી સારસંભાળ પર જ સાધુ સંન્યાસીઓનું જીવન નભતું નથી. અમે જો ભિક્ષા નહીં આપીએ. તો એમને રસોઈ કરતાં આવડે છે અને પાણી નહીં પૂરું પાડીએ તો કૂવા-તળાવ એમના માટે ખુલ્લાં છે. ભિક્ષામાં પણ એમને ધોળી દાળ (દૂધપાક) અને કાળી રોટી (માલપુઆ) જોઈએ, આવું કોઈ ન આપે, તો એમને ચિપીયો ઉગામતાં વાર ન લાગે. હિન્દુ સંન્યાસી તરીકેની

પણ અમુક અમુક મર્યાદાઓ જોવા ન મળે, પછી એ સંન્યાસીઓ પર હિન્દુઓનો સદ્ભાવ કઈ રીતે ટકી શકે ?

• • •

**ધર્મના વિષયમાં આજની યુવાપેઢીનું મુખ્ય કર્તવ્ય શું ? એમ** કોઈ પૂછે, તો મારે કહેવું પડે કે, ધર્મની બાબતમાં પૂરી જાણકારી મેળવીને પછી જ બોલવાનું રાખવું જોઈએ. આ પૂર્વે મૂંગા બની જવું જોઈએ. વકીલાતનો વ પણ જેણે ઘૂંટ્યો ન હોય એ ગમે તેવો હોંશિયાર હોય, તો પણ વકીલાતના વિષયમાં બોલવાનો અધિકારી ગણાય ખરો ? અને એ બોલે તો એની કિંમત અંકાય ખરી ? આજની યુવા પેઢી ધર્મના વિષયમાં જાણકાર બનીને પછી બોલવાનું રાખે, એ ઇચ્છનીય ગણાય. બાકી ધર્મના વિષયમાં જરા પણ ઉંડા ઉતર્યા વિના ધર્મ અને ધર્મી અંગે સર્ટિફિકેટો ફાડવા મંડી પડે, એના કરતાં તો એ યુવાપેઢી મૂંગી બની જાય, તો તેનું તથા જગતનું વધુ કલ્યાણ થયા વિના ન રહે. આજના યુવાનો પેટ ભરવા માટેનું ભણતર મેળવવા માટે વર્ષોના વર્ષો બગાડે છે. ડીગ્રી મળી ગયા પછી પણ તેઓ એ વિષયમાં તોળી તોળીને જ બોલવાનું રાખે છે. જ્યારે ધર્મનું ભણતર મેળવવાની યુવાનોને ફુરસદ પણ નથી અને છતાં ધર્મના વિષયમાં અભિપ્રાયો આપવામાં અને ફેંસલા ફાડવામાં એ પોતાની હોંશિયારી સમજે છે. આથી જ મારે કહેવું પડે છે કે, ધર્મના વિષયમાં આજની યુવાપેઢી મૂંગી રહે, તો એનું અને અન્યનું અકલ્યાણ થતું અટકે.

• • •

સુ-કુના શંભુમેળા જેવી એકતાના જોખમ સમજાવીને ભગવાન અમને ભેદ પાડવાનું શીખવતા ગયા છે. જે ભેદ પાડે નહિ, એ ભગવાનનો સાધુ નહીં, એમ કહેવું જ પડે. ભગવાને સૌ પ્રથમ તો ભેળસેળિયા દેવ-ગુરુ-ધર્મમાંથી ભેદ પાડીને શુદ્ધ દેવ-ગુરુ-ધર્મનું સ્વરુપ સમજાવવાપૂર્વક આ ત્રણેની આગળ સુ નું વિશેષણ લગાડતાં કહ્યું કે, મોક્ષનો સાધક એ જ બની શકે કે, જેને સુ સાથે સંધિ હોય અને કુ સાથે કિટ્ટા હોય, દુન્યવી ચીજોમાં વાતે વાતે સારા-નરસાનો ભેદ પાડનારી આજની જમાત

જ્યારે ધર્મના વિષયમાં સારા-નરસાની એકતાની હિમાયત કરે છે, ત્યારે એના અજ્ઞાન પર હસવાનું મન થયા વિના રહે ખરું ? ગોળ-ખોળ ક્યારેય એક કરાય ખરા ? સાવરણી જેવી એકતા સધાય તો જ કચરાની સફાઈ થઈ શકે. જે સળીઓ સારી હોય, તૂટેલી - સડેલી ન હોય એવી સળીઓ જ એક થઈને સાવરણીના રુપે સફાઈ કરે, તો કચરો કાઢી શકે. બાકી, તૂટેલી સળીઓની એકતા સાધવામાં આવી હોય, તો સફાઈ તો દૂર રહી, આવી સાવરણી જ ઉપરથી વધારે કચરો કરનારી થઈ પડે. આ રીતે અમે પણ સારાઓની એકતાના તો હિમાયતી જ છીએ. શંભુમેળો અમને ખપતો નથી. દેવ-ગુરુ ધર્મના વિષયમાં જે સુ ને સમર્પિત હોય, એ જો પરદેશીય, પરપ્રાંતીય, પરપક્ષીય ગણાતો હોય, તો ય એની સાથે એકતાના દોરે બંધાવા ભગવાનનો સાધુ સદૈવ તૈયાર જ હોય, જેનામાં આવી સમર્પિતતા ન હોય, એ જો સ્વદેશીય, સ્વપ્રાંતીય, સ્વપક્ષીય ગણાતો હોય, તો ય એની સાથે ભળવામાં ભગવાનનાં ભક્તને પોતાનું ભક્તપણું કલંકિત થતું લાગતું હોય.

• • •

અત્યુગ્ર તપસ્વી અગ્નિશર્માની દુર્ગતિ સાંભળીને આશ્ચર્યચકિત થતા શ્રોતાનો સવાલ : ઉગ્રનિયમ ને તપશ્ચર્યા છતાં અગ્નિશર્માની દુર્ગતિ કેમ થઈ ?

સમાધાન : અગ્નિશર્માને જો જૈન સાધુનો ભેટો થયો હોત, તો એના માટે આવી દુર્દશા સંભવિત જ ન હોત. કારણ કે જૈન સાધુ તો માધુકરીવૃત્તિથી ભિક્ષા મેળવવાના વ્રતવાળા હોવાથી એક ઘરે ભિક્ષાની પ્રાપ્તિ ન થાય, તો બીજા ઘરે જાય, ત્યાંય ન મળે તો ચોથા ઘરે જાય, એક જ ઘરેથી ભિક્ષા લેવાની પ્રતિજ્ઞાને જૈન સાધુનાં જીવનમાં સ્વપ્નેય અવકાશ ન હોય. જ્યારે અગ્નિશર્માને એવું સંન્યાસીજીવન ભટકાઈ ગયું હતું, કે એક જ ઘરે પારણું કરવા જેવી અને ત્યાં પારણું ન થાય, તો પછી મહિનાના ઉપવાસને આગળ વધારવા જેવી ગાંડી પ્રતિજ્ઞાનો એ શિકાર બન્યો અને એના વિપાકરુપે જ ક્રોધાંધ બનીને દુર્ગતિનો અધિકારી પણ બની ગયો.

સામાન્ય રીતે જૈન સાધુ માટે આવી પ્રતિજ્ઞા સંભવિત ન હોય. હા, હજી કોઈ વિશિષ્ટ અભિગ્રહધારી એવી પ્રતિજ્ઞા લઈ શકે કે, એક જ ઘરેથી થોડી ઘણી જે ભિક્ષા મળે. તેટલાથી જ મારે નિર્વાહ કરવો. આવી પ્રતિજ્ઞાની પણ દુર્ધ્યાન થવાની સંભાવના ન હોય, એવા જ વિશિષ્ટ મનોબળીને જ છૂટ અપાઈ છે. બાકી સામાન્ય રીતે આવી ગાંડી પ્રતિજ્ઞાને જૈનશાસનમાં સ્થાન સંભવે નહીં.

• • •

સભામાંથી સવાલ : અમે તો સૌ અજ્ઞાની છીએ. પણ આપ બધા તો જ્ઞાની છો. પછી સત્ય સિદ્ધાંતના નામે પણ આગ્રહી બનો. એ કેમ ચાલે ? અજ્ઞાની આવો આગ્રહ રાખે તો હજી ચલાવી લેવાય. પણ જ્ઞાનીએ આગ્રહ રાખીને સમાજમાં અશાંતિ-અનેકતા શા માટે સર્જવી જોઈએ ?

સમાધાન : સિદ્ધાંતનો જાણકાર સત્યનો આગ્રહી ન હોય. તો બીજો કોણ હોય ? તમે પોતે તમારી જાતને અજ્ઞાનીમાં ખપાવો છો અને અમને સાધુઓને જ્ઞાની તરીકે બિરદાવો છો. એથી તો સત્યના આગ્રહને સાચવી રાખવાની અમારી જવાબદારી વધી જાય છે. અજ્ઞાની અજ્ઞાનના કારણે દૂધ-દહીમાં પગ રાખે. એ હજી ચાલી શકે, પણ જ્ઞાની જ્ઞાનનો પ્રકાશ મળ્યા પછી પણ દૂધ-દહીયો રહે, એ કેમ ચાલે ? તમે તમારી જાતને અજ્ઞાની માનો છો અને છતાં અજ્ઞાનતાથી પકડાઈ ગયેલી ખોટી વસ્તુને આગ્રહપૂર્વક પકડી રાખો છો, તો પછી જ્ઞાનથી સત્ય તરીકે જચી ગયેલી સાચી વસ્તુનો આગ્રહ અમારે તો રાખવો જ જોઈએ ને ? આમ, સત્યાસત્યની વિચારણામાં તમારી દૃષ્ટિએ પણ જ્ઞાની તરીકે અમારાથી ઢીલું કેમ મૂકાય ?

• • •

આભ અને પાતાળ એક થાય. તોય પ્રભુશાસનના વિરોધીઓની જમાતમાં અમે નહિ જ ભળીએ. ગમે તેટલા કલંક લાગે, ગમે તેવી કનડગત થાય, દુનિયાની દૃષ્ટિએ ભલે અમારી આબરુનું લિલામ થાય, પરંતુ પ્રભુની આજ્ઞાથી વિરુદ્ધ વર્તન કરનારાઓની ભેગા સિદ્ધાંતના

ભોગે તો અમે નહિ જ ભળીએ ! ખરાબ રીતે કનડગત પામીને ભલે અમારે મરવું પડે. પણ જીવવા માટે અમે પ્રભુ માર્ગના વિરોધીઓના પગમાં માથું નહીં જ નમાવીએ. કોઈને આ ખુલ્લી ચેલેંજ સમજવી હોય. તો સમજી શકે છે. પણ અમારો તો આ મુદ્રાલેખ છે. દુન્યવી કલંકોની કિંમત અમારે મન ફૂટી કોડી જેટલીય નથી. અમારી પાસે સંયમ હશે. અમે સિદ્ધાંતના પક્ષમાં હોઈશું અને સિદ્ધાંત નિષ્ઠા અમારી પાસે હશે. તો અમને મૂંઝવણ પણ શી છે ? પ્રભુ આજ્ઞાની રક્ષા ખાતર અમે એકલા પડી જઈએ. તો પણ શું ?

જે પરમ તારકોના પ્રતાપે હું કલ્યાણકારી મોક્ષમાર્ગ પામ્યો છું. મારે મારી બધી જ શક્તિઓ એ તારકોએ સ્થાપેલા શાસનની સેવા પાછળ જ ખર્ચવાની છે. પ્રભુના શાસનની સેવાથી ચડિયાતી બીજી કોઈ જ સેવા નથી. પરમતારક જિનેશ્વર દેવોની આજ્ઞાના પાલનપૂર્વકના પ્રચારમાં જેટલી શક્તિઓ ખર્ચાય. એટલી જ સાર્થક અને સફળ છે. આ જ કારણે શ્રી જિનેશ્વર દેવોની આજ્ઞા જ એક પ્રમાણભૂત છે. આ સિવાયની આજ્ઞા-માન્યતા સાથે અમારો કશો સંબંધ ન હોઈ શકે. જૈનશાસનના સાધુ માત્રનું લક્ષ્ય આ જ હોવું જોઈએ, એ ક્યારેય ગમે તેવાની આજ્ઞા મુજબ ચાલવા તૈયાર ન હોય, સતીની જેમ એના માથે પતિ તરીકે એક પ્રભુનું શાસન જ હોય ! આ સિવાય બીજાની આજ્ઞાધીનતા એ સ્વપ્નેય સ્વીકારે નહીં.

• • •

સત્યનું મોં દાબી દઈને સુમેળ-એકતા કરવાની વિચારધારા વહેતી કરનારે એ સમજી લેવું જોઈએ કે, સુમેળ-સમાધાન જ્યાં થતાં હોય. ત્યાં જ કરી શકાય. કોઈ તંબોળી એવો જોયો છે જેના હાથમાં કાતર ન હોય ? કોઈ દરજી એવો મળે કે, જેના હાથમાં એકલી સોય જ હોય ? દરજી પહેલાં કાતરનો ઉપયોગ કરે કે સોયનો ? સોયનો ઉપયોગ કરવાની ભૂમિકા રચવા દરજી સૌ પ્રથમ કાપડ ઉપર કાતર ચલાવે, ત્યાર પછી સોયથી એને સાંધે, સંપ-એકતા-સમાધાન : આ બધી એવી ચીજો

છે કે, યોગ્ય ભૂમિકા હોય, તો જ એ દીપે ! સૈદ્ધાંતિક- સત્યને માથે ચડાવનારાઓ સાથે જ મેળ થઈ શકે. બે વેપારીઓ વચ્ચે લેણાદેણીમાં વાંધો ઊભો થાય, તો વચ્ચે ચોપડો રાખીને બંને ઉકેલ લાવવા મથે છે. એથી સહેલાઈથી એ ઉકેલ આવી પણ જાય છે. બરાબર આ જ રીતે શાસનમાં જે જે મતભેદો હોય, એને દૂર કરવા વચ્ચે આગમ-શાસ્ત્રો રાખવાનો રસ્તો અપનાવાય, તો કોઈ મતભેદ એવો નથી કે, જેનો ઉકેલ ન આવી શકે ! આજે જૈન શાસનમાં સુમેળનું સુંદર વાતાવરણ જોવા નથી મળતું, એનો અર્થ જ એવો થાય કે, મતભેદો મિટાવવા માટે એક પક્ષ વચમાં શાસ્ત્રોને રાખવાની ન્યાયી વાતને સ્વીકારવા તૈયાર નથી.

• • •

એકતાનો એવો પવન આજે ફૂંકાઈ રહ્યો છે કે, ભલભલા પણ તેમાં ઊડવા લાગ્યા છે, પણ તેઓ જાણતા નથી કે, આ રીતે એકતા ન થાય. ગમે તેની સાથે બેસવાથી શું એકતા થઈ જાય ? એકતા પણ કોની સાથે થાય, તે સમજવું પડે, ખોટાની સાથે એકતા મરી જવાય તો ય ન કરાય ! જો બધાને ભેગા કરવા તે જ એકતા કહેવાતી હોય, તો અનાજ-કાંકરા ભેગા કરાય અને અનાજ ભેગા શું કાંકરાય પીસવા અપાય ? કાંકરા શોધ્યા વિના ઘઉં પીસીને તેની રોટલી કરે, તો તમે શું કરો ? હું તો કહું છું કે, બધા ઘઉં બની જાય, તો મારા આનંદનો પાર ન રહે. કાંકરાને બદલે જો ઘઉંનો દાણો ફેંકાઈ જાય, તો વીણનારો દાણો પાછો લઈ લે છે, એ ખબર છે ને ? મારી આવી વાતો સાંભળીને જેને એવું લાગે છે કે, મને એકતા ખપતી નથી, તેને તો મારે પહેલાં નંબરના બેવકૂફ કહેવા પડે. એ લોકોને ખબર નથી કે, અમે આ બધો જે પ્રયાસ કરીએ છીએ, તે તમને બધાને શાસનના બનાવવા માટે જ કરીએ છીએ અને જે શાસનના હોય, તેની સાથે તો અમારે સંપૂર્ણ સંપ અને અંતરની એકતા છે જ.

ભગવાન શ્રી તીર્થંકર દેવોએ કહ્યું છે કે આણાજુત્તો સંઘો, સેસો પુણ અટ્ઠિ સંઘાઓ. ભગવાનની આજ્ઞાથી સહિત જે હોય તે સંઘ ભગવાનની આજ્ઞા નેવે મૂકે, તે તો હાંડકાંનો સમૂહ છે ! આનો અર્થ શું ?

**ભગવાનની આજ્ઞાને વફાદાર નાનું જૂથ હોય અને તેની સામે એકતાના ઓઠા પાછળ રહીને ભગવાનની આજ્ઞા નેવે મૂકનાર મોટું જૂથ હોય, તો પણ જ્ઞાની ભગવંતો મોટાં જૂથને હાડકાંનો સમૂહ કહીને નાના જૂથને સંઘ કહી નવાજે છે. આજે બહુમતીની બાંગ પોકારનારા ઘણા નીકળ્યા છે.** પણ તેમને પૂછો કે, આપણા તીર્થંકર દેવો કદી પણ બહુમતીમાં હતા ખરા ? અબજો માણસોમાંથી ભગવાને સંઘમાં કેટલાને લીધાં ? ભગવાન શ્રી વીર પરમાત્માના એક લાખ, ઓગણસાઠ હજાર (૧,૫૯,૦૦૦) શ્રાવકો હતા. જ્યારે ગોશાળાના ભક્તો અગિયાર લાખ હતા. તો કોને સારા માનશો ? અરે ! આજે પણ સાધુની બહુમતી નથી, શ્રાવકોની જ બહુમતી છે. તો શું અમારે શ્રાવકોના કહ્યા મુજબ કરવું ? ભગવાને તો કહ્યું છે કે, આપણે બહુમતી નથી જોવાની, લઘુમતી નથી જોવાની, આગળ વધીને સર્વાનુમતી પણ નથી જોવાની, જોવાની છે ફક્ત શાસ્ત્રમતિ !

વિ.સં. ૧૯૮૫-૮૬ના વર્ષોમાં ફૂંકાયેલા જમાના-વાદના ઝંઝાવાતની ઝાંખી મળી ગયા બાદ, એની સામે ઝઝૂમનારાની જવાંમર્દીની ઝલક પામીને અને એ રામવાણીમાં પડઘાતો ધનુષ્યના ટંકાર જેવા રણકાર અનુભવીને હવે રામાયણના એ પાત્રોના માધ્યમે ધર્મ અને સંસ્કૃતિનો જે સંદેશ યુગયુગથી પ્રસાર-પ્રચાર પામતો રહ્યો છે, એને સાંભળવા સજ્જ બનીએ.

**આચાર્ય વિજયપૂર્ણચન્દ્રસૂરિ**
ચૈત્રી પૂર્ણિમા, ૩૦-૩-૨૦૧૦

વર્ધમાન શંખેશ્વર શાંતિધામ તીર્થ
ઉદવાડા-સ્ટેશન

# ભાગ-૧

## રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશ


૧. સાચું હિતૈષીપણું

૨. રામાયણ એટલે દીક્ષાની ખાણ

૩. ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?

૪. શ્રી રાવણ અને ધર્મભાવના

૫. દેવર્ષિનારદ અને હિંસકયજ્ઞો

૬. વિનાશકાળે વિપરીત બુદ્ધિ

૭. ક્રૂર કર્મની મશ્કરી : પવનંજય અને અંજના

૮. શ્રી હનુમાનનું અવતરણ



# રામાયણ એટલે દીક્ષાની ખાણ

## ૧

શ્રી મુનિસુવ્રતપ્રભુના શાસનમાં થયેલા આઠમાં બળદેવ-વાસુદેવ અને પ્રતિ-વાસુદેવ શ્રી રામચન્દ્રજી-લક્ષ્મણજી અને શ્રી રાવણ આ ત્રણ ઉત્તમ પુરુષનાં જીવનની કથાના પ્રારંભમાં પ્રવચનગારુડી પરમગુરુદેવશ્રીએ ઐરાવણ વેચીને રાસભ ખરીદવાના દૃષ્ટાંત તરીકે વાસુદેવ-પ્રતિવાસુદેવને વર્ણવ્યાં છે.

પછી શાસન પામેલા મહાનુભાવોનું હૈયું કેવું હોય તે વર્ણવતાં અર્હદ્દાસશ્રેષ્ઠિ અને શ્રીશ્રેણિકમહારાજાના પ્રસંગપૂર્વક હિતૈષીવાલી થવાનો દાવો કરનારા આજના લોકોની ઉલટ તપાસ કરી છે અને સંપ્રતિ મહારાજ અને તેમની માતાનો પ્રસંગ વર્ણવ્યો છે.

તથા દેવતાઓને શ્રાવકકુળમાં આવવાનું [illegible] થાય તેના અદ્‌ભુત કારણો રજૂ કરીને તો પ્રવચનકાર મહર્ષિએ કમાલ કરી છે છેલ્લે આજ્ઞા, આજ્ઞાનો સ્વીકાર, આજ્ઞા કરનારની જવાબદારી વિગેરે વાતોનું સ્પષ્ટીકરણ કર્યું છે.

-શ્રી


સાચું હિતૈષીપણું
• રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશની ઉત્પત્તિ
• પરમશ્રાવક શ્રી અર્હદ્દાસ અને
શ્રી શ્રેણિક મહારાજા
• સાચું હિતૈષીપણું
• રામાયણ એટલે રજોહરણની પ્રભાવના
• શ્રી જૈનશાસનની પરંપરા અને
તેની વિશિષ્ટતા

૧

## સાચું હિતૈષીપણું

### રાક્ષસવંશ અને વાનરવંશની ઉત્પત્તિ



શ્રી 'ત્રિષષ્ટિ-શલાકા-પુરુષ-ચરિત્ર'ના સાતમા પર્વના **પ્રથમ સર્ગની શરૂઆત** કરતાં કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે

*અથ શ્રી સુવ્રતસ્વામિ-જિનેન્દ્રસ્યાઞ્જનદ્યુતેઃ ।*
*હરિવંશમૃગાઁકસ્ય, તીર્થે સંજાતજન્મનઃ ॥૧॥*
*બલદેવસ્ય પદ્મસ્ય, વિષ્ણોર્નારાયણસ્ય ચ ।*
*પ્રતિવિષ્ણો રાવણસ્ય, ચરિતં પરિકીર્ત્યતે ॥૨॥*

"શ્રી ઋષભદેવસ્વામી આદિ શલાકા-પુરુષોનાં ચરિત્રો વર્ણવ્યા પછી, હવે અંજનની કાંતિ જેવી કાંતિવાળા અને હરિવંશમાં ચંદ્રમા સમા વીસમા તીર્થપતિ 'શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામિ' નામના જિનેન્દ્રના તીર્થમાં થયો છે જન્મ જેમનો એવા **'પદ્મ-રામ'** નામના બળદેવનું, **'નારાયણ-લક્ષ્મણ'** નામના વિષ્ણુ-વાસુદેવનું અને **'રાવણ'** નામના પ્રતિવિષ્ણુ-પ્રતિવાસુદેવનું ચરિત્ર અમારા વડે કહેવાય છે."

એટલે કે

આ સાતમા પર્વમાં '૨૪-તીર્થંકરદેવો, ૧૨-ચક્રવર્તીઓ, ૯-બળદેવો, ૯-વાસુદેવો અને ૯-પ્રતિવાસુદેવો' આ ત્રેસઠ ઉત્તમપુરુષો પૈકીના અને વીસમા તીર્થપતિના સમયમાં થયેલા આઠમા બળદેવ શ્રી રામચંદ્રજી, આઠમા વાસુદેવ શ્રી લક્ષ્મણજી અને આઠમા પ્રતિવાસુદેવ શ્રી રાવણ, આ ત્રણ ઉત્તમપુરુષોનું ચરિત્ર અમે કહીશું.

આથી

સ્પષ્ટ છે કે '**શ્રી ત્રિષષ્ટિ - શલાકા - પુરુષ-ચરિત્ર**' નામના આ સાતમા પર્વમાં સાડા ત્રણ ક્રોડ ગ્રંથરત્નોના રચયિતા, પરમોપકારી, કલિકાલસર્વજ્ઞ, ભગવાન્ શ્રી **હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાએ બળદેવ શ્રી રામચંદ્રજી, વિષ્ણુ યાને વાસુદેવ શ્રી લક્ષ્મણજી તથા પ્રતિવાસુદેવ શ્રી રાવણનું વર્ણન કર્યું છે. અંજન જેવી શ્યામકાંતિવાળા અને શ્રી હરિવંશમાં ચંદ્રમા સમાન વીસમાં તીર્થપતિ ભગવાન્ શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામીજીના તીર્થમાં આ ત્રણેય મહાપુરુષો થયા છે. આ ત્રણેય મહાપુરુષો ત્રિષષ્ટિ - શલાકા પુરુષો પૈકીના છે નિયમા મુક્તિગામી આત્માઓ છે. મુક્તિગામી આત્માઓએ પણ કરેલી અયોગ્ય કરણીઓનાં, આ શાસ્ત્રકારોએ વખાણ કર્યાં નથી. મોક્ષગામી આત્માઓએ પણ, જે જે ભવમાં જે જે અયોગ્ય કાર્યવાહીઓ કરી, તેનો નતીજો દેખાડવામાં શાસ્ત્રકારો ચૂક્યા નથી. શ્રી વાસુદેવો અને પ્રતિવાસુદેવો નિયાણું કરીને થાય છે અનંતજ્ઞાનીઓએ ફરમાવેલી રત્નત્રયીને પૂર્વભવમાં આરાધે છે તીવ્ર તપશ્ચર્યા તપે છે ઘોર ઉપસર્ગો પણ સહે છે છતાં આખરે એ સંયમ આદિના ફળ તરીકે પૌદ્ગલિક સુખની માંગણી કરે છે. ધર્માનુષ્ઠાનના ફળ તરીકે પૌદ્ગલિક સુખની માંગણી - ઇચ્છા, એ ખરેખર અયોગ્ય ઇચ્છા છે એનું પરિણામ સારું નથી હોતું. મુક્તિ ન મળે ત્યાં સુધી ધર્મરસિક આત્માઓને સ્વર્ગાદિ સુખ, ઋદ્ધિ-સિદ્ધિ વિગેરે મળે તેમાં વાંધો નથી, પણ મુદ્દો એ છે કે મળે તો ભલે મળે, પણ ધર્મી આત્માની તેવી માંગણી ન હોવી જોઈએ. બ્રહ્મચર્યના પ્રભાવે પણ સ્વર્ગ મળે છે, એની ના નથી છતાં દેવલોકની દેવાંગનાઓના મોહથી બ્રહ્મચર્ય સેવવામાં આવે દુશ્મનોનો સંહાર થાય તેવું બળ મેળવવા માટે બ્રહ્મચર્ય સ્વીકારવામાં આવે તો ? એ સાધક કે બાધક ? **સંયમ હારી જવાનાં અદ્વિતીય**

**દૃષ્ટાંતો-વાસુદેવ અને પ્રતિવાસુદેવ છે. પૂર્વે તપ-જપ કરે અને ઐરાવણ વેચી રાસભની ખરીદી કરવા જેવું કરે.** સંયમના પ્રતાપે મળે તો બધું, પણ અસંખ્યાત વર્ષો સુધી નરકોમાં અનંતી વેદના ભોગવવી પડે છે. રાવણ અને લક્ષ્મણનો આત્મા નરકગામી છતાં, તેમનાં હૃદયમાં શ્રી જિનેશ્વરદેવનાં શાસનની સુંદરમાં સુંદર છાયા હતી. **શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનમાં જન્મેલા આત્માનું હૈયું પણ કેટલું કોમળ અને નમ્ર હોય ? દુર્ભાગ્ય યોગે અનેક પાપો સેવાઈ જાય, પણ હૃદય જુદું હોય છે પ્રસંગે-પ્રસંગે એ આત્માઓ પોતાના હૃદયમાં રહેલી કોમળતા, નમ્રતા અને શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનને છાજતું સૌજન્ય વિગેરે કેવાં બતાવે છે, તે આ ચરિત્રમાં ખાસ જોઈ શકાશે** શ્રી જિનેશ્વરદેવોનું શાસન હૃદયમાં વસી જવું જોઈએ. જેઓના હૃદયમાં શ્રી જિનેશ્વરનું શાસન વસ્યું છે, તેઓ નરકની વેદનાઓ પણ સમાધિથી ભોગવે છે બેશક, બૂમો પડાઈ જાય છે, પણ એની સાથે જ આત્મા કહે છે કે દુષ્કર્મોનો વિપાક છે, શાંતિથી ભોગવ. જ્ઞાની કહે છે કે શ્રી જિનેશ્વરદેવનું શાસન, એ એવી ચીજ છે કે તે અશુભ કર્મોના વિપાકોદય વખતે નવાં કર્મો આવવા નથી દેતું. સંપત્તિમાં અને આપત્તિમાં બેયમાં સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા કર્મ ખપાવે અને બીજો બાંધે. એક તરે અને બીજો ડૂબે. સાત ભૂમિના પ્રાસાદમાં બેઠો હોય, બે-પાંચ દેવાંગનાઓ જેવી સ્ત્રીઓ ફરતી હોય, વિષયની છોળો ઊછળતી હોય, પણ સમ્યગ્દૃષ્ટિ શું વિચારે ? વિચારે કે આ કારાગૃહ છે. કારાગૃહ એટલે ? કેદખાનું. હવે વિચારો કે સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા પોતાના કુટુંબમાં કયા સંસ્કાર નાખે ?

## પરમશ્રાવક શ્રી અર્હદ્દાસ અને શ્રી શ્રેણિક મહારાજા.

'શ્રી સમ્યક્ત્વ કૌમુદી' નામના ગ્રંથમાં પરમશ્રાવક 'શ્રી અર્હદ્દાસ' નામના શ્રેષ્ઠિવર્યનું દૃષ્ટાંત આવે છે. શ્રી શ્રેણિક મહારાજાએ બાર વર્ષે આવતા અને ચાતુર્માસિક પર્વના દિવસે ઉજવાતા 'કૌમુદી મહોત્સવ' માટે નગરીમાં ઉદ્‌ઘોષણા કરાવી આથી નગરીમાં તેના ઉદ્યાપનની તૈયારી ચાલી રહી છે અને રાજાનો આદેશ હોવાથી પોતાને ત્યાં પણ તે તૈયારી ચાલતી જોઈને, તે પરમ ધર્માત્મા શ્રેષ્ઠિવર્ય વિચારે છે કે 'આજે સર્વ ઉત્તમ કર્મો કરવાના કારણરૂપ ચાતુર્માસિક પર્વ છે જે પર્વમાં દેવતાઓ પણ શ્રી નંદીશ્વર દ્વીપે જઈને સ્નાત્રમહોત્સવ કરે છે. આજે વિવેકી આત્માએ સર્વ પ્રકારના આદરે કરી શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજા કરવી જોઈએ અને તે પ્રમાણે કરવાનો નિયમ પણ મેં શ્રી જિનેશ્વરદેવની પાસે અંગીકાર કર્યો છે.'



આ પ્રમાણે વિચારી તે શ્રેષ્ઠિવર્ય નાના પ્રકારના મણિઓના સમૂહથી શોભતા વિશાળ સુવર્ણના થાળને હસ્તમાં લઈ રાજકુળમાં ગયા અને ત્યાં રાજા પાસે તે ભેટણાને ધરી, રાજાને નમસ્કાર કરીને ઊભા રહ્યા. એમને આમ આવીને ઊભેલા જોઈને, તરત જ શ્રેણિક મહારાજાએ એ શ્રેષ્ઠિવર્યને આવવાનું કારણ પૂછ્યું ઉત્તરમાં તે શ્રેષ્ઠિવર્ય જણાવે છે કે

*नृदेवाद्यचतुर्मासी- पर्व सर्वाघघातकम् ।*
*यत्र नन्दीश्वरे यात्रां, सुपर्वाणोऽपि कुर्वते ॥१॥*
*मयापि श्रीमहावीर-जिनाग्रे जगृहे पुरा ।*
*समग्रपुरचैत्त्यानां, विधिना पूजनव्रतम् ॥२॥*
*साधूनां विश्वबन्धूनां, वन्दनाऽभिग्रहस्तथा ।*
*समं स्वीयकुटुम्बेन, सर्वेणाऽमुष्य वासरे ॥३॥*
*रात्रावेकत्र चैत्त्ये तु, कृत्वा पूजां जगद्गुरोः ।*
*गीतनृत्त्यादिकं कार्यं, कार्यमित्त्यस्ति मे विभो ! ॥४॥*
*कौमुदीमहनिर्माणे, त्वदादेशो जनेऽधुना ।*

*एवं सति यथा भावी, व्रतभङ्गो न मे मनाग् ॥५॥*
*यथा च भवद्वादेशः, पालितः स्यान्नृपालक !*
*आदिश्यतां तथाऽवश्य-मार्हत्श्रेणीभूषण ॥६॥*

"હે નરદેવ ! આજે સર્વ પાપોનો નાશ કરનારું ચાતુર્માસિક પર્વ છે. કે જે પર્વમાં દેવતાઓ પણ શ્રી નંદીશ્વરદ્વીપમાં યાત્રા કરે છે. મેં પણ પ્રથમ શ્રીમહાવીર ભગવાન પાસે આ પર્વના દિવસે પોતાના સઘળા કુટુંબ સાથે વિધિપૂર્વક સમગ્ર નગરચૈત્યોના પૂજનવ્રતનો અને વિશ્વના બંધુ સમા સાધુ મહારાજાઓને વંદના કરવાનો અભિગ્રહ અંગીકાર કર્યો છે. હે સ્વામિન્ ! રાતના એક ચૈત્યમાં જગદ્ગુરુ શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજા કરીને, ગીતનૃત્યાદિકાર્ય પણ મારે કરવાનું છે. હવે હમણાં લોકમાં આપનો કૌમુદી મહોત્સવ કરવાનો આદેશ છે. તો હે નરપાલક ! હે આર્હત્શ્રેણિભૂષણ ! હે શ્રાવકસમુદાયમાં અલંકાર સમા રાજન્ ! આપ અવશ્ય એવો આદેશ કરો કે જેથી જરાપણ મારો વ્રતભંગ ન થાય અને આપનો આદેશ પણ પાળી શકાય."

આ પ્રમાણેની વિનંતી સાંભળીને શ્રી શ્રેણિક મહારાજાને એટલો બધો આનંદ થયો કે જેથી તેમની રોમરાજી વિકસ્વર થઈ ગઈ. એ આનંદના યોગે તેઓ વિચારે છે કે

*अहो महामोहकरं विधूय, महोत्सवं विस्मितविश्वमेनम् ।*
*अयं महात्मा दधते विशुध्धां, सर्वज्ञधर्मे निजबुध्धिमेवम् ॥१॥*
*पुण्यात्मनाऽनेन मदीयदेशः, पुरं तथैतत्सकलं गृहं च ।*
*पवित्रितं चारुचरित्रभाजा, जिनेन्द्रपूजोद्यतमानसेन ॥२॥*
*एवंविधा भवेयुश्चे-द्भूयांसो नगरे मम ।*
*पुमांसः सकलं राज्यं, तदा हि सफलं भवेत् ॥ ३॥*

"ખરેખર, આશ્ચર્ય છે કે આ મહાત્મા મહામોહને કરનાર અને આખા વિશ્વને વિસ્મય પમાડનાર આ મહોત્સવનો વિવેકપૂર્વક ત્યાગ કરીને, શ્રી સર્વજ્ઞદેવના ધર્મને વિષે આ પ્રકારની વિશુદ્ધ બુદ્ધિને ધારણ કરે છે. ખરેખર, સુંદર ચરિત્રથી શોભતા અને શ્રી જિનેન્દ્રની પૂજામાં ઉજમાળ મનવાળા આ પુણ્યાત્માએ, મારો દેશ તથા મારું સકળ નગર અને સકળ ઘર પવિત્ર કર્યું. મારા નગરમાં જો આવા પ્રકારના ઘણા પુરુષો થાય તો જ મારું રાજ્ય સફળ થાય."

આ વિચારણા ઉપરથી સમજી શકાશે કે મોહની પ્રવૃત્તિમાં

મૂંઝાયા છતાં, પ્રભુ શ્રી સર્વજ્ઞદેવના ધર્મથી પરિણત થયેલા આત્માઓની દશા કેટલી ઊંચી હોય છે ? અને કોઈપણ આત્માના ધર્મ-કર્મને સાંભળીને તે આત્માને કેવો આનંદ થાય છે ? શ્રેષ્ઠિવર્યની ઉત્તમભાવનાથી રંજિત થયેલા શ્રી શ્રેણિક મહારાજા, તે ધર્મરસિક શ્રેષ્ઠિવર્યની પ્રશંસા કરવા સાથે, તેમણે કરવા ધારેલા ધર્મકાર્યમાં પ્રોત્સાહન મળે તેવો આદેશ આપતાં કહે છે

X X X X X X X X X X X X X ।
"*त्वं धन्यः कृतकृत्यस्त्वं, श्लाघ्यं जन्म तवैव हि ॥१॥*
*यस्त्वमेवंविधे विश्व - प्रमादपदकारणे ।*
*अतुच्छोत्सवसंभारे, धर्मकर्मणि कर्मठः ॥२॥*
*प्रमादपरवान्, प्राणी, सांसारिकमहोत्सवे।*
*जायमाने भवेन्नूनं, प्रायो धर्मपराङ्मुखः ॥३॥*
*व्रतं तावत्क्रिया ताव - तावन्नियमधीरता ।*
*न यावद्देहिनां कार्यं, भवेत्संसारसंभवम् ॥४॥*
*त्वयैव मम साम्राज्ये, प्राज्यता जायतेऽखिले ।*
*अतस्त्वं सर्वसामग्र्या, पूजां निःशङ्कमाचर ॥५॥*
*त्वद्गृहिण्योऽपि कुर्वन्तु, स्थिता निजगृहे पुनः ।*
*त्वया समं महाभाग! जिनपूजामहोत्सवम् ॥६॥*
*ममापिजायता पुण्यं, पुण्यं त्वदनुमोदनात् ।*
*कर्तुः साहाय्यदातुश्च, शास्त्रे तुल्यं फलं स्मृतम् ॥७॥*
*निगद्यैवं मणिस्थालं, पश्चात्तस्मै नृपेऽर्पयत् ।*
*महान्तो धर्मकार्येषु, न कुर्वन्ति प्रतिग्रहम् ॥८॥*

"હે શ્રેષ્ઠિન્ ! આવા પ્રકારના વિશ્વને પ્રમાદના સ્થાનરૂપ બનાવવામાં કારણરૂપ અતુચ્છ ઉત્સવનો સમૂહ જે સમયે વર્તી રહ્યો છે, તે સમયમાં જે તમે ધર્મકર્મમાં કર્મઠ છો, તે તું ધન્ય છો, કૃતકૃત્ય છો અને તારો જ જન્મ પ્રશંસાને પાત્ર છે. કારણકે પ્રમાદને આધીન પ્રાણી સાંસારિક મહોત્સવ ચાલતો હોય તે વખતે, ઘણું કરીને અતિશય ધર્મથી પરાङ્મુખ હોય છે. સંસારી પ્રાણીઓની વ્રત, ક્રિયા અને

નિયમોમાં ધીરતા ત્યાં સુધી જ ટકે છે કે જ્યાં સુધી સાંસારિક કાર્ય ઉપસ્થિત ન થાય માટે ખરેખર, એક તારા જ યોગે અખિલ રાજ્યમાં શ્રેષ્ઠતા છે. આથી તું સર્વ સામગ્રીથી નિઃશંકપણે શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજાને કર. હે મહાભાગ ! તારી સ્ત્રીઓ પણ પોતાના ઘરમાં રહી થકી તારી સાથે શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજાના મહોત્સવને ઊજવે ! તારી અનુમોદના કરવાથી મને પણ પવિત્ર પુણ્યની પ્રાપ્તિ થાવ, કારણકે શાસ્ત્રમાં કરનારને અને કરવામાં સહાય આપનારને સમાન ફળ કહ્યું છે. આ પ્રમાણે કહીને રાજાએ તે મણિના સ્થાલને પાછો આપ્યો. ખરેખર, મહાપુરુષો ધર્મકાર્યોમાં અંતરાય કરતા નથી."

## સાચું હિતૈષીપણું



મહાનુભાવો ! વિચારો કે પ્રમાદના યોગે ધર્મને નહિ આચરી શકતા આત્માઓ, ધર્મકર્મ પ્રત્યે કેટલી રુચિવાળા હોય છે, ધર્મકર્મ કરવામાં ઉદ્યત થયેલા આત્માઓ પ્રત્યે તેઓ કેવો સદ્ભાવ બતાવે છે અને કેટલું સન્માન કરે છે ? ભગવાન્ શ્રી મહાવીરદેવના શાસનની આરાધનામાં જ કલ્યાણને માનતા પરમ સમ્યગ્દૃષ્ટિ શ્રી શ્રેણિક મહારાજા આવા ધર્મ-કર્મપરાયણ આત્માઓથી જ પોતાના રાજ્યની શ્રેષ્ઠતા સમજે છે. આથી શું ધ્વનિત થાય છે ? ખરેખર, ધર્મમાં વિઘ્ન કરતા આત્માઓ માટે આ દૃષ્ટાંત ઘણું જ વિચારણીય છે. પોતે ધર્મ નહીં કરી શકતા હોવાથી, ધર્મ કરનારાઓને ધર્મ કરતાં અટકાવવા, એના જેવું એક પણ અધમ કાર્ય નથી. ધર્મના રસિકો વધુ ધર્મરસિક બને, એ કાર્યવાહી કરવાને બદલે વિપરિત કાર્ય કરવાથી, આત્મા દુર્લભબોધિ યા બહુલ સંસારી થાય એમાં શું આશ્ચર્ય છે ? એ પણ વિચારવાનું છે કે પર્વની આરાધના માટે શ્રેષ્ઠિવર્ય શ્રી અર્હદ્દાસને લક્ષ્મીની પણ કિંમત નથી નહિ તો એક પર્વ દિવસની આરાધના માટે, અનેક મણિરત્નોથી ભરેલો થાળ ભેટ આપવાની ઉદારતા તે શ્રેષ્ઠિવર્ય ન બતાવી શકત. ધર્માત્માઓને ધર્મ-કર્મ માટે સર્વસ્વ તજતાં પણ વાંધો નથી આવતો, એ સમજાવવા સાથે આ દૃષ્ટાંત એ પણ સમજાવે છે કે ધર્મરસિક શ્રદ્ધાયુક્ત સત્તાધીશો લોભમાં પડ્યા વિના, હૃદયમાં ઉમળકા સાથે

સામાને ધર્મ કાર્ય કરવામાં ઉચિત સહાય આપવામાં લેશ પણ પાછીપાની નથી કરતા. વધુમાં શ્રેષ્ઠિવર્ય પોતાની સાથે પોતાના આખા કુટુંબને ધર્મમય બનાવવાની કેટલી કાળજી રાખે છે, એ પણ આ દૃષ્ટાંતથી સમજી શકાય તેમ છે. ધર્મી આગેવાને પોતાના આશ્રિતોને, પોતાના સહચારીઓને અને પોતાના સ્નેહીવર્ગ આદિને ધર્મકર્મમાં યોજવાના પ્રયત્નો કરવા જોઈએ, એમ આ દૃષ્ટાંત ઉદ્‌ઘોષણાપૂર્વક જણાવે છે.

ઉપરની રીતે મહારાજાની અનુમતિ મેળવી, તે શ્રેષ્ઠિવર્ય શ્રી અર્હદ્દાસે પોતાના કુટુંબ સાથે ઘણા જ ઠાઠમાઠથી સર્વને આશ્ચર્ય પમાડે એવો સ્નાત્રમહોત્સવ કર્યો અને ચૈત્યપરિપાટી વિગેરે દ્વારા આખો દિવસ ધર્મકર્મમાં પસાર કર્યો. રાત્રિમાં પણ પોતાના ઘરના જિનમંદિરમાં ઇંદ્રની માફક કુટુંબ સાથે શ્રી જિનેશ્વરદેવની ભક્તિ કરી. તમે જોઈ શક્યા કે - શ્રી અર્હદ્દાસ શ્રેષ્ઠિવર્યે પોતાની સાથે પોતાના કુટુંબને પણ ધર્મકર્મમાં રક્ત બનાવ્યું અને એમ કરવામાં જ સાચું વડીલપણું છે.

હવે વિચારો કે

આજે કઈ દશા છે ? છોકરો નાટકમાં જાય, સીનેમામાં જાય, તો આજના લોકો રોકે નહિ, પણ કહે કે જમાનો છે. અને પૂજા ન કરે તો કહી દે કે - એને અભ્યાસનો બોજો બહુ છે. તમે સમ્યગ્દૃષ્ટિ માબાપ છો ને ? હિતૈષી, વાલી થવાનો દાવો કરો છોને ? તમે હિતૈષી અને વાલી શાના ? તમે સંતાનોની એ તપાસ કરી છે કે આજે તેઓના કાનમાં પાપરૂપી ઝેર કેટલું રેડાયું ? શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનની વિરુદ્ધ સંસ્કાર કેટલા પોષાયા ? જો આ ન કરો તો હિતૈષીપણું કે વાલીપણું શી રીતે સાબિત થાય ?

સંપ્રતિ રાજા, રાજા થઈ પટ્ટહસ્તિ ઉપર ચઢી માતાને નમસ્કાર કરવા આવે છે ત્યારે માતા કહે છે કે 'મારો સંપ્રતિ રાજા બને તેમાં મને આનંદ ન આવે, પણ શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનની પ્રભાવના કરે તો મને

આનંદ આવે.' આનું નામ માતા. આજની માતા શું કહે છે ? મા-બાપ તો બધાને થવું છે, દીકરાને આંગળીએ તો બધાને રાખવા છે, આજ્ઞા તો બધાને મનાવવી છે, પણ તેવી ઈચ્છાવાળાઓએ પોતામાં પિતૃત્વ અને માતૃત્વ કેળવ્યા વિના કેમ ચાલે ? મા-બાપ. મા-બાપ નહિ બને તો દીકરા, દીકરા નહિ બને. હું ઉન્મત્ત દીકરાઓનો બચાવ નથી કરતો પણ જેમ દીકરાઓએ દીકરા બનવું જોઈએ, તેમ મા-બાપે પણ મા-બાપ બનવું જોઈએ.

## રામાયણ એટલે રજોહરણની પ્રભાવના

આપણે રામાયણ વાંચવાનું છે. એમાં રજોહરણની પ્રભાવના છે. રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ. ઘણા-ઘણા પુણ્યવાન્ આત્માઓનું વર્ણન આમાં આવે છે. શ્રી **હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાએ એ પુણ્યશાળીઓનાં વર્ણનો ઘણી જ સુંદર રીતે ઉલ્લાસપૂર્વક આલેખ્યાં છે. માતા, પિતા, બંધુ, સ્નેહી, નોકર, ચાકર, રાજા મહારાજા કેવા હોવા જોઈએ. તે બધું આ રામાયણમાંથી નીકળશે. આ મહાપુરુષોના પૂર્વજો કેવા-કેવા પુણ્યવાન આત્માઓ છે, એનાં વર્ણનો આવશે. પહેલું વર્ણન પ્રતિવાસુદેવ શ્રી રાવણનું અને એમના પૂર્વજોનું ચાલશે, કારણકે પ્રથમ પ્રતિવાસુદેવ ઉત્પન્ન થાય છે. ઉત્પન્ન થઈને તે ત્રણ ખંડનું સામ્રાજ્ય મેળવે છે. તે પછી બળદેવ અને વાસુદેવ ઉત્પન્ન થાય છે. વાસુદેવના હસ્તે પ્રતિવાસુદેવ મરાય છે. બળદેવ અને વાસુદેવ, એ ઉભયનો બંધુપ્રેમ અજબ હોય છે. આ બધાનું વર્ણન ક્રમસર થશે.

હાલ તો એ જાણી લ્યો કે

આ મહાપુરુષો અંજન સમી શ્યામકાંતિવાળા અને શ્રી હરિવંશમાં ચંદ્રમા સમા વીસમાં તીર્થપતિ ભગવાન્ શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામીજીના શાસનમાં થયાં છે.

## શ્રી જૈનશાસનની પરંપરા અને તેની વિશિષ્ટતા

શ્રી રામચન્દ્રજી, શ્રી લક્ષ્મણજી અને શ્રી રાવણના ચરિત્રને વર્ણન કરનારા આ સાતમાં પર્વના પ્રથમ સર્ગમાં, કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી **હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાએ, 'રાક્ષસવંશ' અને 'વાનરવંશ' ની ઉત્પત્તિ તથા શ્રી રાવણના જન્મનું વર્ણન કર્યું છે. શ્રી રાવણનો જન્મ રાક્ષસવંશમાં થયેલ છે. એ કારણથી પ્રથમ 'રાક્ષસવંશ'માં ઉત્પન્ન થયેલા પુણ્યશાળી રાજા-મહારાજાઓનું વર્ણન કરતાં, કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી **હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી**મહારાજા ફરમાવે છે કે

*भरतेऽत्र रक्षोद्वीपे, लंकायां धनवाहनः*
*आसीद्रक्षोवंशकंदो, विहरत्यजितेऽर्हति ॥१॥*
*स महारक्षसे राज्यं, सुधीर्दत्त्वा स्वसूनवे ।*
*अजितस्वामिपदान्ते परिव्रज्य ययौ शिवम् ॥२॥*
*महारक्षाः अपिचिरं, राज्यं भुक्त्वा स्वदनंदने ।*
*देवरक्षसि संस्थाप्य, प्रव्रज्य च शिवं ययौ ॥३॥*
*रक्षोद्वीपधिपेष्वेव-मसंख्येषु गतेषु तु ।*
*श्रेयांसतीर्थेऽभूत्कीर्ति-धवलो राक्षसेश्वरः ॥४॥*

"જે સમયે આ અવસર્પિણી કાળના બીજા તીર્થપતિ શ્રી **અજિતનાથ સ્વામી** વિચરતા હતા, તે સમયે આ જંબૂદ્વીપના 'ભરત' નામના ક્ષેત્રમાં આવેલા રાક્ષસદ્વીપમાં અને તે દ્વીપમાં પણ આવેલી 'લંકા' નામની નગરીમાં 'રાક્ષસવંશ' ની વૃદ્ધિ માટે કંદસમા 'શ્રી ઘનવાહન' નામના રાજા હતા. સુંદર બુદ્ધિવાળા તે મહારાજા પોતાના 'મહારાક્ષસ' નામના પુત્રને રાજ્ય આપીને શ્રી અજિતનાથસ્વામીજી પાસે પ્રવ્રજ્યા અંગીકાર કરીને સિદ્ધિપદે પધાર્યા. શ્રી મહારાક્ષસ મહારાજા પણ ચિરકાળ સુધી રાજ્યને ભોગવીને અને તે પછી રાજ્ય પોતાના પુત્ર 'શ્રી દેવરાક્ષસ' ઉપર સારી રીતે સ્થાપીને, એટલે કે પોતાના પુત્રને સોંપીને પ્રવ્રજ્યા-દીક્ષાને સ્વીકાર કરીને સિદ્ધિપદે પધાર્યા.

આ પ્રમાણે

"રાક્ષસદ્વીપના અસંખ્યાતા અધિપતિઓ થઈ ગયા પછી, આ જ

અવસર્પિણી સમયના અગિયારમા તીર્થપતિ ભગવાન્ શ્રી શ્રેયાંસનાથ સ્વામીના તીર્થમાં 'કીર્તિધવલ' નામના રાક્ષસેશ્વર થયા."

આ ઉપરથી :-

સમજાશે કે પ્રથમ શ્રી રાવણના પૂર્વજોની પરંપરા ચાલે છે. અને તેમાં પ્રથમ તો માત્ર સામાન્ય રીતે નામ જ ગણાવે છે શ્રી રામચંદ્રજી, લક્ષ્મણજી તથા શ્રી રાવણનું ચરિત્ર વર્ણવતાં, પ્રથમ પ્રતિવાસુદેવ શ્રી રાવણની વંશપરંપરાનું વર્ણન કરે છે. એ ઉપરથી પણ સમજાય છે કે - 'શ્રી જૈનશાસનની પરંપરા પણ જુદી છે.' એટલે કે - શ્રી જૈનશાસનમાં જન્મેલાને બાલ્યકાળમાં સંયમ મળે તો આનંદ માને અને તેમ ન બને તો, તે અવસરે સંયમધર થવાને ચૂકે નહિ. કારણકે **સંયમ, એ તો જિનશાસનને પામેલાનો શણગાર છે.** આ વાત તમને શ્રી રાવણની પરંપરાના વર્ણનથી સારી રીતે સમજાશે. અહીં એક ખુલાસો કરી લઈએ કે - કેટલાકો શ્રી રાવણ વિગેરેને રાક્ષસ કહે છે પણ તેમ નથી. રાક્ષસદ્વીપના માણસો માટે તેમનો વંશ તે રાક્ષસવંશ અને માટે જ તેઓ રાક્ષસ કહેવાય છે. જેમ ગુજરાતનો ગુજરાતી, કાઠિયાવાડનો કાઠિયાવાડી, તેમ રાક્ષસદ્વીપના માણસો રાક્ષસો કહેવાયા.

શ્રી જંબૂદ્વીપના ભરતક્ષેત્રમાં આવેલા રાક્ષસદ્વીપની લંકા નામની નગરીમાં, રાક્ષસવંશના કંદસમા શ્રી ઘનવાહન નામના રાજા હતા. આ અવસર્પિણીના બીજા તીર્થપતિ ભગવાન્ શ્રી અજિતનાથસ્વામી વિચરતા હતા, ત્યારની આ વાત છે. શ્રી રાવણની વાત છે - શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામીના શાસનમાં, અને પરંપરા ચાલે છે-શ્રી અજિતનાથસ્વામીના સમયથી, સુંદર બુદ્ધિથી શોભતા શ્રી ઘનવાહન રાજા પોતાના પુત્ર મહારાક્ષસને રાજ્ય આપી, શ્રી અજિતનાથસ્વામીની પાસે સંયમ લઈ શિવપદને પામ્યા. 'શ્રી મહારાક્ષસ' રાજા પણ ચિરકાળ સુધી રાજ્યને ભોગવીને પોતાના પુત્ર શ્રી દેવરાક્ષસને રાજ્ય સોંપી સંયમ અંગીકાર કરી મુક્તિપદને પામ્યા. એવી રીતે રાક્ષસદ્વીપના

અધિપતિઓ અસંખ્યાતા થઈ ગયા પછી, અગિયારમાં તીર્થપતિ શ્રી શ્રેયાંસનાથસ્વામીના તીર્થમાં 'કીર્તિધવલ' નામના રાક્ષસના અધિપતિ થયા. આ રીતે શ્રી રાવણની પરંપરામાં અનેક રાજાઓ મુક્તિપદને અને સ્વર્ગને પામ્યા છે. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા જૈનકુળમાં જન્મવાનું શાથી ઈચ્છે ? મિથ્યાત્વવાસિત ચક્રવર્તીપણું ન ઈચ્છતાં દરિદ્રપણે જૈનકુળ ઈચ્છે, એનો હેતુ શો ? શ્રાવકકુળમાં શું હોય કે

**જેથી દેવતા પણ ત્યાં આવવા ઈચ્છે છે શ્રાવક રોજ શ્રી જિનેશ્વરદેવની ત્રિકાળપૂજા, ઉભયકાળ આવશ્યક, ગુરુવંદન, વ્યાખ્યાન શ્રવણ, તપ, જપ તથા સંયમના મનોરથ વિગેરે કરે. શ્રાવક યથાશક્તિ પોતાના મકાનમાં શ્રી જિનમંદિર, પૌષધશાળા અને સંયમનાં ઉપકરણ રાખે અને ઊંચા પ્રકારના મનોરથો કરે. આ કારણે દેવતાઓ પણ શ્રાવકકુળમાં આવવા ઈચ્છે અને આવે.**

જેના ઘરમાં સંયમના પરિણામવાળા આવે, તે કુળ પુણ્યવાન્ કે પાપવાન્ ? જેના ઘરમાં બાળકને સંયમનાં પરિણામ થાય અને બાળક સંયમનાં પરિણામ પ્રગટ કરે, તે ઘરનાઓ શું વિચારે ? જો પુણ્યવાન્ હોય તો તે એ જ વિચારે કે 'અહોભાગ્ય અમારું, કે જેથી અમારા ઘરમાં આવા એક પરમ પુણ્યશાળીનો જન્મ થયો છે.'

શ્રાવકકુળની મર્યાદા અને આબરુ સાચવવા માટે ઉપરના વિચારોને જ સેવવા પડશે. શ્રી પુંડરિક - કંડરિકનું અધ્યયન યાદ રાખવું પડશે. મોહ હોય, મોહ દરેકને સતાવે, મોહના પંજામાંથી કોઈ છટક્યું નથી અને એમાંથી છટકે તે ભાગ્યશાળી તથા મોહની માત્રા ન હોય તો અહોભાગ્ય પણ મોહની માત્રા ઉલ્લંઘી જાય, એટલે કે મોહમસ્ત બની જાય, તો શાસ્ત્ર કહે છે કે વડીલ તે વડીલ રહેતા નથી. બધી મર્યાદા હોય. મર્યાદા બહાર કંઈ ન હોય. શ્રાવકના કુળમાં કઈ ભાવના, કઈ મર્યાદા અને તેવા કુળમાં જન્મેલાઓમાંથી ધર્મભાવના માટે કેવા-કેવા ઉદ્ગારો

નીકળવા જોઈએ? આ બધા વિષયોમાં શ્રાવક પોતાની ફરજ શાંતચિત્તે વિચારે. પૂર્વે એક 'શ્રી અભયંકર' નામના શ્રેષ્ઠિવર્ય થયેલા છે. તેમને ત્યાં નોકરો ઘણા હતા. તેમાંના તે બે નોકરની અત્રે વાત કરીએ, કે જેમાંનો એક નોકર શેઠનાં પશુઓને ચરાવતો અને બીજો નોકર કચરો કાઢતો. એ બે નોકરોને પણ ભેગા થવા વખત જ ન આવે, કારણકે થાક્યાપાક્યા આવીને સૂઈ જાય. એક દિવસ તે બે નોકરો ભેગા થયા અને વિચારવા લાગ્યા કે 'આપણા શેઠ કેવા પુણ્યવાન્ ! એમણે પૂર્વે ઘણું પુણ્ય કર્યું છે, જેના પ્રતાપે અખૂટ સાહેબી મળી છે છતાં એના તેજમાં અંજાતા નથી અને પુણ્ય કરે છે, તો આવતા ભવે પણ એવી જ સામગ્રી મળશે અને ધર્મ કરશે. આપણે તો ગયા ભવમાં પુણ્ય કર્યું નથી, જેથી આ ભવમાં મજૂરીથી માંડ પૂરું કરીએ છીએ એટલે ધર્મ કરવાનો વખત મળતો નથી, ધર્મ કરી શકતા નથી. વળી જ્યારે આ ભવમાં પણ ધર્મ ન થાય તો આવતા ભવમાં પણ તેવો પુણ્ય અવસર અને અનુકૂળતા ક્યાંથી જ મળવાની ? માટે આપણે તો ગયો ભવ પણ ગયો, આ ભવ પણ ગયો અને આવતો ભવ પણ જવાનો.'

આ વાતચીત શેઠના કાને અથડાઈ. શેઠ વિચારે છે કે 'મારા નોકરો પુણ્યવાન્ છે. ક્યારે વખત આવે કે નોકરોને ધર્મમાર્ગે જોડું.'

શેઠને આનંદ થયો. નોકરને ધર્મી જોઈ શ્રાવકને તો ખુશી થાય. આજે શેઠને નોકર કહે કે 'પરમદિવસે ચોમાસી છે' તો શેઠ કહે કે 'શ્રાવકને નોકર રાખવા નહિ, કારણકે એને રાખીએ તો અંતરાય આવેને?' કોઈ શેઠે એમ કહ્યું કે 'પરમદિવસે પર્વ આવે છે માટે જૈન હો તો તમે પર્વના ઉત્તમ આચારમાં લીન થાઓ, કામમાં હરકત નહી આવે ?' કોઈ શેઠે એમ પૂછ્યું કે 'રાત્રે કેમ ખાઓ છો ?' શ્રાવકપણાની ફરજનો ખ્યાલ આવે છે ? 'અમારાં કુળ ઊંચા' એમ કહેવું ખરું, પણ ઊંચા કુળને લાયક કરવાનું ખરું કે નહિ ?

અમે બાપ, અમારી આજ્ઞા બાળકે માનવી જ જોઈએ એમ કહેવું. ખોટી પણ આજ્ઞા મનાવવા બળજબરી કરવી, પણ તમે શ્રી મહાવીરપિતાની આજ્ઞા કેટલી માનો છો ?

**આજનાં મા-બાપને બાળક આજ્ઞા માને એ યાદ આવે, પણ માબાપ આજ્ઞા કેવી કરે એ યાદ ન રાખે.**

આ રીતે આજે ફાવતી વાત કરે. જ્ઞાની કહે છે કે શ્રી જિનેશ્વરદેવે તો સીધી સડક બાંધી છે કે જેને આશ્રય કરનારા બધા જ માર્ગસ્થ બને. સૌ-સૌની સ્થિતિ તપાસે તો બાધ નથી. કાગડાને ધોળો તથા રાતને દિવસ જો ગુરુ કહે, તો શિષ્ય તહત્તિ કહે અને શંકા થાય તો શંકાના સમાધાન માટે એકાંતે સવિનય પૂછે કે 'ભગવન્ ! કાગડો ધોળો એનું રહસ્ય શું ?' પણ એકવાર તો તહત્તિ જ કહે. તેમજ ગુરુ પણ શ્રી જિનેશ્વરની આજ્ઞાથી એક કદમ પણ આઘા ન જાય : આઘા ન થઈ જવાય તેની પૂરતી કાળજી રાખે. જ્ઞાની પુરુષો કહે છે કે

**જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાથી વિરુદ્ધ પ્રરૂપણા કરનાર ગુરુની આજ્ઞામાં રહેવું, એ ઈરાદાપૂર્વક આત્માનો નાશ કરવા બરોબર છે.**



# રામાયણ એટલે દીક્ષાની ખાણ

## ૨

શ્રી શ્રેયાંસનાથ તીર્થપતિના ધર્મશાસનમાં 'કીર્તિધવલ' નામે રાક્ષસપતિના પ્રસંગથી 'પદ્માહરણ'નો વર્ણવાતો પ્રસંગ 'જર-જમીનને જોરુ ત્રણે કજીયાના છોરુ' આ જૂની કહેવતને અને 'અર્થ-કામ'ની અનર્થકારિતાને વર્ણવી રહ્યો છે.

યુદ્ધના પ્રસંગોને પણ ધર્મપ્રસંગો બનાવતી અને સંયમ સ્વીકાર-કેવળજ્ઞાન અને મોક્ષ પ્રાપ્તિના સંદેશ આપતી આ રામાયણને દીક્ષાની ખાણ તરીકે પરમ ગુરુદેવશ્રી દ્વારા બિરદાવાઈ છે.

અર્થ વિના પણ સૂત્રની શક્તિને પ્રગટ કરતાં નવકાર-મહિમા વાનરના પ્રસંગમાં જે બન્યો ને ત્યારપછી 'વાનર દ્વીપ'ના રાજાઓના મુકુટ આદિમાં 'વાનરનું ચિહ્ન' ગોઠવાવું વિગેરે વાતો તથા 'દીક્ષાની ખાણ' એ વિધાનને પુષ્ટ કરતી અનેકાનેક જીવન કથાઓના મંડાણ રામાયણના પ્રારંભથી જ આ પ્રકરણમાં આપણને જોવા મળે છે.

-શ્રી

# રામાયણ એટલે દીક્ષા ની ખાણ

- પદ્માહરણ
- શ્રીકંઠ રાજાનો વૃત્તાંત
- કિષ્કિંધી અને શ્રીમાળા
- ભાવના સુંદર તેનું પરિણામ પણ સુંદર
- સુકેશ અને કિષ્કિંધિ નાસી છૂટે છે.

# ૨

## રામાયણ એટલે દીક્ષા ની ખાણ



### પદ્માહરણ

અગિયારમાં તીર્થપતિ શ્રી શ્રેયાંસનાથ સ્વામિના તીર્થમાં 'કીર્તિધવલ' નામના રાક્ષસપતિ રાજા થયા તે વખતે વૈતાઢ્ય પર્વત ઉપર મેઘપુર નામના નગરમાં અતીન્દ્ર નામના પ્રસિદ્ધ વિદ્યાધર રાજા હતા. તે રાજાને શ્રીમતી કાંતા નામની રાણીથી 'શ્રીકંઠ' નામનો પુત્ર અને રૂપથી દેવીના જેવી 'દેવી' નામની દીકરી થઈ. રત્નપુર નગરના સ્વામી પુષ્પોત્તર નામના વિદ્યાધરેન્દ્રે પોતાના પુત્ર પદ્મોત્તર માટે એ સુંદર લોચનવાળી શ્રીદેવીની માંગણી કરી, પણ તે અતીન્દ્રે ગુણવાન્ એવા પણ પદ્મોત્તરને પોતાની પુત્રી ન આપી, અને ભાગ્યના યોગથી પોતાની પુત્રી શ્રી કીર્તિધવલ રાજાને આપી. લોકોક્તિ એવી છે કે 'જર, જમીન ને જોરુ, એ ત્રણ કજિયાનાં છોરું,' એના સંસર્ગમાં રહીને શાંતિની વાત કરવી, એ વાહિયાત વાત છે. આજે શાંતિની વાતો કરનારા, આ ત્રણ હેય છે એમ સમજે, તો તેઓ સહેલાઈથી પ્રભુના માર્ગને સમજી શકે. પુષ્પોત્તર રાજાને એમ થયું કે 'માંગણી કરવા છતાં મારા પુત્રને કન્યા ન આપી અને વગર માગ્યે કીર્તિધવલને આપી ! આથી તે પોતાનું અપમાન માનવા લાગ્યો અને તેથી જ 'તેને કીર્તિધવલ રાજા પરણી ગયા.' એમ જાણી તે અતીન્દ્ર તથા તેના પુત્ર શ્રીકંઠ સાથે વૈર ધરવા લાગ્યો.





એક વખત મેરુપર્વત ઉપરથી પાછા આવતાં શ્રી અતીન્દ્ર રાજાના પુત્ર શ્રીકંઠે પુષ્પોત્તર રાજાની રૂપે કરીને લક્ષ્મી જેવી 'પદ્મા' નામની પુત્રીને જોઈ. જોવા માત્રથી જ કામદેવના વિકારરૂપ સાગરને ઉલ્લાસ પમાડવામાં દુર્દિન સમાન પરસ્પર તે ઉભયને અનુરાગ પ્રેમ થયો. પદ્મા. પ્રેમભરી દૃષ્ટિથી જાણે સ્વયંવરની માળાને જ ન નાખતી હોય, તેમ શ્રીકંઠ તરફ પોતાનું મુખકમળ રાખીને ઊભી રહી. તેણીનો પોતા તરફ અનુકૂળ અભિપ્રાય છે, એમ જાણી કામદેવથી પીડાતા શ્રીકંઠે તેણીને ઉપાડી જલ્દી આકાશમાર્ગે પ્રયાણ કર્યું . તે વખતે રાજપુત્રી પદ્માની દાસીઓએ બૂમાબૂમ કરી. 'કોઈ પદ્માને હરી જાય છે' એવો પોકાર કરવા માંડ્યો. દાસીઓના તે પોકારને સાંભળીને, બળવાન એવા પુષ્પોત્તર રાજા પણ સૈન્ય સાથે તૈયાર થઈ, શ્રીકંઠની પાછળ પડ્યા. શ્રીકંઠ પણ જલ્દી કીર્તિધવલ રાજાને શરણે ગયો અને પદ્માહરણના સઘળા વૃત્તાંતને શ્રી કીર્તિધવલ સમક્ષ કહ્યો. પુષ્પોત્તર રાજા પણ પ્રલયકાળમાં જળ વડે સાગરની જેમ એટલે સાગર જેમ દિશાઓને આચ્છાદિત કરે, તેમ અમિત સૈન્ય વડે દિશાઓને આચ્છાદિત કરતા જલ્દી ત્યાં આવ્યા.

કીર્તિધવલ રાજાએ દૂત દ્વારા પુષ્પોત્તર રાજાને કહેવડાવ્યું કે 'તમારો આ વગર વિચાર્યો ને માત્ર ક્રોધને આધીન થઈને કરવા ધારેલો યુદ્ધનો પ્રયાસ વ્યર્થ છે કારણકે તમારે જો આ કન્યા અવશ્ય કોઈને આપવાની તો છે જ, તો પછી તેણીએ ઈચ્છા મુજબ વરેલો આ શ્રીકંઠ કોઈપણ રીતે અપરાધ કરનાર તરીકે ગણી શકાય નહિ. માટે તમારે યુદ્ધ કરવું, એ ઉચિત નથી. દીકરીનું મન જાણીને હવે તમારે પોતે વિવાહનું કૃત્ય કરવું ઉચિત છે.'

પદ્માએ પણ દૂતીના મુખથી કહેવરાવ્યું કે

'પિતાજી ! હું પોતે શ્રીકંઠને મારી રાજીખુશીથી વરી છું પણ એમણે મારું હરણ કર્યું નથી.'

આ પ્રમાણે સાંભળવાથી પુષ્પોત્તર રાજાનો કોપ શાંત થઈ ગયો. ઘણું કરીને વિચારશીલ પુરુષોનો કોપ નિશ્ચયપૂર્વક સહેલાઈથી શમે તેવો હોય છે. પદ્માની ઈચ્છા જાણ્યા બાદ એનો વાંધો જતો રહ્યો અને પોતાની મેળે કીર્તિધવલની રાજધાનીમાં પોતાની પુત્રી શ્રીકંઠને મોટા મહોત્સવપૂર્વક પરણાવી પછી તે પુષ્પોત્તર રવાના થયો અને પોતાના નગરમાં ગયો.

આ પછી કીર્તિધવલ રાજાએ શ્રીકંઠને કહ્યું કે 'હે મિત્ર ! તમે હવે અહીં જ રહો કારણકે વૈતાઢ્યગિરિ ઉપર હમણાં તમારા શત્રુઓ ઘણા છે. આ રાક્ષસદ્વીપની નજદીકમાં જ વાયવ્ય દિશામાં ત્રણસો યોજનના પ્રમાણવાળો 'વાનર' નામનો દ્વીપ છે. તે સિવાય બીજા પણ બર્બરકુળ અને સિંહલ વિગેરે મારા દ્વીપો છે, કે જે દ્વીપો ભ્રષ્ટ થઈને નીચે આવેલા સ્વર્ગના ખંડ સમા છે તેમાંથી કોઈ એક દ્વીપમાં રાજધાની કરી મારાથી નજીક, આપણો વિયોગ ન થાય તે રીતે તમે સુખપૂર્વક રહો ! જોકે તમને શત્રુઓથી જરાપણ ભય નથી, તોપણ મારા વિયોગના ભયે તમારે ત્યાં જવું એ યોગ્ય નથી.'



### શ્રીકંઠ રાજાનો વૃત્તાંત

હવે શ્રી કીર્તિધવલ રાજાના ઉપર્યુક્ત સ્નેહપૂર્વકના કથનથી અને વિયોગ સહન કરવાની અશક્તિથી, શ્રીકંઠ રાજાએ વાનરદ્વીપમાં નિવાસ કરવાનું કબૂલ કર્યું શ્રીકંઠ રાજા કબૂલ થવાથી શ્રી કીર્તિધવલ રાજાએ વાનરદ્વીપમાં આવેલા 'કિષ્કિંધા' નામના પર્વત ઉપર આવેલી 'કિષ્કિંધા' નામની નગરીના રાજ્ય ઉપર 'શ્રીકંઠ' રાજાને સ્થાપન કર્યો. ત્યાં આગળ આજુ બાજુ ફરતા, મોટા શરીરવાળા અને ફળોનું ભક્ષણ કરનારા ઘણા મનોહર વાનરો શ્રીકંઠ રાજાના જોવામાં આવ્યા. શ્રીકંઠ રાજાએ તે વાનરો માટે અમારિની ઉદ્ઘોષણા કરાવી અન્નપાનાદિક અપાવવા માંડ્યું. શ્રીકંઠે આખી પ્રજાને હુકમ કર્યો હતો કે વાનરોને જરાપણ તકલીફ ન

દેવી. એમને ખવરાવવા-પીવરાવવા અને મરજીમાં આવે તેમ ફરવા દેવા. રાજાના તેવા વર્તાવથી બીજા લોકોએ પણ વાનરોનો સત્કાર કરવા માંડ્યો. કહેવત છે કે :

**"यथा राजा तथा प्रजा"**

'જેવા રાજા તેવી પ્રજા.'



ત્યારથી વિદ્યાધરો કૌતુકના યોગે લેપ્યમાં અને ધજા, છત્ર આદિ ચિહ્નોમાં વાનરોનાં ચિત્રો જ કરવા લાગ્યા. વાનરદ્વીપના રાજ્યથી અને દરેક જગ્યાએ વાનરોનાં ચિત્રોથી, વાનરદ્વીપમાં રહેનારા વિદ્યાધરો પણ 'વાનર' નામથી જ પ્રસિદ્ધિને પામ્યા.

શ્રીકંઠ રાજાને વજ્રકંઠ નામનો એક પુત્ર થયો, કે જે યુદ્ધની લીલામાં ઉત્કંઠાવાળો અને સર્વત્ર અકુંઠ પરાક્રમી હતો. હવે એકવાર પોતાના સભાસ્થાનમાં બેઠેલા શ્રીકંઠ રાજાએ શ્રી નંદીશ્વરદ્વીપમાં રહેલા શાશ્વત્ અર્હતોની યાત્રા માટે જતા દેવોને જોયા. જોતાંની સાથે શ્રીકંઠ રાજાને પણ એ યાત્રા કરવાની ભાવના થઈ. ભક્તિને આધીન બનેલા શ્રીકંઠ રાજા પણ તત્કાળ નગરીની બહાર આવી, માર્ગમાં જતા ઘોડાઓની પાછળ ગામના પાદરે રહેલો ઘોડો જેમ ચાલવા માંડે, તેમ અનેક વાહનોમાં બેસીને જતા દેવતાઓની પાછળ તે પણ ચાલવા લાગ્યા.

ખરેખર, દરેકની શક્તિ સરખી નથી હોતી. વિમાનમાં બેસીને માર્ગમાં ચાલતાં, માર્ગમાં આવેલ પર્વતના યોગે જેમ નદીનો વેગ અટકી પડે, તેમ માનુષોત્તર પર્વતને લંઘતાં શ્રીકંઠ રાજાનું વિમાન સ્ખલના પામ્યું. દેવતાઓ તથા વિદ્યાધરો તો આગળ ચાલ્યા ગયા અને શ્રીકંઠ પોતે ત્યાં અટકી ગયા. કારણકે તેમનું વિમાન સ્થંભી ગયું.

એથી શ્રીકંઠ રાજા વિચારવા લાગ્યા કે

प्राग्जन्मनी मया तेपे, तपोऽल्पं खलु तेन मे ।
नंदीश्वरार्हद्यात्रायां, नापूर्यत मनोरथः ॥१॥

"ખરેખર, મેં પૂર્વજન્મમાં તપ ઘણું જ થોડું તપ્યું છે. તે જ કારણથી શ્રી નંદીશ્વર' નામના દ્વીપમાં રહેલા શ્રી અરિહંતોની યાત્રાનો મારો મનોરથ પૂર્ણ ન થયો. અર્થાત્ જે રીતે ધર્મને આરાધવો જોઈએ એ રીતે ધર્મને આરાધ્યો નથી. એથી જ શ્રી નંદીશ્વરદ્વીપની યાત્રાનો મારો મનોરથ ફળ્યો નહિ."

આ પ્રમાણેના વિચારથી 'શ્રીકંઠ' રાજાને નિર્વેદ થયો. નિર્વેદ, એ સમ્યક્ત્વનું ત્રીજું લક્ષણ છે અને તેનું સ્વરૂપ આલેખતાં ન્યાયાચાર્ય મહામહોપાધ્યાય શ્રીમદ્ યશોવિજયજી ગણિવરે ફરમાવ્યું છે કે

"નારક ચારક સમભવ ઉભગ્યો, તારક જાણીને ધર્મ;
ચાહે નીકળવું નિર્વેદ તે, ત્રીજું લક્ષણ મર્મ ॥૩॥"

વિચારો કે મહાપુરુષો ગમે તેવાં નિમિત્તોને વૈરાગ્યજનક કેવી રીતે બનાવે છે ? ખરેખર જ, મહાપુરુષોની વાત જ કોઈ જુદી હોય છે. ખરેખર, શુભ સંસ્કાર, સામગ્રી, સહવાસ અને શુદ્ધ મનોવૃત્તિનાં જ એ ફળ હતાં. 'એ ગયા ને હું નહિ ? ખરી વાત, એમણે પૂર્વે આરાધના કરેલી અને મેં નહિ કરેલી. હજી મનુષ્ય તો છું ને ? ખરેખર, સંયમ જુદી ચીજ છે. બંધનમાં પડેલો આત્મા કદીપણ ધાર્યું કરી શકતો નથી. હવે મારે શું કરવું જોઈએ ? દેવતા નંદીશ્વરે ગયા, પણ હું ક્યાં જાઉં ? એ પૌદ્ગલિક બળવાળા છે, મારામાં એટલું બળ નથી, પણ આત્મા તો સ્વાધીન છે ને ? નંદીશ્વર ગયા વગર, જેને માટે નંદીશ્વર જવું છે ત્યાં કેમ ન પહોંચું ? જે કાર્ય મારા સ્વાધીનનું છે તે કેમ ન કરું ? દેવતાએ નંદીશ્વર શા માટે જવાનું ? કર્મક્ષય થાય એ જ હેતુ છે ને ? હું પણ પ્રભુના સંયમનું આરાધન કરી ઝટ મુક્તિપદે પહોંચું !' શ્રીકંઠ રાજાએ ક્ષણમાં એવો ઉત્તમ માર્ગ શોધ્યો કે જેના યોગે ધાર્યું કામ નીકળી જાય! આ દેવતાઓની ઈર્ષ્યા નહિ, પણ હરીફાઈ. એ તો હોવી જ જોઈએ અને એ હોવાના પરિણામે

*"इति निर्वेदमापन्नः, प्राव्राजीत्सद्य एव सः ।*
*तपस्तीव्रतरं तप्त्वा, सिद्धिक्षेत्रमियाय च ॥१॥"*

"આ પ્રમાણે નિર્વેદને પામેલા તે 'શ્રી શ્રીકંઠ' રાજાએ એકદમ જ દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તીવ્ર તપ તપી તે સિદ્ધિક્ષેત્રમાં પધાર્યા."

વિચારો કે શ્રી નંદીશ્વરદ્વીપે પહોંચેલા દેવતાઓ તો ત્યાં ને ત્યાં રહ્યા અને શ્રી શ્રીકંઠરાજા મુક્તિએ પધારી ગયા, તો મનુષ્યની તાકાત કેટલી ? "કાળા માથાનો માનવી શું ન કરે ?" એ કહેવત આવા-આવા પ્રસંગો માટે જ વપરાવી જોઈએ, કારણકે આવા પ્રસંગો જ એ કહેવતને સાર્થક બનાવનારા છે. અન્ય પ્રસંગો તો એ કહેવતને નિષ્ફળ કરવા સાથે કલંકિત કરનારા છે. શ્રમણ ભગવાન્ શ્રી મહાવીરસ્વામીજી, ભગવાન્ શ્રી ગૌતમસ્વામીજી, શ્રી શ્રેણિક મહારાજા, મંત્રીશ્વર શ્રી અભયકુમાર અને કાલસૌકરિક કસાઈ, આ બધાએ માનવી હતા. પણ આપણે જોયું કે કોઈ તીર્થંકરદેવ થઈને તો કોઈ ગણધરદેવ થઈને મોક્ષે ગયા કોઈ ક્ષાયિક સમકિતી થયા, તો કોઈ સર્વાર્થસિદ્ધ વિમાનમાં પહોંચ્યા ત્યારે કાલસૌકરિક સાતમી નરકે ગયો. આથી સ્પષ્ટ છે કે મનુષ્ય તો બહુ કરી શકે, પણ શું કરવું અને શું નહિ કરવું તેનો વિવેક કરવાનો છે.

**શ્રી જૈનશાસનની એ માન્યતા છે કે બાલ્યકાળમાં સંસારથી છૂટી જવાય તો વધુ આનંદ એમ માને ન છુટાય તો આત્મા પોતે ઠગાયો સમજે.**

આ વાત પહેલા **પૂજ્યપાદ શ્રી આત્મારામજી મહારાજ**ની સ્વર્ગતિથિની અત્રે થયેલી ઉજવણી પ્રસંગે પણ કહેવાઈ ગઈ છે કે પોતે ઠગાયેલો માને અને એવો અવસર આવવાની તક જુએ. તથા રક્ષક તૈયાર થાય ત્યારે માથે ધોળા વાળ આવે તે પહેલા નીકળે. ધોળા વાળ સૂચવે છે કે જવાની તૈયારી છે. તે વખતે પણ કંઈ ન થાય, એ કેટલી બધી બેદરકારી ? ઉત્તમ આત્માનો જન્મ પણ પ્રાયઃ એવા ઉત્તમકુળમાં હોય છે એ કુળોની

મોટેભાગે પરંપરા જ એવી કે જ્ઞાની પાસે સંયમ લઈ મુક્તિએ જતા અગર સ્વર્ગે જતા. પ્રથમના રાજાઓ મિત્રાચારીમાં પણ કેવા વિચારો અને સંકેતો કરતા. એ પણ આ રામાયણમાં આવશે. મેં તમને કહ્યું છે કે **રામાયણ એટલે દીક્ષાની ખાણ**. યુદ્ધપ્રસંગોને પણ ધર્મપ્રસંગો બનાવવાનાં વૃત્તાંતો, આ શ્રી રામાયણમાં છે. મહાપુરુષોના હૃદયની યુદ્ધ વખતે પણ કેટલી કોમળતા, સુંદરતા અને નમ્રતા હતી, એ પણ આમાં જોવા અને જાણવા મળશે. 'શ્રી જૈનશાસનમાં જન્મેલાની કાર્યવાહી શી ?' એ પણ આના દ્વારા સારામાં સારી રીતે સમજી શકાશે. 'શ્રી જૈનશાસન પામેલાઓને સંસારમાં રહેવું પડે, તોપણ તેઓ મનમાં સદા એમ જ માને કે 'આ સંસારમાં અમે ફસાઈ પડેલા છીએ.' માટે જ તેઓને સંસારની ક્રિયા કરવી પડે તો તેઓ દુ:ખાતે હૃદયે કરે, પણ તેઓનું હૃદય તેમ કરવામાં ધીઠ્ઠું ન બની જાય. એના જ પ્રતાપે ભયંકર યુદ્ધભૂમિમાં પણ મહાપુરુષો વચ્ચે આવીને, રાજમુગટ ફેંકી, સંયમનો સ્વીકાર કરી, પરિણામે કેવળજ્ઞાન પામીને મુક્તિએ ગયાના અનેક પ્રસંગો શ્રી જૈનશાસનમાં બન્યા છે.

ઉપર આપણે જોઈ ગયા કે શ્રી શ્રીકંઠરાજા એક સામાન્ય નિમિત્ત પામીને વૈરાગ્ય પામ્યા અને તેના પરિણામે સંયમધર થઈ ઘોર તપશ્ચર્યા તપીને સિદ્ધિપદે સીધાવ્યા. તે પછી તે જ પુણ્યપુરુષના પુત્ર 'શ્રી વજ્રકંઠ' આદિ અનેક રાજાઓ થઈ ગયા બાદ, વીસમા તીર્થપતિ શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામીના તીર્થમાં 'શ્રી ઘનોદધિરથ' નામના રાજા થયા. તે સમયે 'લંકા' પુરીમાં પણ 'તડિત્કેશ' નામના રાક્ષસેશ્વર હતા. અને તે બેની વચ્ચે પણ પરસ્પર સ્નેહ થયો.

### કિષ્કિંધી અને શ્રીમાળા

એકવાર 'તડિત્કેશ' નામના રાક્ષસપતિ રાજા અંત:પુર સાથે નંદન નામના શ્રેષ્ઠ ઉદ્યાનમાં ક્રીડા કરવા ગયા ત્યાં તે તડિત્કેશ રાજા ક્રીડા

કરવામાં લીન થયા છે. તે વખતે કોઈ એક વાનરે વૃક્ષ ઉપરથી ઊતરી. 'શ્રી ચંદ્રા' નામની તેમની પટ્ટરાણીના સ્તન ઉપર નખના ઘા કર્યા. તે જોઈ કોપથી પોતાના કેશને ઊંચા કરતા શ્રી તડિત્કેશ રાજાએ એક બાણ વડે તે વાનર ઉપર પ્રહાર કર્યો, કારણકે સ્ત્રીનો પરાભવ અસહ્ય છે. બાણના પ્રહારથી પીડિત થયેલો તે વાનર ત્યાંથી થોડેક દૂર જઈને, કાયોત્સર્ગમાં રહેલા એક મુનિવરની આગળ પડ્યો. ભાગ્યશાળી કે મરતાં મુનિ મળ્યા. તે મુનિવરે પણ પરલોકની મુસાફરીમાં ભાથારૂપ નવકાર મંત્ર તે વાંદરાને સંભળાવ્યો. એ વાંદરો મરીને તે નવકારના પ્રભાવથી ભવનપતિનાં અબ્ધિકુમાર નિકાયમાં દેવ થયો.

**નવકારનો કેટલો મહિમા ! અર્થ વિના પણ સૂત્રમાં કેટલી તાકાત ! તેનો એ નમુનો છે. સૂત્રમાં એ મંત્રમયતા છે કે મર્મ ન જાણનારનું પણ શ્રવણ માત્રથી ભલું કર્યા વિના રહે નહિ.**

અવધિજ્ઞાનથી પોતાના પૂર્વભવને જાણી, તેણે એકદમ ત્યાં આવીને ઉપકારી મુનિવરને વંદના કરી. ખરેખર, **સત્પુરુષો માટે સાધુ એ વંદન કરવા યોગ્ય છે તેમાંય ઉપકારી તો વિશેષે કરીને વંદન કરવા યોગ્ય છે** આ તરફ તડિત્કેશ રાજાના સુભટોએ સઘળા વાનરોને મારવાનું આરંભી દીધું હતું, તે જોઈને વાનરપણામાંથી મરીને દેવ થયેલો તે કોપથી પ્રજ્વલિત થયો અને મોટા વાનરોનાં અનેક રૂપો વિકુર્વી વૃક્ષો અને શિલાઓના સમૂહની વૃષ્ટિ કરતો તે રાક્ષસોને ઉપદ્રવ કરવા લાગ્યો. 'તે દિવ્ય પ્રયોગ છે.' એમ જાણીને રાજા તડિત્કેશે તેની સારી રીતે પૂજા કરી અને પૂછ્યું કે 'તમે કોણ છો અને ઉપદ્રવ કેમ કરો છો?' રાજા તડિત્કેશની પૂજાથી જેનો કોપ શાંત થઈ ગયો છે, એવા તે અબ્ધિકુમાર દેવે ઉત્તરમાં પોતાનો વધ અને નમસ્કાર મંત્રના તે પ્રભાવને કહી બતાવ્યો. આથી તે લંકાપતિ શ્રી તડિત્કેશ રાજાએ, તે દેવની સાથે તે મુનિવરની પાસે આવીને પ્રશ્ન કર્યો કે 'હે પ્રભુ ! મારે આ વાનરની

સાથે વેર થવાનો હેતુ શો ? ઉત્તરમાં મુનિવરે જણાવ્યું કે પૂર્વે "શ્રાવસ્તી નગરીમાં તું દત્ત નામે મંત્રીપુત્ર હતો અને આ અબ્ધિકુમાર દેવતા કાશીનગરીમાં પારધી હતો. દીક્ષિત થયેલો તું એક વાર વિચરતો-વિચરતો વારાણસી નગરીમાં ગયો ત્યાં આ શિકારીએ તને જોયો. તને જોવાથી અપશુકન માનીને તે શિકારીએ પ્રહાર કરીને તને પૃથ્વી ઉપર પાડી નાખ્યો. ત્યાં મરણ પામીને તું 'માહેન્દ્ર કલ્પ' નામના ચોથા દેવલોકમાં દેવ થયો. અને ત્યાંથી ચ્યવીને તું અહીં આ લંકાનગરીમાં 'તડિત્કેશ' નામનો રાક્ષસપતિ રાજા થયો. અને એ પારધી પાપના યોગે નરકમાં ભમીને અહીં વાનર થયો. આ વૈરનું કારણ."

ખરેખર, **શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞામાં વિચરતા પરમતારક એવા મુનિવરોનું દર્શન પણ, હીનપુણ્ય આત્માઓને પોતાની જ અજ્ઞાનતા અને દુષ્ટ ભાવનાના યોગે અપકારનું કારણ થઈ પડે છે.** પરમપૂજ્ય અને પરમતારક મુનિવરના દર્શનને અપશુકનનું કારણ માનવું, એ ઓછી અજ્ઞાનતા છે ? અને એ અજ્ઞાનના યોગે મુનિવરના પ્રાણ લેવા સુધીની છેલ્લામાં છેલ્લી હદે પહોંચી જવું, એ ઓછી દુષ્ટતા છે ? એ અજ્ઞાનતાથી અને દુષ્ટતાથી, તારકનો સુયોગ મળવા છતાં બિચારા એ પારધીના જીવને નરકમાં ભટકવું પડ્યું, એ ઓછી વાત છે ? મુનિ પણ આવા આત્મા ઉપર ઉપકાર કઈ રીતે કરે ? દુઃખાવસ્થામાં નવકારમંત્રના સ્મરણથી તેની એ અયોગ્યતા નાશ પામી ગઈ અને તે દેવ થયો. અંતે દેવતા પોતાની પૂર્વ સ્થિતિ સાંભળી શાંત થયો અને અસામાન્ય ઉપકારી એવા તે મુનિવરને વંદન કરી, લંકાપતિ શ્રી તડિત્કેશરાજાને જણાવીને તે દેવ અંતર્ધાન થઈ ગયો. મુનિવરે કહેલા પોતાના પૂર્વભવને સાંભળી, શ્રી તડિત્કેશરાજાએ પોતાના 'સુકેશ' નામના પુત્રને રાજ્ય સોંપી, દીક્ષા અંગીકાર કરી અને પરમપદ-મોક્ષપદને પામ્યા. શ્રી ઘનોદધિરથ રાજા પોતાના 'કિષ્કિંધિ' નામના પુત્ર ઉપર કિષ્કિંધાનગરીના રાજ્યભારને

સ્થાપીને અને દીક્ષા અંગીકાર કરીને મોક્ષમાં ગયા. કેવી ઉત્તમતા ? કેવી પુણ્યપરંપરા ?

એ સમયે શ્રી વૈતાઢ્યગિરિ ઉપર આવેલા 'રથનુપુર' નામના નગરમાં વિદ્યાધરોના સ્વામી 'શ્રી અશનિવેગ' નામના રાજા હતા. તે રાજાને પોતાના ભુજાદંડ જેવા 'વિજયદેવ' અને 'વિદ્યુદ્વેગ' નામના બે મહા જયવંત પુત્રો હતા. તે જ પર્વત ઉપર 'આદિત્યપુર' નામના નગરમાં 'શ્રી મંદિરમાલી' નામના વિદ્યાધર રાજા હતા. 'શ્રી મંદિરમાલી' રાજાને એક 'શ્રીમાળા' નામની કન્યા હતી. તે કન્યાના સ્વયંવરમાં શ્રી મંદિરમાલી રાજાથી બોલાવાયેલા વિદ્યાધર રાજાઓએ, જ્યોતિષ દેવતાઓ જેમ વિમાનમાં બેસે તેમ 'મંચાઓ' ઉપર પોતાની બેઠક લીધી. 'શ્રીમાલા' નામની રાજકન્યા પ્રતિહારી દ્વારા કહેવાતા વિદ્યાધર રાજાઓને, ક્ષુદ્ર નદી જેમ પાણી દ્વારા વૃક્ષોને સ્પર્શ કરે, તેમ દૃષ્ટિથી જોતી ક્રમે કરીને તે 'શ્રીમાલા' નામની રાજકન્યાએ સઘળા અન્ય વિદ્યાધરોને છોડીને ગંગા નદી જેમ સમુદ્રમાં જાય, તેમ તે 'શ્રી કિષ્કિંધિ' કુમારની પાસે જઈને ઊભી રહી અને 'શ્રી કિષ્કિંધિ' કુમારના કંઠમાં વરમાળા નાંખી. આ દૃશ્યને જોતાની સાથે જ સિંહની માફક સાહસપ્રિય અને ભ્રૂકુટીથી ભયંકર મુખવાળો બનેલો 'શ્રી વિજયસિંહ' નામનો 'શ્રી અશનિવેગ' રાજાનો કુમાર રોષપૂર્વક ઊંચા સ્વરથી આ પ્રમાણે બોલ્યો 'સારી રાજધાનીમાંથી જેમ હંમેશને માટે અન્યાયના કરનારા ચોરોને કાઢી મૂકવામાં આવે છે, તેમ પહેલેથી પણ આ દુર્નયના કરનારાઓને વૈતાઢ્ય પર્વતની રાજધાનીમાંથી કાઢી મૂકવામાં આવ્યા છે, તો પછી આ દુર્નયકારી અને કુલાધમોને પાછા અહીં કોણે બોલાવ્યા છે ? પણ ફિકર નહિ, હવે ફરીવાર આવી શકે નહિ તે ખાતર તેઓને હું પશુઓની જેમ મારી નાખું છું.'

હવે વિચારો કે 'શ્રીમાલા' પોતાને ઈષ્ટ લાગે તેના કંઠમાં વરમાળા આરોપે, એથી ગુસ્સે થવું એ ઉચિત છે? નથી જ, છતાંપણ લાલસા ઉચિત અનુચિત કશું જ જોતી નથી. એથી જ ભ્રુકુટી ચઢાવી તે બોલ્યો કે 'આ બધા અન્યાયી રાજાઓ છે, ચોટ્ટાની જેમ વૈતાઢ્યથી હાંકી કાઢેલા છે, તો એ દુષ્ટોને આમંત્રણ કર્યું કોણે ? એમને તો પશુની પેઠે મારી નાખવા જોઈએ.' પણ એ પ્રમાણે બોલતાં એ ખબર ન રહી કે જેની કન્યા વરી તે તો એને સહાય કરશે. તેમ કિષ્કિંધિ પણ કાંઈ નબળો ન હતો.

## ભાવના સુંદર તેનું પરિણામ પણ સુંદર

જે કુળોમાં ઉત્તમ આત્માઓ ઉત્પન્ન થાય તે કુળો, તેના પૂર્વજો અને તેની આખીએ પરંપરા કેટલી ઉત્તમ હોય છે, તે આ ઉપરથી સમજી શકાશે. શ્રી રાવણની પરંપરા ઠેઠ શ્રી અજિતનાથ સ્વામીના વખતથી લીધી. તેમાં આપણે જોયું કે પ્રસંગોપાત અસંખ્યાત રાજાઓનો મોટોભાગ, સાક્ષાત્ શ્રી જિનેશ્વરદેવ પાસે અગર તેમના શાસનના મુનિપુંગવો પાસે સંયમ લઈ મુક્તિપદે અને સ્વર્ગે ગયો છે. એમ જોવા સાથે આપણે જોયું કે વાનરદ્વીપના અધિપતિ શ્રી ઘનોદધિરથ રાજાના પુત્ર 'કિષ્કિંધી' રાજા વૈતાઢ્ય પર્વત પર સ્વયંવર છે ત્યાં આવ્યા છે અને કન્યાએ 'કિષ્કિંધી' રાજાના કંઠમાં વરમાળા આરોપી છે, એથી વૈતાઢ્ય પર્વતના સ્વામી 'શ્રી અશનિવેગ' રાજાના બે દીકરા પૈકીનો એક કોપાયમાન થયો છે અને એણે કોપાયમાન થઈને સ્પષ્ટ અક્ષરોમાં કહી દીધું છે કે 'એમને બોલાવનાર કોણ? અને હું તેઓને પશુઓની માફક મારી જ નાખવાનો.' આટલું કહીને તે અટક્યો નહીં, પણ તરત જ મહાપરાક્રમી અને યમના જેવો તે 'વિજયસિંહ' કુમાર, આયુધોને ઉછાળતો 'કિષ્કિંધિ' રાજા પાસે તેનો વધ કરવા માટે આવી પહોંચ્યો.

હવે કાંઈ કમીના રહે ? શ્રી 'વિજયકુમાર'ને પાસે આવેલો જોઈને, શ્રી કિષ્કિંધિ રાજા તરફથી 'સુકેશ' રાજા વિગેરે અને શ્રી 'વિજયસિંહ' તરફથી પુરુષાર્થ કરીને દુર્ધર એવા બીજા વિદ્યાધરો સામસામે યુદ્ધ કરવાને તૈયાર થઈ ગયા. દંતાદંતી યુદ્ધ કરવાને પ્રવર્તેલા હાથીઓથી આકાશમાં તણખાઓ ઝરવા લાગ્યા. ભાલાભાલી યુદ્ધમાં સ્વારેસ્વાર પરસ્પર અથડાવા લાગ્યા અને બાણાબાણી યુદ્ધમાં મહારથીઓ મરવા લાગ્યા તથા ખડ્ગાખડ્ગી યુદ્ધમાં સૈનિકો પડવા લાગ્યા થોડાજ સમયમાં યુદ્ધભૂમિ લોહીથી કાદવવાળી થઈ ગઈ. આ પ્રમાણે કલ્પાંત કાળની માફક ભયંકર યુદ્ધ થયું. **કષાયમાં ચઢેલા, વિષયને આધીન બનેલા, દુનિયાના રંગરાગમાં અંધ બનેલા જેન કરે તે ઓછું !** ઘણા સમય સુધી યુદ્ધ કરી 'કિષ્કિંધિ' રાજાના 'અંધક' નામના નાના ભાઈએ વૃક્ષ ઉપરથી ફળ પાડે તેમ 'વિજયસિંહ'ના મસ્તકને બાણથી પાડી નાખ્યું. આથી વિજયસિંહના પક્ષમાં રહેલા વિદ્યાધર રાજાઓ ત્રાસ પામ્યા કારણકે નાથ વિનાનાઓમાં શૌર્ય ક્યાંથી હોય ? ખરેખર, નાયક વિનાનું સૈન્ય હણાયેલું જ છે આ રીતે દુશ્મનો નિર્બળ થઈ ગયા બાદ, સપરિવાર 'શ્રી કિષ્કિંધિ' રાજા શરીરધારી જયલક્ષ્મીના જેવી 'શ્રીમાળા' ને લઈ, 'કિષ્કિંધા' નામની પોતાની રાજધાનીમાં ચાલ્યા ગયા પણ કાંઈ યુદ્ધની પરંપરા શમે ? જર, જમીન અને જોરુના મોહ શમવા મુશ્કેલ છે. આ ત્રણની માયા છૂટે એટલા માટે તો તીર્થની સ્થાપના છે. એ ત્રણની મમતા છૂટે તો મારામારી ન જ હોય. એ ત્રણને મૂકવાનું કહેવાય તે ગમે નહિ, એનો જ આ અણબનાવ ચાલે છે. જેના ફંદામાં ફસ્યા તેમાંથી છૂટવાનું કહેવાય, તે સહન થતું નથી ! સંસારના બધા જીવોમાં એવી ધીરતા ન હોય. શિક્ષકની ભાવના તો બધા વિદ્યાર્થીને સારા બનાવવાની જ હોય. સોએ વિદ્યાર્થી માટે એક જ ધ્યેય હોય. પણ પાંચ-પચીસને ન રુચે તોયે શિક્ષક કહે બેસો અને સાંભળો પણ ગરબડ ન કરો. અમારો ઈરાદો

પીડા કરવાનો નથી. અમારો ઈરાદો સંસારમાંથી કાઢવાનો છે કાં તો આખા નીકળો, કાં તો અડધા. અડધા નીકળો તે પણ એમ માનીને કે આખા નીકળવાનું છે. ધમાચકડી થાય પણ મૂંઝાવાનું નહિ. હંમેશ માટે આપણી ભાવના અને હેતુ સાચો છે. આપણા નાયક તો દેવાધિદેવ જ છે. આધાર, એ દેવાધિદેવની આજ્ઞા છે. ભાવના સંસારથી કાઢી મુક્તિએ મોકલવાની છે. ઈરાદો ને ભાવના ઉત્તમ છે તો હોહાથી ડરવાનું હોય જ નહિ, કારણકે પરિણામ સુંદર જ આવે. જેનું પરિણામ સારું, તે વસ્તુ કડવી હોય તોયે ઘોળી પીવી. ઉકાળો લોહીને સુધારનારો હોય તો કડવો હોય તોયે પીવો. માથાના વાળ ઊખડી જાય, પણ તાવ જાય. તમારા પણ માથાના કેશ ઊખડી જાય, પણ સંસારનો રાગ તો ઘટે ને ! આગ લાગે ત્યારે પાણીના પંપ તો છોડવા જ પડે. સામાને પણ આગથી બચાવવો અને કાળાશ ન લાગે તેની કાળજી રાખવી. આપણામાં પણ કાળાશ આવે તો આપણા માટે પણ ડૂબવાના ખાડા તૈયાર છે, એમાં જરાપણ શંકા નથી એ નક્કી માનજો.

### સુકેશ અને કિષ્કિંધિ નાસી છૂટે છે

શ્રી કિષ્કિંધિ રાજા શ્રીમાલાને લઈને પોતાની રાજધાનીમાં ચાલ્યા આવ્યા. આપણે જોઈ ગયા છીએ કે શ્રી કિષ્કિંધિ રાજાના નાના ભાઈ અંધકે યુદ્ધમાં શ્રી અશનિવેગના પુત્ર શ્રી વિજયસિંહનું મસ્તક છેદી નાંખ્યું હતું. ખરે જ, વેરની પરંપરા બહુ ભયંકર છે. સંસારના પિપાસુ આત્માઓ પોતાની ઈષ્ટ વસ્તુ જવા દેવા તૈયાર હોતા નથી. ઈષ્ટ વસ્તુના નાશથી, સંસાર રસિક આત્મા મોહવિકલ બની, અકરણીયને પણ કરવા પ્રેરાય છે. રાજા અશનિવેગ પણ પુત્રવધના સમાચારને, જેમ અકાળે વજ્રપાત સંભળાય, તેમ સાંભળીને વેગથી કિષ્કિંધિ પર્વત તરફ ગયો અને નદીનું પૂર જેમ મહાદ્વીપની ભૂમિને વીંટી લે, તેમ તેણે અનેક સૈન્યો દ્વારા કિષ્કિંધા નગરીને વીંટી લીધી. રાજા 'અશનિવેગે' પોતાની

નગરીને શત્રુઓથી ઘેરી લીધી છે. એમ જાણી યુદ્ધની અભિલાષાવાળા રાક્ષસપતિ 'સુકેશ' અને વાનરદ્વીપના અધિપતિ 'કિષ્કિંધિ' નામના એ બંને વીર રાજાઓ 'અંધક' કુમારની સાથે ગુફામાંથી જેમ સિંહો નીકળે, તેમ કિષ્કિંધા નગરીમાંથી નીકળ્યા. આ બંને રાજાઓને વીરતાપૂર્વક નીકળતા જોવાથી અતિકુપિત થયેલા અને શત્રુઓને તરણાની માફક ગણતા 'અશનિવેગ' રાજા પણ સર્વ સાધન દ્વારા યુદ્ધ કરવાને પ્રવર્ત્યા. યુદ્ધની પ્રવૃત્તિથી રોષાન્ધ બનેલા અને મહા પરાક્રમી એવા 'અશનિવેગ' રાજાએ યુદ્ધની શરૂઆતમાં 'વિજયસિંહ' રૂપ હાથીને માટે સિંહ સમા એવા 'અંધક' કુમારનું મસ્તક છેદી નાંખ્યું. આવેશને આધીન બનેલા 'અશનિવેગે' પોતાના પુત્રના વૈરીનું મસ્તક છેદી નાંખીને આનંદ માન્યો. અને 'અંધક' કુમારના શિરચ્છેદથી ત્રાસ પામેલાં વાનરસૈન્યો, રાક્ષસસૈન્યો સાથે પવનના અફળાવવાથી મેઘનાં પડલ જેમ વિખરાઈ જાય તેમ દશે દિશાઓમાં નાસી ગયાં અને લંકાનગરી તથા કિષ્કિંધાનગરીના નાયકો 'સુકેશ' અને 'કિષ્કિંધિ' પોતાના અંતઃપુર અને પરિવારની સાથે પાતાલ લંકામાં ચાલ્યા ગયા. આવા પ્રસંગે કોઈ સ્થળે નાસી જવું, એ બચવાનો ઉપાય છે. વાત પણ ખરી છે કે બળવાનથી બચવા માટે નાસી છૂટવા સિવાય નિર્બળો માટે બીજો ઉપાય પણ ક્યો છે ?

# ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?

## ૩

"કમ્મે શૂરા તે ધમ્મે શૂરા" આવા વાક્યનું અર્થઘટન ધર્મશૂર બનવા માટે કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ એવું કેટલાક લોકો કરે છે, પણ એવો નિયમ નથી એ અશનિવેગ રાજવીના પ્રસંગથી સ્પષ્ટ કર્યા બાદ, લંકાપતિ અને વાનરપતિ રાજવીઓની પરંપરાને વર્ણવતાં, રત્નશ્રવાનો ધ્યાનભંગ કરાવીને માનવસુંદરી વિદ્યાના રુપે કૈકસીની પ્રાપ્તિ, સ્વપ્નસૂચિત 'રાવણ'ની ગર્ભરુપે ઉત્પત્તિ થઈ ત્યારથી કૈકસીના હાવભાવ અને રાવણ આદિના જન્મની વિગત અહીં નોંધાઈ છે.

રાજકુળમાં ઉછરતા રાવણ આદિની માતા દ્વારા થયેલી ઉશ્કેરણી, રાવણ આદિની વિદ્યાસાધના તેઓનાં સત્ત્વ અને સિદ્ધિને બતાવવા સાથે પુણ્યાનુબંધી પુણ્યનો પ્રભાવ વર્ણવવામાં આવ્યો છે. જેમાં શ્રી ધન્નાજી, શ્રી જંબુકુમાર આદિના દૃષ્ટાંતો દ્વારા પરમકૃપાળુ પ્રવચનકારશ્રીએ પ્રકાશ પાડ્યો છે.

-શ્રી

## ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?

- શ્રી અશનિવેગ અને દીક્ષિત
- ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?
- માલી યુદ્ધના માર્ગે
- માલીની હાર
- રાવણની માતાના ભાવ
- રાવણ વિગેરેનો જન્મ
- માતાની ઉશ્કેરણી
- વિદ્યા સાધવા માટે રાવણનો પ્રયાસ
- ક્ષોભ પામવા માટે આવેલી દેવીઓ ક્ષોભ પામી ગઈ
- અનાદૃત દેવનો કોપ
- ભયંકર કમનસીબી
- સ્ફુરાયમાન સત્વ અને વિદ્યાસિદ્ધિ
- ક્ષમા મોટાઓની મહાનતા છે.
- ચંદ્રાહાસ ખડગ્‌ની સાધના
- પુણ્યાનુબંધી પુણ્યનો પ્રભાવ
- ત્યાગજીવનની પીઠિકા
- રાવણ મંદોદરીના લગ્ન
- મેઘવરગિરિ ઉપર છ હજાર કન્યાઓની પ્રાપ્તિ
- શ્રી અમરસુંદરનું આક્રમણ
- બંધુલગ્ન અને પુત્રપ્રાપ્તિ





## ૩

### ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?



**શ્રી અશનિવેગ પણ દીક્ષિત**

હવે આ સ્થળે કલિકાળસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજ ફરમાવે છે કે

*"निहत्य सुतहन्तार-माराधरमिव द्विपः ।*
*प्रशान्तकोपः समभू-द्रथनूपुरपार्थिवः ॥१॥*

'હાથી જેમ મહાવતને મારીને શાંત થાય, તેમ 'રથનૂપુર' નગરના રાજા 'શ્રી અશનિવેગ' પોતાના પુત્રને મારનાર 'અંધકકુમાર'ને હણીને શાંત કોપવાળા થયા.'

**ખરેખર, કષાયાધીન આત્માની દશા ઘણી જ ભયંકર હોય છે ! કષાયોથી બચે, એ જ ખરા ધીર આત્માઓ કહેવાય છે. વીર બનવું એ સહેલું છે, પણ ધીર બનવું એ ઘણું જ કઠીન છે. વીર જ્યારે આવેશને આધીન થાય છે, ત્યારે ધીર આત્મા આવેશથી અલિપ્ત રહે છે.**

આગળ ચાલતાં આ રામાયણના રચયિતા સૂરીશ્વરજી ફરમાવે છે કે

*"मुदितौ वैरिनिधातान्निर्घातं नाम खेचरम् ।*
*स राजस्थापनाचार्यो, लंकाराज्ये न्यवेशयत् ॥१॥*
*ततो निवृत्य वैताढ्ये-स्वपुरे रथनूपुरे ।*
*अमरेन्द्रोऽमरावत्या - मिवागादशनिर्नृपः ॥२॥"*

'વૈરીના ઘાતથી આનંદ પામેલો અને રાજ્યની સ્થાપના કરવામાં આચાર્ય સમા એવા 'અશનિવેગ' નામના રાજાએ 'નિર્ઘાત' નામના વિદ્યાધરને લંકાના રાજ્ય ઉપર સ્થાપન કર્યો અને તે પછી ત્યાંથી પાછા ફરીને, ઈંદ્ર જેમ અમરાવતીમાં આવે, તેમ વૈતાઢ્ય પર્વત ઉપર આવેલા પોતાના 'રથનૂપુર' નગરમાં આવ્યા.'



સંસારમાં રાચેલા આત્માઓને દુર્ગતિમાં લઈ જનારાં કાર્યોથી પણ આનંદ થાય, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી પણ જો તે આત્મા સુસંસ્કારથી કેળવાયેલ હોય, અથવા નવો સંત્સંગ જો તેના ઉપર અસર ઉપજાવી શકે તેવી યોગ્યતા ધરાવતો હોય, તો જરૂર સર્વ પાપમય સંસર્ગોથી અલગ થઈ, ઉત્તમ આ ...નોને મેળવી શકે છે, એમાં કશી શંકા નથી. આપણે જોઈ ગયા તેમ દુનિયાના દુશ્મનનો સંહાર કરવાથી આનંદ પામનાર રાજા શ્રી અશનિવેગ પણ સંવેગ પામીને મુનિપણું પામે છે, એ વાતને લખતાં પરમ ઉપકારી હેમચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે

*"अन्येद्युर्जातसंवेगो-ऽशनिवेगनृपः स्वयम् ।*
*सहस्त्रारे सुते राज्यं, न्यस्य दीक्षामुपाददे ॥१॥"*

'કોઈ એક દિવસે ઉત્પન્ન થયો છે સંવેગ જેને એવા 'શ્રી અશનિવેગ' નામના નરપતિએ, પોતે પોતાના સહસ્ત્રાર નામના પુત્ર ઉપર રાજ્યને સ્થાપન કરીને દીક્ષાને અંગીકાર કરી.'

મહારાજા અશનિવેગ સંવેગ પામ્યા, એટલેકે એમને સુરનરનાં સુખો દુ:ખરૂપ લાગ્યાં અને એક મોક્ષ સુખની જ ઈચ્છા જાગૃત થઈ. આવા એક ઋદ્ધિ-સિદ્ધિસંપન્ન રાજાને સંવેગ થાય, એ જ શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનનો મહિમા છે. **ભયંકર રૌદ્ર પરિણામના સેવનાર પણ, શ્રી જિનશાસનના યોગે સુંદર પરિણામના સ્વામી**

**થઈ શકે છે,** એ વસ્તુ આ દૃષ્ટાંત આપણને ઘણી જ સારી રીતે સમજાવી શકે છે.

### ધર્મશૂર બનવા કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ ?

**સભાઃ** સાહેબ ! *'जे कम्मे शूरा, ते धम्मे शूरा'* આ કથન અહીં લાગુ પડે છે કે નહિ ?

બરાબર લાગુ પડે છે. પણ આથી જેઓ એમ કહે છે કે 'ધર્મશૂર બનવા માટે પ્રથમ કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ.' એવો નિયમ નથી. અને કર્મશૂર હોય તે બધા જ ધર્મશૂર બને જ, એ પણ નિશ્ચિત નથી. હા, એટલું સત્ય છે કે જેઓ *'कर्मे शूरा,'* હોય, તેઓને કોઈ સાચા જ્ઞાની પુરુષોનો યોગ મળી જાય અને તે યોગનો જોઈતો લાભ જો તેઓ લઈ શકે, તો જરૂર *'धर्मे शूरा'* પણ બની શકે છે ! પણ 'ધર્મશૂર બનવા માટે કર્મશૂર બનવું જ જોઈએ.' આવો કાયદો જો નિયત કરવામાં આવે, તો તો મોટો અનર્થ જ ઊભો થાય કારણકે કર્મશૂર બનતાં-બનતાં જ આયુષ્યની પૂર્ણાહુતિ થઈ જાય તો પરિણામ શું ? પરિણામ એ જ કે આ સંસારમાં રખડવું અને દુર્ગતિનાં દુઃખોનો અનુભવ કરવો ! માટે ગાંડાઓએ ઘડી કાઢેલા, પોતાની વિષય કષાયની રસિકતાને પુષ્ટ કરવા માટે ઉપજાવી કાઢેલા, તેવા કાયદાને માની લેવાની મૂર્ખતા ન થઈ જાય, તેની ખૂબ કાળજી રાખવાની છે.

આપણે આ તો જોઈ ગયા કે મહારાજા શ્રી અશનિવેગે દીક્ષા અંગીકાર કરી આત્મકલ્યાણની સાધના કરી. હવે આ બાજુએ 'પાતાલલંકા' નામની નગરીમાં આવી વસેલા લંકાપતિ 'શ્રી સુકેશ' નામના રાજાને પણ 'ઇંદ્રાણી' નામની રાણીથી ત્રણ પુત્રો થયા. એક માલી, બીજો સુમાલી અને ત્રીજો માલ્યવાન અને વાનરદ્વીપના અધિપતિ રાજા 'શ્રી કિષ્કિંધિ' ને પણ 'શ્રીમાલા' નામની પત્નીથી 'આદિત્યરજા' અને 'રૂક્ષરજા' નામના બે પરાક્રમી પુત્રો થયા. હવે એક વખત સુમેરૂ પર્વત

ઉપર વિરાજતા શાશ્વત્ અર્હંત ભગવાનોની યાત્રા કરીને પાછા ફરેલા 'શ્રી કિષ્કિંધિ' રાજાએ માર્ગમાં 'મધુ' નામના પર્વતને જોયો. બીજા મેરૂ જેવા તે પર્વત ઉપર રહેલા મનોહર વિશ્વક્ ઉદ્યાનમાં રાજા કિષ્કિંધિનું મન રમવાને માટે અધિકાધિક વિશ્રાંતિને પામ્યું અર્થાત્ રાજા કિષ્કિંધિનું મન ત્યાં ચોંટી ગયું. આથી કુબેરે જેમ કૈલાસ ઉપર વાસ કર્યો, તેમ પરાક્રમી એવા 'કિષ્કિંધિ' રાજાએ પણ તે 'મધુ' નામના પર્વત ઉપર 'કિષ્કિંધપુર' નામનું નગર વસાવીને પરિવારની સાથે ત્યાં વાસ કર્યો. પ્રસંગોપાત 'અમારું રાજ્ય શત્રુઓએ હરી લીધું છે.' એમ સાંભળીને 'શ્રી સુકેશ' રાજાના વીર્યશાલી તે ત્રણેય પુત્રો ક્રોધથી અગ્નિની માફક જ્વલિત થયા. તેથી તે ત્રણે રાજપુત્રોએ લંકાનગરીમાં આવી યુદ્ધ કર્યું અને તે યુદ્ધમાં 'શ્રી અશનિવેગ' રાજાએ લંકાની રાજધાની ઉપર સ્થાપન કરેલા 'નિર્ઘાત' નામના ખેચરનો નાશ કર્યો. ખરેખર, વીરપુરુષો સાથે કરેલું વેર લાંબા કાળે પણ નાશને માટે જ થાય' એમાં કશી જ શંકા રાખવા જેવું નથી. 'નિર્ઘાત' નામના ખેચરનો નાશ કર્યા પછી 'લંકાનગરી'માં 'માલી' કે જે 'શ્રી સુકેશ' રાજાના પુત્ર છે, તે રાજા થયા અને 'કિષ્કિંધિનગરી'માં 'શ્રી કિષ્કિંધિ' રાજાની આજ્ઞાથી તેમના મોટા પુત્ર 'શ્રી આદિત્યરજા' રાજા થયા.

## માલી યુદ્ધના માર્ગે

હવે આ બાજુએ વૈતાઢ્યગિરિ ઉપર આવેલા 'રથનૂપુર' નગરમાં 'શ્રી અશનિવેગ' રાજાના પુત્ર 'શ્રી સહસ્ત્રાર' નામના નરેંદ્રની 'ચિત્રસુંદરી' નામની ભાર્યાના ગર્ભમાં સુસ્વપ્નરૂપ મંગલ દેખ્યે છતે, કોઈક ઉત્તમ દેવતા દેવલોકમાંથી આવીને અવતર્યો. તે સમયે 'ચિત્રસુંદરી' રાણીને ન કહી શકાય તેવો અને ન પૂરી શકાય તેવો, માટે જ શરીરની દુર્બળતાના કારણરૂપ શક્ર સાથે સંભોગ કરવારૂપ દોહદ થયો. આથી પોતાની પત્નીને શરીરે ક્ષીણ થયેલી જોઈ, રાજા 'સહસ્રાર'થી

આગ્રહપૂર્વક પૂછાયેલી શ્રી ચિત્રસુંદરીએ, લજ્જાથી નમ્ર મુખવાળી થઈને ઘણી જ મુસીબતથી પોતાના તે દોહદને પતિ સમક્ષ પ્રકટ કર્યો. નરેંદ્ર 'સહસ્રારે' વિદ્યાથી ઇંદ્રનું રૂપ બનાવીને 'તેણી વડે ઇંદ્ર તરીકે જણાયેલા' તેણે તે દોહદની પૂર્તિ કરી. રાણી ચિત્રસુંદરીએ પણ સમયે સંપૂર્ણ પરાક્રમી પુત્રને જન્મ આપ્યો અને ઇંદ્ર સાથે સંભોગ કરવાના દોહદથી ઇંદ્ર એવું નામ તે પુત્રનું પાડવામાં આવ્યું. યૌવનને પામેલા અને વિદ્યા તથા ભુજાના પરાક્રમી એવા પોતાના 'ઇંદ્ર' નામના પુત્રને 'શ્રી સહસ્ત્રાર' નરેંદ્રે રાજ્ય આપ્યું અને પોતે ધર્મરક્ત થયા.

હવે રાજ્ય ઉપર આરૂઢ થયેલા 'ઇંદ્ર' રાજાએ સઘળા વિદ્યાધર નરેશ્વરોને સાધ્યા અને 'ઇંદ્ર દોહદ' પૂર્વક જન્મેલ હોવાથી પોતે પોતાને ઇંદ્ર માનનાર થયા. આથી તેણે **'ચાર દિક્પાલો, સાત સેનાઓ તથા સાત સેનાપતિઓ, ત્રણ પ્રકારની પર્ષદાઓ, 'વજ્ર' નામનું અસ્ત્ર, ઐરાવણ હસ્તી, રંભાદિક વારાંગનાઓ, 'બૃહસ્પતિ' નામનો મંત્રી અને 'નૈગમેષી' નામનો પાયદળ સેનાનો નાયક'** આ પ્રકારે સઘળું કર્યું અને આ પ્રમાણે હું ઇંદ્ર પરિવારના નામને ધરનાર વિદ્યાધરોથી 'હું ઇંદ્ર જ છું' આ પ્રમાણેની બુદ્ધિથી તે અખંડ રાજ્યને ભોગવવા લાગ્યો. ચાર દિક્પાલો કોણ-કોણ થયા, તેનું વર્ણન કરતાં જણાવે છે કે પૂર્વ દિશામાં 'મકરધ્વજ' ની 'આદિત્યકીર્તિ' નામની સ્ત્રીની કુક્ષિથી પેદા થયેલો અને 'જ્યોતિ:પુર' નગરનો સ્વામી 'શ્રી સોમ' નામનો દિક્પાલ થયો 'વરુણા' અને મેઘરથનો પુત્ર અને મેઘપુરનો સ્વામી 'શ્રી વરુણ' પશ્ચિમદિશાનો દિક્પાલ થયો 'સૂર' અને 'કનકાવલી' નો પુત્ર અને કાંચનપુરનો સ્વામી અને 'કુબેર' નામથી પ્રસિદ્ધિને પામેલો ઉત્તર દિશાનો દિક્પાલ થયો અને 'કાલાગ્નિ' અને 'શ્રીપ્રભા'ના પુત્ર, 'કિષ્કિન્ધ' નગરનો અધિપતિ અને નામથી 'યમ' દક્ષિણ દિશામાં લોકપાલ થયો. ગંધહસ્તી જેમ અન્ય હસ્તીને સહન નથી કરી શકતો, તેમ 'હું ઇંદ્ર છું' એ પ્રમાણે માનતા વિદ્યાધરોમાં ઇંદ્ર સમાં તે ઇંદ્ર રાજાને

'માલિ' નામનો લંકાપતિ સહન ન કરી શક્યો અને આથી તે માલિ રાજા અતુલ પરાક્રમી એવા બંધુઓ, મંત્રીઓ અને મિત્રોની સાથે ઈન્દ્રની સાથે યુદ્ધ કરવાને માટે ચાલ્યો. ખરેખર પરાક્રમી પુરુષોને બીજો વિચાર હોઈ શકતો નથી. બીજા પણ રાક્ષસવીરો વાનર વીરોની સાથે સિંહ, હસ્તી, અશ્વ, મહિષ, વરાહ અને વૃષભાદિક વાહનો ઉપર આરૂઢ થઈને આકાશમાર્ગે ચાલવા લાગ્યા. તે સમયે દક્ષિણમાં રહેલા પણ રાસભ, શિયાળ અને સારસ વિગેરે કુળમાં વામપણાને ધારણ કરનારા થઈને 'શ્રી માલિ' વિગેરેને વિઘ્નરૂપ થયા. બીજાં પણ અપશુકનો અને દુર્નિમિત્તો થયાં, એટલે સુબુદ્ધિશાળી 'સુમાલિ' એ યુદ્ધનું પ્રયાણ કરતાં 'માલિ' રાજાને વાર્યો છતાંપણ પોતાના ભુજાબળથી ગર્વિત થયેલા 'માલિ' રાજા સુમાલિના વચનની અવજ્ઞા કરીને વૈતાઢ્યગિરિ ઉપર ગયા અને યુદ્ધ માટે ઈંદ્રને આહ્‌વાન કર્યું .



## માલીની હાર

હવે ઐરાવણ હસ્તી ઉપર આરૂઢ થયેલો, હાથથી વજ્રને ઉછાળતો, અને 'નૈગમિષી' વિગેરે સેનાનાયકોથી, 'સોમ' આદિ લોકપાલોથી, અને બીજા પણ વિવિધ શસ્ત્રોને ધારણ કરનારા વિદ્યાધર સુભટોથી પરિવરેલો રાજા 'ઈંદ્ર' પણ રણક્ષેત્રમાં આવ્યો. જેમ આકાશમાં વીજળીરૂપ અસ્ત્રથી ભયંકર વાદળાંનો સંયોગ થાય, તેમ વીજળી જેવાં અસ્ત્રોથી ભયંકર બનેલા ઈંદ્ર અને રાક્ષસોનાં સૈન્યોનો રણક્ષેત્રમાં પરસ્પર સંઘટ્ટ થયો અને ભયંકર યુદ્ધ મચ્યું. એ યુદ્ધમાં કોઈ સ્થળે પર્વતોનાં શિખરો પડે તેમ રથો પડવા લાગ્યા, કોઈ સ્થળે વાયુથી ઊડેલાં વાદળની જેમ હાથીઓ નાસવા લાગ્યા, કોઈ સ્થળે રાહુની શંકા કરાવતાં સુભટોનાં મસ્તકો પડવા લાગ્યાં, અને એક પગ કપાઈ જવાથી જાણે લંઘાઈ ગયા હોય તેમ અશ્વો ચાલવા લાગ્યા. પરિણામે રાજા ઈંદ્રનાં સૈન્યે રાજા 'માલી'ના સૈન્યને ભગાડ્યું. ખરી વાત છે કે કેસરી સિંહના પંજામાં સપડાયેલો બળવાન પણ હસ્તી કરે

શું ? 'ઇંદ્ર' રાજાની સેનાથી પોતાની સેનાને ભાગતી જોઈ, જેમ હાથીનાં ટોળાંની સાથે વનનો હાથી દોડે, તેમ 'સુમાલિ' આદિ વીરોથી વીંટાયેલ 'માલી' રાજા ઉત્સાહપૂર્વક દોડ્યો અને પરાક્રમરૂપ ધનના સ્વામી 'શ્રી માલી' રાજાએ, કરાઓ વડે જેમ મેઘ ઉપદ્રવ કરે, તેમ ગદા, મુદ્દગર અને બાણોથી 'શ્રી ઇંદ્ર' રાજાની સેનાને ઉપદ્રવ કર્યો. આથી પોતાને સેનાને ઉપદ્રવિત થતી જોઈને, શ્રી ઇંદ્ર રાજા ઐરાવણ હસ્તી ઉપર આરૂઢ થઈને એકદમ લોકપાલો, સેના અને સેનાપતિઓની સાથે યુદ્ધ કરવા માટે ચઢી આવ્યો અને 'શ્રી ઇંદ્ર' રાજાએ ખુદ શ્રીમાલિ રાજા સાથે તથા લોકપાલ વિગેરે સુભટોએ સુમાલિ વિગેરે સાથે યુદ્ધ કરવાનો આરંભ કર્યો. તેઓનું પ્રાણના સંશયને કરનારું યુદ્ધ ચિરકાળ સુધી ચાલ્યું.

ખરેખર, ઘણું કરીને જયની અભિલાષાવાળા વીરોને પ્રાણો તરણા સમાન હોય છે. પરિણામે નિર્દંભપણે યુદ્ધ કરતાં શ્રી ઇંદ્રરાજાએ, મેઘ જેમ વીજળી વડે ઘોને મારે, તેમ વજ્ર વડે વીર્યશાળી માલી રાજાને મારી નાખ્યો. માલી રાજાના નાશથી રાક્ષસો અને વાનરો ત્રાસ પામી ગયા અને સુમાલિના આગેવાનીપણા નીચે તે સઘળા પાતાળમાં રહેલી લંકાનગરીમાં ચાલ્યા ગયા. શ્રી ઇંદ્રરાજાએ પણ કૌશિકાની કુક્ષિથી ઉત્પન્ન થયેલ અને 'વિશ્રવા' ના પુત્ર વૈશ્રમણને લંકાનગરીનું રાજ્ય આપ્યું. અને પોતે પોતાના નગર પ્રત્યે ચાલ્યો ગયો. 'પાતાલલંકા' નામની પુરીમાં રહેતા શ્રી સુમાલિને પોતાની 'પ્રીતિમતી' નામની સ્ત્રીથી 'રત્નશ્રવા' નામનો પુત્ર થયો. યૌવનાવસ્થાને પામેલો તે એક વખત વિદ્યાની સાધના કરવા માટે 'કુસુમ' નામના સુંદર ઉદ્યાનમાં ગયો. તે ઉદ્યાનમાં એક સ્થાનમાં એકાંત જગ્યાએ, નાસિકાના અગ્રભાગ ઉપર દૃષ્ટિને સ્થાપન કરી, અક્ષમાલાને ધારણ કરી, જાપ કરતો તે ચિત્રામણમાં આલેખેલા મનુષ્યની માફક સ્થિર થયો છે આ રીતે

સ્થિરતાથી ધ્યાનમગ્ન અવસ્થામાં રહેલા 'રત્નશ્રવા' ની પાસે, તે વખતે સુંદર અંગવાળી એક વિદ્યાધરી પોતાના પિતાની આજ્ઞાથી આવીને ઊભી રહી અને 'રત્નશ્રવા'ને કહ્યું કે "માનવસુંદરી નામની મહાવિદ્યા હું તને સિદ્ધ થઈ છું." આ કથનને સાંભળી વિદ્યાસિદ્ધ થયેલા શ્રી રત્નશ્રવાએ જપમાળાને છોડી દીધી અને પોતાની આગળ ઉભેલી તે સુંદર અંગવાળી વિદ્યાધર કુમારિકાને દેખી, તે વિદ્યાધર કુમારિકાને શ્રી રત્નશ્રવાએ પૂછ્યું કે 'તું કોણ છે ? કોની પુત્રી છે ? અને કયા હેતુથી આવી છે ?' તે કુમારિકાએ પણ પ્રત્યુત્તરમાં શ્રી રત્નશ્રવાને કહ્યું કે "અનેક કૌતુકોના ઘરરૂપ 'કૌતુકમંગલ' નામના નગરમાં, 'વ્યોમબિન્દુ' નામના એક પ્રસિદ્ધ વિદ્યાધરપતિ છે. તે વિદ્યાધરપતિને 'કૌશિકા' નામની મોટી પુત્રી છે અને તે મારી મોટી બહેન યક્ષપુરના સ્વામી 'શ્રી વિશ્રવા' નામના રાજા સાથે પરણેલી છે તથા તેણીને 'વૈશ્રમણ' નામનો નીતિમાન પુત્ર થયો, કે જે હાલમાં 'શ્રી ઇંદ્ર' રાજાના શાસનથી લંકાનગરીમાં રાજ્ય કરે છે. હું તે કૌશિકાની કૈકસી નામની નાની બહેન છું અને નૈમિત્તિકની વાણીથી મારા પિતાએ મને તમને આપેલી છે, તે કારણથી હું અહીં આવી છું." આ પ્રમાણેની વાત તે વિદ્યાધર કુમારી પાસેથી સાંભળીને શ્રી સુમાલિનો પુત્ર રત્નશ્રવા, પોતાના બંધુઓને બોલાવી ત્યાં જ તેને પરણ્યો અને ત્યાં 'પુષ્પાંતક' નામના નગરને સ્થાપીને 'શ્રી કૈકસી' સાથે ક્રીડા કરતાં 'રત્નશ્રવા' ત્યાં જ રહ્યો.

હવે એક દિવસે 'શ્રી કૈકસી' રાણીએ રાત્રિએ સ્વપ્નમાં હસ્તીના કુંભસ્થળને ભેદવામાં પ્રયત્નશીલ સિંહને પોતાના મુખમાં પ્રવેશ કરતો જોયો. તેણીએ પ્રાતઃકાળમાં તે સ્વપ્ન પોતાના પતિને કહ્યું. પ્રત્યુત્તરમાં રત્નશ્રવાએ કહ્યું કે 'તારે આ વિશ્વમાં એક ગર્વવાળો અને મહાપરાક્રમી

પુત્ર થશે.' તે સ્વપ્ન આવી ગયા પછી તેણીએ ચૈત્યપૂજા કરી અને તે 'રત્નશ્રવા' રાજાની રાણીએ મહાબળવાન ગર્ભને ધારણ કર્યો.

### રાવણની માતાના ભાવ

આ ગર્ભના પ્રભાવથી માતાના અંતરમાં કયા કયા ભાવો જન્મ્યા, તેનું વર્ણન કરતાં કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા લખે છે કે

*तस्य गर्भस्य संभूतेः, प्रभृत्यत्यन्तनिष्ठुराः ।*
*वाणी बभूव कैकस्या, द्रढं चांगं जितश्रमम् ॥१॥*
*दर्पणे विद्यमानेऽपि, सा खड्गेऽपश्यदाननम् ।*
*आज्ञां दातुमभिप्रैषीत्, सुरराज्येऽप्यशङ्कितम् ॥२॥*
*विनापि हेतु हुंकार - मुखरं सा दधौ मुखम् ।*
*अनामत च मुर्द्धानं, कथंचिन्न गुरुष्वपि ॥३॥*
*विद्विषां मुर्धसु चिरं, पादं दातुमियेष सा ।*
*इत्यादि दारुणान् भावान्, दध्रे गर्भप्रभावतः ॥४॥*

'તે ગર્ભની ઉત્પત્તિથી આરંભીને શ્રી કૈકસી રાણીની વાણી અતિશય કઠોર થઈ ગઈ અને અંગ સર્વ શ્રમોને જીતી શકે તેવું મજબૂત થયું. તેણી દર્પણની હયાતિમાં પણ પોતાના મુખને તલવારમાં જોવા લાગી અને દેવોના રાજ્યમાં પણ અશંકિતપણે આજ્ઞા આપવાને ઇચ્છવા લાગી. તેણીનું મુખ વગર હેતુએ પણ 'હુંકાર' શબ્દ કરવા લાગ્યું અને તેણીએ કોઈપણ રીતે પોતાના મસ્તકને ગુરુઓ પ્રત્યે પણ નમાવવું બંધ કર્યું . વધુમાં તે શત્રુઓનાં મસ્તકો ઉપર ચિરકાળ સુધી પગ મૂકવાને ઇચ્છવા લાગી ઇત્યાદિ ભયંકર ભાવોને શ્રીમતી કૈકસી રાણીએ ગર્ભના પ્રભાવથી ધારણ કર્યા.

નિયાણાના યોગે દુર્ગતિમાં જવા માટે આવતા આત્માઓ ગર્ભમાં આવે, ત્યારથી માતાની પણ હાલત કેવી થાય છે, તેનો આ એક નમૂનો છે. ખરેખર, પાપાનુબંધી પુણ્ય ઘણું જ વિલક્ષણ હોય છે. પુણ્ય કેવું છે, એ નિરંતર વિચારી ખૂબ સાવધાની રાખવાની જરૂર છે. મનુષ્યદેહ

પુણ્યથી મળ્યો, પણ જો પાપમાર્ગે જાય, તો માનો કે એ પુણ્ય પાપાનુબંધી છે. પુણ્યની પરીક્ષા કરજો. લક્ષ્મી પુણ્યથી મળી, પણ વિષયવિલાસમાં અને રંગરાગમાં જ તેનો વ્યય થાય, તો માનો કે એ પુણ્યમાં વિષના કણીઆ પડ્યા છે અને એ લક્ષ્મી દાન, ત્યાગ કે દુનિયાના વાસ્તવિક ભલામાં વપરાય, તો માનવું કે તેમાં અમૃતના છાંટા છે. શરીર જો ભોગમાં લીન થાય તો સમજો કે પુણ્યથી ઔદારિક દેહ તો મળ્યો, પણ એ પુણ્ય ઝેરથી મિશ્રિત છે શરીર ત્યાગમાર્ગે જાય તો માનો કે પુણ્યાનુબંધી પુણ્ય છે. પુણ્યાનુબંધી પુણ્ય હોય તો ઉત્તમભાવ આવે. સ્ત્રી વિગેરેને જોઈ ચક્ષુમાં વિકાર આવે, તો માનો કે ચક્ષુ મળી તો પુણ્યયોગે, પણ લઈ જશે દુર્ગતિમાં. કોને જુએ તો આ આંખ સફળ થાય ? શ્રી વીતરાગદેવને, નિર્ગ્રંથ ગુરુદેવો અને એ દેવ-ગુરુના ઉપાસકને તથા આગમની આજ્ઞાના પાલકને ભક્તિપૂર્વક જોવાથી આ નેત્ર સફળ થાય છે. અને વિષયવર્ધક વસ્તુઓમાં ચોંટી જતાં આ નેત્ર દુર્ગતિમાં લઈ જનાર થાય છે. પાંચ ઇંદ્રિયો માટે આ જ વાત છે. મળેલી સામગ્રીનો સદુપયોગ થાય, એ તરફ ખૂબ લક્ષ્ય રાખવાની જરૂર છે.

### રાવણ વિગેરેનો જન્મ

સમયે શ્રીમતી કૈકસી રાણીએ શત્રુઓના આસનને કંપાવનાર અને બાર હજાર વર્ષથી પણ અધિક આયુષ્યને ધરનાર પુત્રને જન્મ આપ્યો. ઉલ્લાસ પામતી સૂતિકાની શય્યામાં અતિશય પરાક્રમી, પૃથ્વીને કંપાવતો છતો, સુકુમાર અને અતિ ઉગ્ર તથા લાલ કમળ જેવા છે પગ જેના, એવા તે પુત્રે પાસે રહેલા કરંડિયામાંથી રાક્ષસ નામની વ્યંતરનિકાયના 'ભીમ' નામના ઇંદ્રે પૂર્વે આપેલા નવ માણિક્યોથી બનેલા હારને હાથથી ખેંચી કાઢ્યો અને સાહજિક ચપળતાથી તે બાળકે તે હારને પોતાના કંઠમાં નાખ્યો. બાળકના આ સાહસિક કાર્યથી રાણી કૈકસી પરિવારની સાથે વિસ્મય પામી અને પોતાના પતિ 'શ્રી રત્નશ્રવા' રાજાને કહ્યું કે "હે નાથ ! જે હાર પૂર્વે તમારા પૂર્વજ મેઘવાહન રાજાને

આપેલો. જે હાર આજસુધી તમારા પૂર્વજોથી દેવતાની માફક પૂજાયો છે, નવ માણિક્યથી બનેલો જે હાર અન્યોથી પહેરી નથી શકાયો અને જે હાર હજાર યક્ષોથી નિધાનની માફક રક્ષાય છે, તે આ હાર કરંડિયામાંથી ખેંચી કાઢીને આ તમારા બાળકે પોતાના કંઠમાં નાખ્યો." હારમાં રહેલાં નવ માણિક્યોમાં તે બાળકનું મુખ પ્રતિબિંબિત થવાથી, તે જ વખતે રાજા 'રત્નશ્રવા'એ તે બાળકનું નામ 'દશમુખ' પાડ્યું અને કહ્યું કે "મેરૂ પર્વત ઉપર ચૈત્યવંદન કરવા માટે ગયેલા પિતાશ્રી 'સુમાલિ'એ કોઈ ઋષિને પૂછ્યું હતું, ત્યારે 'મતિ, શ્રુત, અવધિ અને મનઃપર્યવ' આ ચાર જ્ઞાનને ધરતા તે મહર્ષિએ ફરમાવ્યું હતું કે 'તમારા પૂર્વજોના નવ માણિક્યના હારને જે વહન કરશે, તે અર્ધચક્રી થશે.' તે પછી શ્રીમતી કૈકસી રાણીએ સૂર્યના સ્વપ્નથી સૂચિત થયેલા 'ભાનુકર્ણ' નામના, કે જેનું બીજું નામ 'કુંભકર્ણ' છે બીજા પુત્રને જન્મ આપ્યો. તે પછી તે રાણીએ ચંદ્રના સમાન નખવાળી હોવાથી 'ચંદ્રણખા' નામની અને લોકમાં 'શૂપર્ણખા' નામથી પ્રસિદ્ધિ પામેલી પુત્રીને જન્મ આપ્યો. ત્યારપછી કેટલોક કાળ વીત્યા બાદ ચંદ્રના સ્વપ્નથી સૂચિત થયેલા 'બિભીષણ' નામના પુત્રને શ્રીમતી કૈકસી રાણીએ જન્મ આપ્યો. સોળ ધનુષ્યથી કંઈક અધિક ઊંચી કાયાવાળા એ ત્રણે સહોદર બંધુઓ દિવસે દિવસે પ્રથમ વયને યોગ્ય ક્રીડાએ કરી ભયરહિતપણે સુખપૂર્વક રમવા લાગ્યા.

### માતાની ઉશ્કેરણી

શ્રી રાવણની ઉત્પત્તિ થઈ ચૂકી છે. શ્રી રાવણ, કુંભકર્ણ, બિભીષણ તથા ચંદ્રણખા, એ ચારે જણ રાજકુળમાં ઉછરે છે. નિયાણું કરીને આવેલો આત્મા નિયમા નરકે જવાનો છે, એટલે એ આત્માને સંયોગો પણ એવા જ મળે છે. હવે પોતાના ભાઈઓ સાથે ઊભેલા શ્રી રાવણે, આકાશમાં વિમાન ઉપર આરૂઢ થઈને આવતા

સમૃદ્ધિવાન શ્રી 'વૈશ્રવણ' નામના રાજાને જોયો. રાજા વૈશ્રવણને જોઈને, શ્રી રાવણે પોતાની માતાને પૂછ્યું કે "આ કોણ છે ?" આ પ્રશ્નના પ્રત્યુત્તરમાં માતાએ કહ્યું કે "કૌશિકા નામની મારી મોટી બહેનનો અને 'વિશ્રવા' નામના વિદ્યાધરપતિનો પુત્ર છે, તેમજ સર્વ વિદ્યાધરોમાં ઈંદ્ર સમાન એવા 'ઈંદ્ર' રાજાનો મુખ્ય સુભટ છે.' આ પ્રમાણે કહીને માતા પોતાના પુત્ર શ્રી રાવણને કેવી-કેવી પ્રેરણા કરે છે, તે વિચારો. વૈશ્રવણ, તે શ્રી રાવણની માતાની મોટી બહેનનો દીકરો છે એટલે પોતાનો ભાણેજ છે, છતાં કેવી-કેવી પ્રેરણાઓ કરે છે, એ ખાસ જોવા જેવું છે. ખરેખર,

**સંસારની મમતા, રાજ્યનો મોહ, ભોગની પિપાસા, એ ઘણા ભયંકર છે.** અને એ જ ભયંકર વસ્તુઓના યોગે માતા રાવણને ઉદ્દેશીને કહે છે કે :

"રાક્ષસદ્વીપ સહિત આપણી આ લંકાનગરી ઈંદ્ર રાજાએ તારા દાદાના મોટાભાઈ 'શ્રી માલી' રાજાને યુદ્ધમાં હણીને મારા ભાણેજને આપી છે ત્યારથી આરંભીને હે વત્સ ! લંકાનગરીની પ્રાપ્તિ માટે મનોરથોને કરતા તારા પિતા અહીં જ રહ્યા છે કારણકે સમર્થ શત્રુની હયાતિમાં એમ કરવું એ જ યોગ્ય છે. રાક્ષસપતિ ભીમેન્દ્રે શત્રુઓના પ્રતિકાર માટે આપણા પૂર્વજોના પુત્ર અને રાક્ષસવંશના કંદરૂપ 'શ્રી મેઘવાહન' રાજાને, 'પાતાલલંકા' અને રાક્ષસદ્વીપ સાથે લંકાનગરી અને 'રાક્ષસી' નામની વિદ્યા આપી હતી. એ પરંપરાથી ચાલી આવતી આપણી રાજધાનીને શત્રુઓએ હરી લેવાથી, તારા દાદા અને તારા પિતા પણ પ્રાણરહિતની માફક અત્રે રહે છે. રક્ષક વિનાના ક્ષેત્રમાં જેમ બળદો ઈચ્છા મુજબ ચરે, તેમ દુશ્મનો તે રાજધાનીમાં પોતાની ઈચ્છા મુજબ વિચરે છે, એ તારા પિતાને જીવતા-જાગતા શલ્ય જેવું છે. હે વત્સ ! આ તારી મંદભાગ્યા માતા ત્યાં જઈને તે પિતામહના આસન

ઉપર તારા બંધુઓની સાથે બેઠેલા એવા તને ક્યારે જોઈ શકશે ? અને તારા કારાગૃહમાં નિયંત્રિત થયેલા તે લંકાનગરીના લૂંટારુઓને જોઈને હું પુત્રવતી માતાઓમાં શિરોમણિભૂત માતા ક્યારે થઈશ ? હે વત્સ ! આવા પ્રકારની આકાશપુષ્પના સમૂહની ઉપમાવાળા મનોરથોથી હું દરરોજ મારવાડ દેશમાં રહેલી હંસલીની માફક ક્ષીણ થતી જાઉં છું."

જુઓ, માતા શું કરે છે ? માતા-પિતા ધારે તેવું પ્રાયઃ બાળકના હૃદયમાં રેડી શકે. માતા કહે છે કે 'લૂંટારુઓને કેદમાં પુરાયેલા જોવાના મનોરથ છે, એ ફળે તો સઘળી પુત્રવતી માતાઓમાં હું શિરોમણિભૂત થાઉં, પણ એ ક્યાંથી ફળે ? હું મને પુત્રવતી માનતી નથી. તમે પુત્રો છો તો ખરા, પણ આવા પુત્રોથી હું મને પુત્રવતી માનતી નથી. પુત્રો જીવે ને લૂંટારાઓ આપણી રાજધાનીમાં ઇચ્છા મુજબ ફરે, એવા પુત્રો કરતાં પુત્ર વિના રહેવું એ જ સારું. આ જો, વિચારમાં ને વિચારમાં હું સુકાઈ ગઈ લોહીથી ચુસાઈ ગઈ. મારવાડ દેશમાં પડેલી હંસલી જેવી મારી સ્થિતિ થઈ! હંસલી તો માનસરોવરમાં જીવે. પણ મારવાડમાં પાણીના જ વાંધા, ત્યાં માનસરોવર લાવે ક્યાંથી ?

આ સાંભળી રાવણ ગુસ્સે થઈ ગયો. રાવણના હૈયામાં એક પણ વિષમ ભાવના નહોતી, પણ માતાએ તે પ્રદીપ્ત કરી. રાવણ અને બીજા ભાઈઓ સાંભળે એવી રીતે માએ બધું કહ્યું. હવે એ અગ્નિમાં કેટલાં બલિદાન થાય છે, રાવણ કેવો ત્રાસ વર્તાવે છે, તે જોવાનું છે. રાવણ તથા એવા આત્માઓ નરકે જવાના હોઈ ધમાચકડી કરે છે છતાં એમના ઉત્તમપણાના યોગે અર્ધપુદ્ગલ પરાવર્તમાં મોક્ષે જવાના હોવાથી પ્રસંગે પ્રસંગે હૃદયમાં રહેલા સદ્‌ભાવની લહરીઓ કેવી આવી જાય છે, તે પણ જોવાનું છે.

નિયાણાનો યોગ કેવો ભયંકર છે, એ ખાસ વિચારવા જેવું છે. ધર્મના ફળ તરીકે પૌદ્ગલિક પદાર્થોની ઇચ્છા, એ ઘણી ખરાબ ઇચ્છા છે.

આથી તમને હું કહું છું કે ધર્મ કરવામાં પૌદ્ગલિક સુખની અભિલાષા કરશો મા ! પૌદ્ગલિક સુખ માટે ધર્મને વેચશો મા ! શ્રી જિનેશ્વરદેવ, નિર્ગ્રંથ ગુરુ અને દયામય ધર્મ પાસે સાંસારિક સુખની માંગણી કરતા મા !

### વિદ્યા સાધવા માટે રાવણનો પ્રયાસ

સારા સંયોગો પણ પુણ્યને આધીન હોય છે. પાપના ઉદયને પણ પુણ્ય તરીકે પલટાવી શકાતો નથી એમ ન માનતા પણ તેવો પુરુષાર્થ જોઈએ. પ્રયત્ન હોય તો અશુભ પણ શુભમાં પરિણમે જોકે નિયાણાના યોગે મળેલી સ્થિતિમાં પરિવર્તન શક્ય નથી. આથી જ **ધર્મના ફળ તરીકે પૌદ્ગલિક સુખનું નિદાન આત્માને માટે ઘણું જ ભયંકર છે.** વાસુદેવો અને પ્રતિવાસુદેવો તથા નિયાણું કરીને આવેલા ચક્રવર્તીઓને નિયમા એકવાર તો નરકે જવું પડે છે. પાપાનુબંધી પુણ્ય-પુણ્ય તો ખરું, પણ આખા સુધાકુંડમાં નિયાણારૂપ થોડું ઝેર મળવાથી આખો કુંડ જેમ ઝેરી બને છે, તેવી દશા અહીં પણ છે. શલાકા પુરુષ છે, આખરે નિયમા મુક્તિગામી છે, એટલે આવા જીવનમાં એ પુણ્યાત્માઓને આવતી પુણ્યવિચારોની લહરીઓ અનુપમ હોય છે. ગમે તેવા સંયોગોમાં પણ ઉત્તમ આત્માઓની ઉત્તમતા ઝળક્યા વિના રહેતી નથી. શ્રી રાવણ, રાવણ તરીકે જીવનમાં ગમે તેવા ઉત્પાતો કરનારા હોવા છતાં, નરકગામી હોવા છતાં, ઉત્તમ આત્મા તરીકેની તેમની ઉત્તમતાઓનું દર્શન, તેમના જીવનમાં થયા વિના રહેતું નથી.

રાવણના પૂછવાથી માતા 'કૈકસી' રાણીએ ચિર સમયથી પોતાના હૃદયમાં રહેલા રોષને એવી રીતે વ્યક્ત કર્યો, કે જેથી ત્રણે પુત્રોના હૃદયમાં ધારી અસર થઈ અને શત્રુઓના સંહારની ભાવના જાગૃત થઈ. માતાના દુઃખમય, ચિંતામય, શોકમય અને ઉશ્કેરનારાં વચન સાંભળી રોષથી ભયંકર નેત્રવાળા બનેલા શ્રી બિભીષણે કહ્યું કે

*"अलं मातर्विषादेन, न वेत्सि सुतविक्रमम् ।।"*

"હે માતા ! વિષાદે કરીને સર્યું આપ જરાપણ ખેદ ન કરો આપને પુત્રોના પરાક્રમની ખબર નથી."

આ પ્રમાણે સામાન્ય સ્વરૂપે કહીને, હવે વિશેષ પ્રકારે કહેતાં બિભીષણ માતાને શાંત કરવા માટે જણાવે છે કે 'હે માતા ! આ પૂજ્ય અને પરાક્રમી શ્રી દશમુખ (રાવણ) આગળ ઇંદ્ર કોણ, વૈશ્રવણ કોણ અને બીજા વિદ્યાધરો પણ કોણ માત્ર છે ? પરાક્રમી એવા વડીલ બંધુની સામે પોતાની જાતને સુભટ માનનાર એક પણ ટકી શકે તેમ નથી. આ તો સૂતેલો સિંહ જેમ હાથીની ગર્જના સહન કરે, તેમ આજ સુધી અજાણ એવા મારા વડીલબંધુ શ્રી દશમુખે શત્રુઓના કબજામાં રહેલું લંકાનું રાજ્ય સહન કર્યું છે. પૂજ્ય શ્રી દશગ્રીવ તો દૂર રહો, પરંતુ પૂજ્ય કુંભકર્ણ પણ બીજા મહાસુભટોનો સંપૂર્ણપણે નાશ કરવાને સમર્થ છે. વધુમાં, હે માતાજી ! આર્ય કુંભકર્ણે ય દૂર રહો, હું પણ તે બંધુઓના આદેશથી શત્રુઓનો અકાળે વજ્રના પાતની માફક સંહાર કરવાને સમર્થ છું.

આ પ્રમાણે સાંભળીને, હવે શ્રી રાવણ પણ દાંતોથી હોઠોને કરડતો થકો બોલ્યો કે :

'હે માતા ! ખરેખર, તું વજ્રના જેવી કઠિન છે, કે જેથી આવું દુઃશલ્ય ચિરકાળ સુધી હૃદયમાં ધરી શકી છે ! તે ઇંદ્રાદિક શત્રુઓને તો હું એક જ હાથના બળથી હણી નાંખું તેમ છું. શસ્ત્રાશસ્ત્રીની કથા દૂર રહો, કારણકે વસ્તુતઃ મારી આગળ તે સઘળા તરણા સમાન છે, અને જોકે સઘળા શત્રુઓને હું ભુજાના પરાક્રમથી જીતવાને સમર્થ છું, તોપણ કુળપરંપરાથી ચાલી આવતી વિદ્યાશક્તિ તો મારે સાધવી જોઈએ. આથી હું સર્વ પ્રકારે તે નિરવદ્ય વિદ્યાઓને સાધીશ. માટે હે માતા ! આજ્ઞા આપો, કે જેથી હું બંધુઓની સાથે વિદ્યાઓની સિદ્ધિ માટે જાઉં!

આ પ્રમાણે કહી, નમસ્કાર કરીને માતા-પિતા દ્વારા મસ્તક ઉપર

ચુંબન કરાયેલા રાવણ, બંધુઓને પણ સાથે લઈને 'ભીમ' નામના અરણ્યમાં ગયા.

આપણે જોયું કે માતાના કથનથી ધારે એવી અસર નીપજી. ખરેખર, દુનિયાદારીની ભાવના પેદા કરવી એમાં કશી જ મુશ્કેલી નથી. **વિષય- કષાયોના અભ્યાસી આત્માને વિષય કષાયોમાં યોજવા, એમાં કશી જ તકલીફ નથી.** માતા-પિતાએ પોતાના પ્રાણથી પણ પ્રિય ગણાતા પુત્રોને અરણ્યમાં જવાની અનુમતિ આપી અને પુત્રો પણ અરણ્યે જવાને રવાના થઈ ગયા. ગભરાશો નહિ ! આજનાં માતા-પિતાનો પણ વિચાર કરો. આજીવિકાની વિદ્યા માટે, પૈસા ટકા માટે, દુનિયાની સાહ્યબી માટે, આજનાં માતા-પિતા પણ બહાર જતા પોતાના પુત્રને ઘણી જ ખુશીથી રજા આપે છે. દૂર દેશાવર જતાં, દરિયાની મુસાફરીએ જતાં, જોકે સાંભળ્યું હોય કે સ્ટીમરો ડૂબે છે ને કેંક મરે છે તો પણ, કંકુની કંકાવટી લઈ, હાથમાં આખા અણીશુદ્ધ ચોખા લઈ, પાણીવાળું નાળિયેર લઈ, તિલક કરી, ચોખા ચોડી, હાથમાં નાળિયેર ને રૂપિયો આપી, પોતાના હાથે ટિકિટ લઈ દઈ, ગાડીમાં બેસાડી, આવજો કહી, આનંદપૂર્વક રજા આપે છે. અહીં ત્રણે દીકરાઓ આનંદમગ્ન હતા, પણ સંસારસાધનામાં જે વિદ્યાની જરૂર હતી, તેમાં અટલ જોઈ માતા-પિતાએ અનુમતિ આપી, એમાં આશ્ચર્ય નથી આજનાં માતા-પિતા પણ આપે છે.



'ભીમ' નામના જંગલમાં જવા નીકળેલા તે ત્રણે ભાઈઓએ જે અરણ્યમાં સૂતેલા અજગરોના નિઃશ્વાસથી આજુબાજુનાં વૃક્ષો કંપતાં હતાં, ગર્વિષ્ઠ શાર્દુલોનાં પૂંછડાંના પછાડાથી ભૂમિતળ ફાટી જતું હતું, વૃક્ષોની ઝાડી ઘણા ઘુવડોના ઘુત્કારથી ભયંકર લાગતી હતી અને નાચ કરતા ભૂતોના પદાઘાતોથી પર્વતનાં શિખરો ઉપરથી પથરાઓ પડતા હતા, તે દેવતાઓને પણ ભયંકર અને આપત્તિઓના એક સ્થાનરૂપ ભયંકર અરણ્યમાં પોતાના બે ભાઈઓની સાથે શ્રી રાવણે પ્રવેશ કર્યો.

આ રીતે ઘર મૂક્યું. માતા-પિતા મૂક્યાં, સંબંધી-પરિવાર મૂક્યા, મોજશોખ મૂક્યા, તકલીફ હસતે મોઢે સ્વીકારી અને પ્રાણ પણ ન ટકે તેવા ભયંકર 'ભીમ' નામના અરણ્યમાં આવ્યા છતાં વસ્તુત: આ ત્યાગ નથી ! કારણકે આ ત્યાગ રાગને માટે છે ! સમ્રાટ્ પદવી મેળવવા કેટલો ત્યાગ ? નાશવંત એવી સમ્રાટ્ પદવી માટે જો આટલા ત્યાગ કરવા પડે, તો શાશ્વત્ એવી મોક્ષ પદવી મેળવવા માટે કેટલા ત્યાગ કરવા પડે, તે વિચારી લેજો. દુનિયાની વિદ્યા મેળવવા જો આટલા ત્યાગ કરવા પડે, તો અનંતજ્ઞાનીએ કહેલ અને રચેલ દ્વાદશાંગી મેળવવા કેટલા ત્યાગ કરવા પડે ? 'ભીમ' નામના જંગલમાં પહોંચેલા તે ત્રણે રાજકુમારોએ તપસ્વીની માફક મસ્તક ઉપર જટારૂપ મુકુટને ધારણ કરી, અક્ષસૂત્ર-માળા હાથમાં ધારણ કરી અને નાસિકાના અગ્રભાગ ઉપર દૃષ્ટિ સ્થાપી તથા શ્વેત વસ્ત્રો પહેરી બે પ્રહરમાં સર્વ વાંછિતને આપનારી અષ્ટાક્ષરી વિદ્યાને સાધી. તે પછી જે મંત્રનો દશ હજાર કોટિ જાપ ફળપ્રદ છે, તે સોળ અક્ષરના મંત્રને જપવાનો તે ત્રણ રાજપુત્રોએ આરંભ કર્યો. જે સમયે શ્રી રાવણ પોતાના બંધુઓની સાથે ઉપરની રીતે જાપ કરવામાં લીન છે, તે સમયે અંત:પુરની સાથે ક્રીડા કરવા માટે આવેલા જંબૂદ્વીપના પતિ 'અનાદૃત' નામના દેવે મંત્રની સાધના કરતા એ ત્રણે રાજપુત્રોને જોયા.

### ક્ષોભ પમાડવા આવેલી દેવીઓ ક્ષોભ પામી ગઈ

શ્રી રાવણ, કુંભકર્ણ અને બિભીષણ ત્રણે ભાઈઓ વિદ્યાની સાધના માટે ભયંકર અરણ્યમાં ગયા છે. માતા-પિતાએ પણ અનુમતિ આપી છે. સ્વાર્થ ભયંકર છે. દરેક સંબંધીના અંગે આ વાત બધાને અનુભવસિદ્ધ છે. અપવાદ હોય પણ જ્યાં અપવાદ હોય ત્યાં ભગવાનનું શાસન અગર શાસનની છાયા જરુર હોય. જ્યાં-જ્યાં સ્વાર્થની દરકાર કરવાની પ્રકૃતિ ન હોય, ત્યાં-ત્યાં પ્રભુના શાસનની છાયા સમજવી.

જંબુદ્વિપનો અધિપતી અનાદૃત દેવ પોતાના અંત:પુર સહિત એ ઉદ્યાનમાં ક્રીડા કરવા આવ્યો છે, એણે આ ત્રણ ભાઈને ધ્યાનસ્થ જોયા. તેઓની વિદ્યાસાધનામાં વિઘ્ન કરવા માટે તે યક્ષાધીપે અનુકૂળ ઉપસર્ગ

કરવા માટે પોતાની સ્ત્રીઓને મોકલી. દેવીઓ પણ કામાસક્ત! વિષયકષાયનો પ્રભાવ એવો છે કે એમાંથી દેવતાઓ પણ બચી શકતા નથી. ખરેખર, વિષયની ભયંકરતા અજબ છે. તે ત્રણે ભાઈઓના ક્ષોભ માટે આવેલી તે સ્ત્રીઓ તેઓના અતિ સુંદર રૂપથી પોતાના સ્વામિના શાસનને ભૂલી અને તેમને નિરખીને પોતે જ ક્ષોભને પામી ગઈ. દેવીઓ ક્ષોભ પામી તે છતાં પણ આ ત્રણ ભાઈઓ તો પોતાની સાધનામાં જ લીન છે.



વિચારો કે દુનિયાની સાધના માટે પણ કેટલો ત્યાગ કરવો પડે છે ? દુનિયાની વિદ્યાઓ માટે આ ત્યાગ હતો! આ એક જિંદગીને માટે ત્યાગ હતો ! રાજ્યઋદ્ધિ આદિને પ્રાપ્ત કરવા માટે આ વિદ્યાઓની સાધના હતી ! જે વિદ્યાઓ નરકે જતાં બચાવ ન કરી શકે, તે વિદ્યાઓની સાધના ખાતર આ ત્યાગ હતો ! તમને બધાને તો ખાત્રી હશે કે જેની પૂંઠે તમે પડ્યા છો તે તમારી પાછળ આવવાનું હશે! તમારે વૈરાગ્યને છેટો કરવો છે કે નિકટ ? બાલ્યકાળ રમવામાં ગયો, જુવાની ભોગમાં ગઈ, પણ હવે શું છે ? રમત અને ભોગમાં તો ક્ષીણ થઈ ગયા. બધો કસ ત્યાં જ ખર્ચવો ધાર્યો છે ?

પોતે ક્ષોભ પામવા છતાં તે ત્રણે રાજપુત્રોને નિર્વિકાર, સ્થિરાકાર અને મૌન રહેલા જોઈને સાચે જ કામના આવેશને આધીન થયેલી તે દેવીઓ બોલી કે :

"અરે, ઓ ધ્યાનમાં જડ જેવા થઈ ગયેલા વીરો, યત્નપૂર્વક અમારી સામે તો જુઓ ! દેવીઓ પણ આપને વશીભૂત થઈ ગઈ છે ! " આથી બીજી તમારા માટે કઈ સિદ્ધિ છે ? હવે વિદ્યાસિદ્ધિ માટે યત્ન શું કામ ? હવે આવા ક્લેશ કરવાથી સર્યું. વિદ્યાઓ દ્વારા તમે શું કરશો ? અમે દેવીઓ તમને સિદ્ધ થઈ છીએ. સિદ્ધ થયેલી એવી અમારી સાથે દેવો સમાન આપ, આપની સ્વેચ્છાએ ત્રણે જગતના રમણીય પ્રદેશોમાં રુચિ પ્રમાણે રમો !"

કામાસક્ત આત્માઓની કેવી ભયંકર દશા હોય ? એ ઉપસર્ગ કરવા આવેલી દેવીઓના કામજનક કથન ઉપરથી સમજી શકાય તેમ છે! મનુષ્યો સમક્ષ દેવયોનિમાં ઉત્પન્ન થયેલા આત્માઓ પણ કેવાં દીન વચનો ઉચ્ચારે છે ? ખરેખર, કામદેવની આધીનતા ઘણી જ ભયંકર નીવડે છે. દેવીઓ પોતાની સાથે ક્રીડા કરવાનું આમંત્રણ કરે છે. અને તે પણ ક્યાં સુધી? સામાની ઇચ્છા મુજબ ! પોતે ગુલામી સ્વીકારવાની કબૂલાત આપે છે ! 'આપની ઇચ્છા હોય તે સ્થાનમાં અને આપની રુચિ પ્રમાણે, પણ આપ અમારી સાથે ક્રીડા કરો !' આ ઓછી પરાધીનતા છે ? આત્માઓ જેટલી અર્થકામની ગુલામી ભોગવે છે, તેવું મોક્ષના ઇરાદાથી ધર્મ સેવામાં આત્મસમર્પણ કરી દે, તો કેવું સુંદર પરિણામ આવે ? પણ એ ઘણું જ દુષ્કર છે. આ સ્થળે આપણે એ જોવાનું કે દેવીઓના આટલા આગ્રહ છતાં નિશ્ચળ ધ્યેયવાળા તે ત્રણે વીરોએ પોતાની ઇંદ્રિયો ઉપર કાબૂ કેટલો કેળવ્યો હશે ? જોકે આ કાબૂ પ્રશંસાપાત્ર નથી, કારણકે તે સંસારની સાધના માટે છે ! સંસારસાધક અનુષ્ઠાનોની પ્રશંસા શી ? એ ત્રણે વીરો ચલાયમાન થયા નહિ, કારણકે એમનું ધ્યેય વિદ્યાની સાધનાનું હતું.

આ કારણે

*"सकाममिति जल्पन्त्योऽनल्पधैर्येषु तेषु ताः ।*
*विलक्षा जज्ञिरे यक्षा-स्तालिका नैकहस्तिका ॥१॥"*

'આ પ્રમાણે ઘણા ધૈર્યને ધરનારા તે ત્રણે રાજપુત્રો સમક્ષ કામનાપૂર્વક બોલતી તે યક્ષિણીઓ વિલખી થઈ ગઈ, કારણકે 'તાળી એક હાથે પડતી નથી.'

**અનાદૃત દેવનો કોપ**

તે પછી જંબૂદ્વીપપતિ 'અનાદૃત' નામના તે યક્ષે પોતે જાતે આવીને ત્રણે રાજપુત્રોને કહ્યું કે :

'ભોળા' એવા તમે આ કષ્ટચેષ્ટિત કેમ આરંભ્યું છે ? હું માનું છે કે કોઈપણ અપ્રામાણિક અને દુષ્ટાત્મા પાખંડીએ તમારું અકાળે મૃત્યુ

થઈ જાય, તે માટે તમને આ પાખંડ શીખવ્યું છે માટે હજુ પણ આ ધ્યાનના દુરાગ્રહને છોડીને ચાલ્યા જાઓ, અથવા કહો તો કૃપા કરવામાં તત્પર એવો હું પણ તમને વાંછિત, એટલે તમે ઇચ્છશો તે આપીશ.'

આ પ્રમાણે કહેવા છતાં પણ મૌન રહેલા તે ત્રણે રાજપુત્રોને કોપાયમાન થયેલા તે યક્ષે કહ્યું કે:

'મારા જેવા પ્રત્યક્ષ દેવને છોડીને તમે અન્યનું ધ્યાન કેમ કરો છો?'

આ પ્રમાણેની ભયંકર વાણીવાળા તે યક્ષે તેઓને ક્ષોભ કરાવવા માટે ભ્રૂકુટીની સંજ્ઞાથી પોતાના કિંકર વાનમંતરોને આજ્ઞા કરી. સ્વામીની આજ્ઞા પામવાથી 'કિલ-કિલ' શબ્દને કરતા અને અનેક રૂપોને ધારણ કરતા તે યક્ષના કિંકર વાણમંતરો પૈકીના કેટલાક પર્વતનાં શિખરોને ઉપાડીને તેઓની આગળ નાંખવા લાગ્યા, કેટલાક સર્પ થઈને ચંદનના વૃક્ષને વીંટાય, તેમ તેઓને વીંટાયા, કેટલાક સિંહ થઈને તેઓની સામે ભયંકર ફુત્કાર કરવા લાગ્યા અને કેટલાકો રીંછ, ભલ્લ, વ્હાર, વાઘ અને બિલાડાનાં રૂપને ધારણ કરીને તેઓને ભય પેદા કરવા લાગ્યા. આટલું કર્યું તોપણ તે રાજપુત્રો ક્ષોભ ન પામ્યા. આથી તે વાણમંતરોએ 'કૈકસી' માતાને, 'રત્નશ્રવા' પિતાને અને 'ચંદ્રણખા' બહેનને વિકુર્વીને તથા તેમને બાંધીને એકદમ તે ત્રણે રાજપુત્રોની સમક્ષ નાખ્યાં. માયામય તે રત્નશ્રવા, વિગેરે કે જેઓનાં નેત્રમાંથી આંસુઓ ખરી રહ્યાં છે, તેઓ કરુણ સ્વરે આ પ્રમાણે આક્રંદ કરવા લાગ્યા કે :

શિકારી વડે જેમ તિર્યંચો બાંધી હણાય, તેમ આ કોઈ નિર્દય અને નિર્લજ્જો દ્વારા તમારા જોતા છતાં અમે હણાઈ રહ્યા છીએ, માટે વત્સ દશકન્ધર ! તું ઊઠ, ઊઠ અને રક્ષણ કર ! અમારો એકાંત ભક્ત તું ઉપેક્ષા કેમ કરે છે ? તેં બાલ્યાવસ્થામાં પોતાની મેળે જે રીતે

મહાહારને કંઠમાં સ્થાપન કર્યો, તે તારું બાહુબળ અને તે તારો અહંકાર આજે ક્યાં ગયાં ? હે કુંભકર્ણ ! શું તું પણ અમારા વચનને નથી સાંભળતો, કે જેથી દીન મુખવાળા એવા અમને તું ઉદાસીનની માફક જોયા કરે છે ? હે બિભીષણ ! જે તું એક ક્ષણવાર પણ ભક્તિથી વિમુખ નથી થયો, તે તું હાલમાં દુર્દૈવે ફેરવી નાખ્યો હોય એમ કેમ જણાય છે ?' માતા-પિતા આદિનો આવો વિલાપ જોવા છતાં પણ તે ત્રણે રાજપુત્રો સમાધિથી ચલાયમાન ન થયા.



### ભયંકર કમનસીબી

માત્ર આ લોકમાં જ ઉપયોગમાં આવનારી દુન્યવી વિદ્યાઓ સાધવા માટે કઈ મક્કમતા છે, તે જુઓ. તમને પણ થોડોઘણો અનુભવ તો હશે. ઘણાંએ મા-બાપો, પોતાના દીકરાને કહે છે કે 'ભાઈ ! જરા બેસ તો ખરો !' ત્યારે પેલો કહે 'મારે કામ ઘણું છે, બેસવાનું હોય ?' ત્યાં ધૂનન થાય. જ્ઞાનીએ કહ્યું કે અનંતા ભવમાં આવાં ધૂનન કર્યાં, વર્તમાનમાં પણ થઈ રહ્યાં છે અને ભવિષ્યમાં પણ, આમને આમ ચાલે તો ઘણાંએ કરવા પડશે તમે ઘણાંને રોવરાવીને આવ્યા છો તમારી ખાતર અનંતા રોયાં છે એમનાં આંસુ જો ભેગાં કરો તો માય નહિં આવી રીતના દુન્યવી સ્વાર્થ માટે તો ધૂનન ઘણા કર્યાં. માટે જ્ઞાનીઓ કહે છે કે એકવાર અમારા કહેવાથી કર્મધૂનન માટે કરી જુઓ.

આટલું-આટલું કરવા છતાં પણ જ્યારે તે ત્રણે રાજકુમારો ચલાયમાન ન થયા, ત્યારે તે યક્ષ કિંકરોએ માતા, પિતા અને ભગિનીનાં મસ્તકોને તેમની આગળ છેદી નાંખ્યાં. પોતાની આગળ થઈ રહેલા આવા ભયંકર દુષ્કર્મને જોવા છતાં પણ, જાણે ન જોઈ શકતા હોય તેમ, ધ્યાનાધીન ચિત્તવાળા બનેલા તે ત્રણે રાજકુમારો સહેજ પણ ક્ષોભ ન પામ્યા.

ખરેખર, આવી મક્કમતાભરી સ્થિરતા અને ધીરતા જો મોક્ષની સાધના માટે આવી જાય તો, મોક્ષ સ્હેજ પણ દૂર રહે નહિ. વિચારો કે દુનિયાની સાધના માટે આટલા ત્યાગની જરૂર છે, તો મોક્ષની સાધના

માટે કેવો ત્યાગ જોઈશે ? મોક્ષની સાધના માટે કરવામાં આવતા ત્યાગ માટે આંખો મીંચીને બૂમો પાડનારાઓ, આ બનાવ ઉપર ખૂબ કાળજીપૂર્વક વિચારણા ચલાવે અને સત્યના જિજ્ઞાસુ બને, તો ઘણું ઘણું પામી શકે. શ્રી જૈનશાસનને પામ્યા છતાં જેઓ સત્ય નથી સમજી શકતા, અગર સત્યને સમજવાની દરકાર કર્યા વિના યથેચ્છપણે લખી-બોલી રહ્યા છે, તે ભયંકર કમનસીબીના જ ભોગ થયેલા છે. એમાં એક રતિભર શંકા નથી.



## સ્ફુરાયમાન સત્ત્વ અને વિદ્યાસિદ્ધિ

ભયંકર કર્મને જોવા છતાં પણ, જાણે જોયું જ ન હોય તે રીતે, તે રાજપુત્રોને સમાધિમાં અક્ષુબ્ધ રહેલાં જોઈને તે યક્ષકિંકર વાણમંતરોએ માયાથી રાવણના ભાઈઓનાં મસ્તકો રાવણની આગળ પાડ્યાં અને રાવણનું મસ્તક 'કુંભકર્ણ' અને 'બિભીષણ'ની આગળ પાડ્યું. આથી કોપના યોગે શ્રી 'કુંભકર્ણ' અને 'બિભીષણ' કંઈક ક્ષોભ પામ્યા. આ ક્ષુબ્ધતાનો હેતુ બતાવતાં કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા શ્રી ત્રિષષ્ટિ-શલાકાપુરુષ-ચરિત્રમાં લખે છે કે :

*"ગુરુભક્તિસ્તત્ર હેતુ-ર્ન પુનઃ સ્વલ્પસત્ત્વતા ।"*

"તે ક્ષુબ્ધતામાં હેતુ ગુરુભક્તિ છે, પણ સ્વલ્પસત્ત્વતા નથી."

વાત પણ ખરી છે કે આવા પરાક્રમી પુરુષો માટે સ્વલ્પ સત્ત્વતાની કલ્પના પણ ભયંકર છે. આવા પરાક્રમી પુરુષોની ક્ષુબ્ધતા માટે હેતુ કંઈ સામાન્ય ન જ હોય. આ રીતે 'શ્રી કુંભકર્ણ' અને 'શ્રી બિભીષણ' ક્ષોભ પામ્યા પણ પરમાર્થના જાણનાર અને તે અનર્થને નહિ ચિંતવનાર શ્રી રાવણ તો વિશિષ્ટ પ્રકારના ધ્યાનમાં નિષ્ઠ થઈને મેરુ પર્વતની માફક નિશ્ચળ થયા. આ નિશ્ચળતાના પ્રતાપે આકાશમાં દેવતાઓની 'સારું-સારું' આ પ્રમાણેની વાણી થઈ. અને તેથી ચકિત થયેલા યક્ષકિંકરો એકદમ નાસી ગયા.'

તે જ વખતે 'અમે તને વશવર્તિની છીએ.' આ પ્રમાણે ઉચ્ચ સ્વરે બોલતી અને આકાશને પ્રકાશિત કરતી, એક હજારે વિદ્યાઓ રાવણની પાસે આવી. 'પ્રજ્ઞપ્તિ, રોહિણી, ગૌરી, ગાંધારી, નભ:સંચારિણી, કામદાયિની, કામગામિની, અણિમા, લઘિમા, અક્ષોભયા, મન:સ્તંભનકારિણી, સુવિધાના, તપોરૂપા, દહની, વિપુલોદરી, શુભપ્રદા, રજોરૂપા, દિનરાત્રિવિધાયિની, વજ્રોદરી, સમાકૃષ્ટિ, અદર્શની, અજરામરા, અનલસ્તંભની, તોયસ્તંભની, ગિરિદારણી, અવલોકિની, વન્હિ, ઘોરા, ધીરા, ભુજંગિની, વારિણી, ભુવના, અવંધ્યા, દારુણી, મદનાશિની, ભાસ્કરી, રૂપસંપન્ના, રોશની, વિજ્યા, જ્યા, વર્ધની, મોચની, વારાહી, કુટિલાકૃતિ, ચિત્તોદભવકરી, શાંતિ, કૌબેરી, વશકારિણી, યોગેશ્વરી, બલોત્સાહદા, ચંડા, ભીતિ, પ્રઘર્ષિણી, દુર્નિવારા, જગત્કંપકારિણી અને ભાનુમાલિની' ઇત્યાદિ મહાવિદ્યાઓ પૂર્વના પુણ્યકર્મથી મહાન આત્મા રાવણને થોડા જ દિવસોમાં સિદ્ધ થઈ ગઈ કુંભકર્ણને 'સંવૃદ્ધિ' જૃંભણી, સર્વાહારિણી, વ્યોમગામિની અને ઇંદ્રાણી' આ પાંચ વિદ્યાઓ સિદ્ધ થઈ અને 'બિભીષણ' ને 'સિદ્ધાર્થા', શત્રુદમની, નિર્વ્યાઘાતા અને ખગામિની' આ ચાર વિદ્યાઓ સિદ્ધ થઈ.

આ રીતે શ્રી રાવણ હવે વિદ્યાસિદ્ધ બન્યા. આ વિદ્યાની સાધના દુશ્મનોના સંહારના ઈરાદાથી કરવામાં આવી છે, એટલે એની સાધના માટે કરવામાં આવેલું ધ્યાન, તે કંઈ સંસાર-નાશક ધ્યાન નથી. આજ ધ્યાન જો મુક્તિના ઈરાદે થાય, તો તે સંસારનાશક ગણાય. તમારું ધ્યાન પણ ક્યાં કમ છે ? વેપાર વખતે તમારું કેવું ધ્યાન હોય છે ? મોટર વિગેરેના ઘોંઘાટમાંય તમે કેવા સ્થિર રહી શકો છો ? એવા ઘોઘાટમાંયે કાપડિયો ગજનું સવાગજ કાપે નહિ અને પૈસા લીધા વિના માલ આપે નહિ. શ્રી રાવણનું પણ તે ધ્યાન મુક્તિ માટે નહોતું, એટલું જ નહિ પણ સંસારની સાધના માટે હતું. સંસારની સાધના માટે આજ પણ કોણ

તકલીફ નથી વેઠતું ? કોણ તિરસ્કાર નથી સહન કરતું ? બોલવા જોગ ન હોય તેના પગમાં પણ કોણ નથી પડતું ? કહેતી પણ છે કે ગરજે ગધેડાને બાપ કહે છે. વ્યવહારમાં બધી કાર્યવાહી સીધી અને અહીં બધું પોલું ! કારણ એ જ કે વસ્તુ પ્રત્યેના સદ્ભાવની ખામી છે. વ્યવહારના એ ગુણો અહીં કેળવો, તો સહેલાઈથી તારક વસ્તુની પ્રાપ્તિ થાય.



### ક્ષમા : મોટાઓની મહાનતા છે

શ્રી રાવણને પોતાની ધીરતાના યોગે અને સામર્થ્યના પ્રતાપે વિદ્યાસિદ્ધ થયેલ જોઈને, તે જંબૂદ્વીપપતિ 'અનાદૃતે' પણ શ્રી રાવણની પાસે ક્ષમા માગી. આ પ્રસંગે કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે

*"મહતામપરાદ્ધે હિ, પ્રણિપાતઃ પ્રતિક્રિયા ।।"*

'મોટાઓના અપરાધની પ્રતિક્રિયા, ખરેખર પ્રણિપાત-નમસ્કાર છે.'

નમસ્કારની સાથે જ મહાપુરુષો પોતાના પ્રત્યેના અપરાધને ભૂલી જાય છે, પણ પ્રણિપાત હૃદયનો હોવો જોઈએ, નહિ કે દંભથી ભરેલો. જો સાચા નમસ્કારથી પણ ગુસ્સો ન જ શમે, તો મોટાપણામાં ખામી આવે છે. ક્ષત્રિયો ગમે તેવા દુશ્મનને પણ, જો તે તણખલું મુખમાં ઘાલી સામે આવે, તો તેને પકડે નહિ, ભલે એ ગમે તેવો અપરાધી હોય. પૃથુરાજ ચૌહાણે, સાત-સાત વાર મુસલમાન સેનાપતિને પકડ્યા હતા, પણ સામાએ નમવાથી મૂકી દીધા હતા. ક્ષત્રિયવટને નહિ જાણનારાઓ કહેતા કે "આ તો નાદાન લોક છે" તોયે પૃથુરાજ કહેતો કે "નમે તેને ન મરાય." ક્ષત્રિય જાતિની એ નીતિ છે કે પડેલા પર પાટું ન મારે. દુર્યોધન અને ભીમ વચ્ચેના યુદ્ધ પ્રસંગે કૃષ્ણજી પણ ત્યાં હતા. ક્યાં પ્રહાર કરવાથી દુર્યોધન મરાશે, એ કૃષ્ણજીએ ભીમને બતાવ્યું. ભીમે ઢીંચણ પર બરાબર પ્રહાર કરવાથી દુર્યોધન પડ્યા. કોપના આવેશમાં ભીમે દુર્યોધનને તે વખતે એક લાત મારી. એ જોઈને બલભદ્રજીને ઘણો ગુસ્સો આવ્યો. પડતા પર પાટું ? ક્ષત્રિયધર્મનું ખંડન કરનારને જીવતા

ન મૂકું. આખરે કૃષ્ણજીએ સમજાવ્યા કે "ભાઈ ! ભૂલ્યા, હવે નહિ કરે." આ રીતે સાચા ક્ષત્રિયો સ્વપક્ષમાં પણ અનીતિ સહન ન કરતા. ક્ષત્રિયો તો પડે એને ઊભો કરે, ઢંઢોળે, જાગૃત કરે, પછી હથિયાર આપે, ખબરદાર કહી સાવધ કરે, પછી ફેર  જરૂર હોય તો લડે, પણ પડતા પર પાટું તો ન જ મારે. આજે તો સુતાનાં ગળાં કપાય છે. એ તો નીચતા છે પરાક્રમ નથી. મોટા પુરુષોને દુશ્મન સાચા હૃદયથી નમે કે તરત એમનામાં શલ્ય રહે નહિ. જો રહે તો તેટલી મોટાપણામાં ખામી. અહીં અનાદૃત દેવે ક્ષમા માંગી અને શ્રી રાવણે આપી.

### 'ચંદ્રહાસ' ખડ્ગની સાધના

હવે શ્રી રાવણનું ભોગજીવન ચાલે છે. શ્રી રામચંદ્રજીનું પણ શરૂઆતમાં એ જ જીવન ચાલશે. એમનાં ધાર્મિક જીવન જણાવવાનો પ્રસંગ લાવવા, આ વસ્તુ જણાવવી જોઈએ. આ સાંસારિક જીવન છે. આમના જીવનમાંથી પણ હેય, જ્ઞેય અને ઉપાદેયનો વિવેક હોવો જોઈએ એ મુદ્દો છે. પૂર્વ પુણ્યયોગે, નિયાણાના યોગે, શ્રી રાવણને ભોગો તો દોડી-દોડીને આવી મળવાના છે પણ એ ભોગોને કાંઈ શાસ્ત્રકારો, વખાણતા નથી. 'અનાદૃત' નામનો જંબૂદ્વીપપતિ દેવ, કે જેણે ઉપસર્ગો કર્યા હતા, તેણે શ્રી રાવણની ધીરતા જોઈ, વિદ્યા સિદ્ધ થઈ એ જોઈ, કે તરત ક્ષમા માગી. રાવણે પણ માફી આપી. નમી પડ્યા પછી મોટા પુરુષોને કલેશ, આગ્રહ કે કષાયની ભાવના રહેતી નથી. ક્ષમાપન કર્યા પછી જાણે કરેલ વિઘ્નનું પ્રાયશ્ચિત્ત કરવાને ઇચ્છતો હોય, તેમ તે ચતુર યક્ષે તે જ સ્થાને શ્રી રાવણને માટે 'સ્વયંપ્રભ' નામનું નગર કર્યું. દેવતાઓની શક્તિ અચિંત્ય હોય છે. તેઓ ધાર્યું કામ ઇચ્છાની સાથે નિપજાવી શકે છે. જો કે આથી જરા પણ મુંઝાવાનું નથી. આવી અચિંત્ય શક્તિને ધરાવનારા દેવો પણ વસ્તુતઃ સુખી નથી તેમના શિર ઉપર પણ મરણ તો ઊભું જ હોય છે **મોક્ષના અર્થી આત્માઓએ આવી અચિંત્ય શક્તિઓથી જરાપણ લેવાઈ જવું જોઈએ નહિ.**

શ્રી રાવણ આદિને થયેલી તે વિદ્યાસિદ્ધિને સાંભળીને તેઓનાં માતા-પિતા, ભગિની અને બંધુઓ ત્યાં આવ્યાં અને રાવણ આદિએ તેઓનો સત્કાર માતા-પિતાની દૃષ્ટિમાં અમૃતની વૃષ્ટિને અને બંધુઓમાં ઉત્સવને ઉત્પન્ન કરતા તે ત્રણે ભાઈઓ પણ સુખપૂર્વક ત્યાં રહેવા લાગ્યા. ત્યાર પછી શ્રી રાવણે દિશાઓને સાધવામાં ઉપયોગી 'ચંદ્રહાસ' નામના શ્રેષ્ઠ ખડ્ગની છ ઉપવાસ કરીને સાધના કરી.

જોયું કે ? આ ખડ્ગની સાધના પણ દિશાઓને સાધવા માટે કરી છે, નહિ કે-ધર્મની સાધના માટે ! આ તપને તપ કહેવાય કે નહિ ?

**જ્ઞાનીએ જે દૃષ્ટિએ તપનું વિધાન કર્યું છે, તે દૃષ્ટિએ આ તપ-તે તપની કોટિમાં ન જઆવે. એ સહેજે સમજીશકાય તેમ છે. શ્રી જિનેશ્વરદેવે કહેલ અહિંસા, સંયમ અને તપ એ મુક્તિની સાધના માટે છે એ જો સંસારના પદાર્થની સાધના માટે થાય, તો એ અહિંસાનું પરિણામ ઘોર હિંસા, સંયમનું પરિણામ ઘોર અસંયમ અને તપનું પરિણામ ઘોર આડંબર-લોકપૂજા થાય. આ શબ્દો જે ઈરાદે કહું છું તે ઈરાદો બરાબર સમજો, તો તમને નક્કી થશે કે શ્રી જિનેશ્વરદેવોએ કહેલ અહિંસા, સંયમ અને તપ એ મુક્તિ માટે છે, પણ દુનિયાની સાધના માટે નથી. તપસ્વીને લોક ભલે પૂજે, પણ લોક પૂજે એથી તપસ્વી તો એમ માને કે જે તપને જગત પૂજે છે, તે તપને મારે તો અધિક રીતે પૂજવો જોઈએ, પૂજા માટે તપ થાય, એમ ન બનવું જોઈએ.**

### પુણ્યાનુબંધી પુણ્યનો પ્રભાવ

પૂર્વના પુણ્યયોગે દુનિયાની સાહાબી તો મળ્યા વિના રહેનારી નથી, પણ પુણ્યાનુબંધી પુણ્યથી મળેલી સામગ્રી આત્માને બેહોશ નથી કરતી. પાપાનુબંધી પુણ્યથી મળેલી સામગ્રી આત્માને બેહોશ કરે છે. એટલા જ માટે પુણ્ય-પુણ્યમાં રહેલ અંતર સમજવું જરૂરી છે. આત્મા પુણ્યના પણ વિપાકને આધીન થાય, તો માર્યો જાય. શ્રી તીર્થંકર-

નામકર્મનો વિપાકોદય કેવળજ્ઞાન બાદ થાય છે. કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજ, શ્રી વીતરાગ સ્તોત્રમાં સ્તુતિ કરતા કહે છે કે :

*"द्वयं विरुद्धं भगवन्, तव नान्यस्य कस्यचित् ।*
*निर्ग्रन्थता परा या च, या चोच्चैश्चक्रवर्तिता ॥१॥"*

"હે ભગવન્ ! બેય વિરુદ્ધ વસ્તુ એક આપને જ છે, અન્ય કોઈને નથી કારણકે આપની નિર્ગ્રન્થતા પણ ઉત્કૃષ્ટ અને ચક્રવર્તિતા પણ ઉત્કૃષ્ટ.'

દુનિયામાં એક પણ એવો ચક્રવર્તી નથી, કે જે આવી સાહેબી ભોગવે. ચાલતાં જમીન પર પગ પણ ન મૂકે, દેવતાઓ સુવર્ણકમળ ગોઠવે. સંખ્યાબંધ ઈંદ્રો અને અસંખ્યાત દેવો આવી આવીને નમે, સેવે કેવો પુણ્યોદય ? પણ પોતે તો વીતરાગ જ. અન્ય પુણ્યશાળી આત્માઓ પણ પુણ્યાનુબંધી પુણ્યથી મળેલા ભોગને હેય માનીને ભોગવે. પુણ્યાનુબંધી પુણ્યવાળાને આસક્તિ જ ઓછી, ખસતાં વાર ન લાગે, નહિ તો શ્રી શાલિભદ્રજી જેવાને માત્ર 'સ્વામી' શબ્દથી વૈરાગ્ય શી રીતે થાય ? આજે તો લાતો મારે તોય નીકળતા નથી. થાકીને ઘેર આવ્યા હોય, અપમાન થાય, છતાંય નીકળવાની ભાવના જાગતી નથી ! શ્રી શાલિભદ્રજીને બત્રીસ સ્ત્રીઓ કેવી હતી ? આજ્ઞાધીન. એક પણ તેમના હૃદયથી પ્રતિકૂળ નહિ વર્તનારી. સાહાબી કેવી ? પિતા જે દેવ થયા છે તે રોજ નવ્વાણું પેટીઓ મોકલે. અલંકાર નવા, વસ્ત્રો નવા, ભોજન દેવતાઈ, કંઈ કમીના હતી ? સાતમી ભૂમિકાથી નીચે પણ ઊતરતા નહિ. માતા પણ કેવી કે પુત્રના સુખને જોઈ ખુશ થાય ! એમ નહિ કે એ આનંદ ભોગવે ને મારે શી પંચાત ? વહીવટ બધો માતા કરે અને ભાઈ સાતમી ભૂમિકાએ લહેર કરે. આવાને 'સ્વામી' શબ્દે વૈરાગ્ય કરાવ્યો, તેનું કારણ? એક જ કે આસક્તિ ઓછી.

શ્રી ધનાજીની વાત લો. જ્યાં જતા ત્યાં ધન તૈયાર. કમાતા ધનાજી અને ભાઈઓ ભાગ માંગતા પિતા કહેતા કે શેખાઈ શાની કરો છો ?

ભાગ્યશાળી એ કમાય છે અને તમે શાના ભાગ માગો છો? ભાઈઓ જ્યારે ઈર્ષ્યા કરતા ત્યારે ધનાજી વિચારતા કે 'મારા નિમિત્તે ધમાધમ કરે છે.' એટલે તરત પહેરેલ કપડે નીકળી જતા. તમે નીકળો? જ્યાં જાય ત્યાં ધન તૈયાર, એ નીકળ્યા કે ઘર ખાલી. ભાઈઓ તથા મા-બાપ પાછા ભિખારી બન્યાં. પોતે જ્યાં ગયા ત્યાં સારી સ્થિતિ પામ્યા છે. ત્યાં પોતાના કુટુંબને આ દશામાં જોઈને માતા-પિતાદિના પગમાં પડે છે અને ફરી બધાને સાથે રાખે છે. ત્યાં પણ ભાઈઓ ભાગ માગે છે. ધનાજી ત્યાંથી પણ ભાગી જાય છે. જ્યાં જાય ત્યાં ધન તૈયાર. પુણ્યાનુબંધી પુણ્યના એ માલિક છે. ચિંતામણી મળ્યું છે. પણ તે છેડે બાંધેલ છે કદી છોડ્યું નથી. તમને મળે તો શું કરો ? ન કહેવું સારુ. કહું તો સહન નહિ થાય. આટલામાં તો આંખો ઊંચી થાય છે અને છાતી વેંત વેંત કૂદે છે, તો અધિક મળે તો શું થાય ? ચિંતામણિની તો વાત જ શી ? પુણ્યાનુબંધી પુણ્યવાળા એ આત્માઓ જે ભોગાદિકને સેવતા, તે પણ હેય માનીને ! પાપને પાપ માનતા, માટે તો ભોગ સેવતાં છતાં પણ તેટલા બંધાતા નહોતા.

શ્રી જંબૂકુમાર કેટલા પુણ્યશાળી ? આઠ કન્યાઓ સાથે વિવાહ થઈ ગયો છે. ભગવાન શ્રી સુધર્માસ્વામી મળ્યા, પહેલી જ દેશનામાં ભાવના ફરી, આવું છું, કહીને ઘર તરફ ચાલ્યા, પણ દરવાજા સુધી આવ્યા ત્યાં પરચક્રના ભયની વાત સાંભળી એમને થયું કે વખતે ફસાઉં અને પ્રાણનાશ થાય તો આધાર શો ? પાછા આવીને ભગવાન શ્રી સુધર્માસ્વામીજીને કહ્યું કે 'ચોથું વ્રત આપો.' ચોથું વ્રત લેઈ ઘેર આવ્યા. માતા-પિતાને કહ્યું કે

**'મને આજ્ઞા આપો મારે દીક્ષા લેવી છે.'**

મા-બાપને એકનો એક દીકરો છે. નવ્વાણું ક્રોડ સોનૈયાના માલિકના છોકરાએ આ કહ્યું, એટલે મા-બાપને લાગે તો ખરું ! પણ એ ભગવાન શ્રી મહાવીરદેવના ભક્ત હતા. એમણે જંબૂકુમારને કહ્યું

'વત્સ ! તારી ભાવના ઊંચી છે. આ વયમાં તને એ ભાવના થઈ, માટે તારો આત્મા પુણ્યવાન્ પણ અમારો મોહ છૂટતો નથી, માટે હાલ નહિ બને.' જંબૂકુમારે કહ્યું પિતાજી ! મારે જરૂર જવું છે, હું રહેવા ઈચ્છતો નથી. પ્રથમ મા-બાપે ખાનગીમાં વિચાર કર્યો કે આ જંબૂ હવે રહે એમ લાગતું નથી. એને વૈરાગ્ય થયો છે એમાં શંકા નથી એક રસ્તો છે રહે તો ઠીક, નહિ તો પછી રોકવો નહિ આ નિર્ણયથી ફરવાનું નહિ. મા-બાપે કહ્યું કે 'વત્સ! જેની સાથે તારા વિવાહ થયા છે, તે આઠે કન્યાને તું પરણ, એક રાત ભેગો રહે પછી ખુશીથી તારે જવું હોય તો અમારી રજા છે અને તારી સાથે અમે પણ આવીશું.' શ્રી જંબૂકુમારે માન્યું કે 'આઠ તો શું, આઠસૌ હોય તોય શો વાંધો છે ?' એમને પોતાના બળની ખાત્રી હતી. વૈરાગ્ય બળવત્તર હતો. માટે આટલું કબૂલ્યું, નહિ તો કબૂલવાનો કંઈ કાયદો નથી. જંબૂકુમારે તો વિચાર્યું કે 'સવારે માતા-પિતા પણ તૈયાર છે, તે પણ ઉપકારી છે અને વળી પેલી આઠ તૈયાર થાય તો વધુ સારું. કબૂલ કર્યું. મોટો વરઘોડો ચઢ્યો. નવ્વાણું ક્રોડ સોનૈયાનો સ્વામી પરણવા જાય, એના વરઘોડામાં કમીના હોય? ત્યાં જંબૂકુમાર વિચારે છે કે 'આ વરઘોડો તો વિષય-કષાયનો છે, એનાથી તો લોકો કર્મ બાંધે, સવારે વૈરાગ્યનો આથી જબરો વરઘોડો કાઢીને પુણ્યનો ભાગી બનું આ બધી પુણ્યાનુબંધી પુણ્યની સ્થિતિ જોતા આવો. મા-બાપે વિચાર કર્યો કે 'અત્યારે તો દીક્ષામાં રોકનાર આપણે બે હતાં, પણ પછી તો આઠે કન્યાઓનાં મા-બાપ ! સોળ બીજા રોકવા આવશે, માટે પહેલા ખબર આપો.' એ આઠેય કન્યાઓનાં મા-બાપને બોલાવી કહ્યું કે 'જુઓ ! અમારો જંબૂ દીક્ષાની ભાવનાવાળો છે. અમારે વાતચિત થઈ ગઈ છે. રહી જાય તો વાત જુદી છે, નહિ તો રોકાશે નહિ. કાલે સવારે દીક્ષા લેશે, માટે મરજી હોય તો પરણાવજો.' મા-બાપ કહે 'ઊભા રહો ! કન્યાઓને પૂછીએ.' પૂછતાં આઠે કન્યાઓએ કહ્યું કે 'એ કરે તે મુજબ અમારે કરવાનું.' આર્ય રમણીનો એ રીવાજ, એ પરણ્યા. એમના

લગ્નમહોત્સવમાં ખામી હોય? પ્રભવ ચોર કે જે પાંચસો ચોરોનો માલિક હતો. ક્ષત્રિય બચ્ચો હતો. એને એમ થયું કે આજે ચોરી કરવાની મજા આવશે. એ લાગ જોઈ જંબૂકુમારના દીવાનખાનામાં પેઠો. જંબૂકુમાર આઠની સાથે વાર્તાવિનોદ કરે છે. પ્રભવ પાંચસોને લઈને પેઠો. એની પાસે બે વિદ્યા હતી તાળાં ઉઘાડવાની અને માણસોને ઉંઘાડવાની. જંબૂકુમાર પર એ વિદ્યાની અસર ન થઈ. એમણે પ્રભવને કહ્યું કે 'જો ! હું હજી જાગું છું. જોકે મારે કશું જોઈતું નથી, સવારે તજીને નીકળનાર છું, પણ અત્યારે તો બેઠો છું માટે ચેતાવું છું કે જાગતો છું.' પ્રભવ ચોર સ્તબ્ધ થાય છે. પ્રભવ વિચારે છે કે 'આ પોતાની માલિકીની બધી સાહ્યબીને મૂકે છે અને હું વગર માલિકીની ચીજ લેવા આવ્યો છું. ક્ષત્રિય હું કે આ ? એ વાણીઓ અને હું ક્ષત્રિય !' પ્રભવ પૂછે છે 'પણ પેલી દેવાંગના જેવી આઠ સ્ત્રીને મૂકાય ?' જંબૂકુમાર કહે છે કે 'હા, મુકાય.' પ્રભવ ઊભો રહે છે. પેલી આઠે સ્ત્રીઓયે ઘણો વાદ કર્યો. છેવટે કહ્યું કે 'તમને પ્રેમ નહોતો, ત્યારે પરણ્યા શું કામ?' જંબૂકુમારે કહ્યું 'મને તો પ્રેમ નથી, પણ તમને પ્રેમ હોય તો હું કરું તેમ કરો !' પેલી આઠે કહે 'તૈયાર છીએ.' પ્રભવ કહે 'હું પણ તૈયાર છું.' પેલા પાંચસો કહે 'અમે પણ તૈયાર છીએ' વહેલી સવારે મા-બાપે પૂછ્યું 'કેમ ? જંબૂકુમાર કહે 'તૈયાર છું.' મા-બાપ કહે 'એમ! તો અમે પણ તૈયાર.' આઠ સ્ત્રીઓના મા-બાપ પણ તૈયાર ! પુણ્યાનુબંધી પુણ્યનો યોગ આવો હોય. શ્રી જંબૂકુમારે આ રીતે પાંચસો સત્તાવીસની સાથે દીક્ષા લીધી.

પૂર્વે બાંધેલા પુણ્યયોગે બધી ભોગસામગ્રી એકત્રિત થતી જાય છે. એ સમજાઈ ગયું કે પુણ્યાનુબંધી પુણ્યને પણ જરૂરી માનનારો આત્મા, એ પુણ્યથી મળેલા ભોગને તો હેય જ માને. પુણ્યાનુબંધી પુણ્યની જરૂર શા માટે ? એ જ માટે કે એ વળાવું છે. સંસાર અટવીને લંઘવા પુણ્યાનુબંધી પુણ્ય, એ વળાવાનું કામ કરે છે. યોગ્ય માર્ગ સુધી પહોંચાડે. આપણે સ્થાને પહોંચવાની તૈયારી થાય, એટલે એના યોગે

મળેલી સામગ્રી ખસી જાય. વળાવાથી સાવધ રહેવાનું. વળાવાને ખાવાનું દેવાય, પીવાનું દેવાય, રાજી પણ રખાય, પણ અસલ માલ બતાવાય નહિ. એની જાત કઈ? જેમાં ચોર પાકે છે એ.

વાઘને પાળનારો વાઘને રમાડે, પણ પોતાની ચામડી ન ચાટવા દે. કેમકે વાઘમાં એ ગુણ છે કે ચાટતાં-ચાટતાં મીઠાશ લાગી કે દાંત બેસાડતાં વાર ન કરે. તેમ જડ તે જડ જ પુદ્ગલ તે પુદ્ગલ જ ! આથી જ પાપને લોખંડની બેડી કહેવાય છે, ત્યારે પુણ્યને સુવર્ણની બેડી કહેવાય છે, માટે તેનાથી કામ લેવાય તેટલું લેવું. ધર્મ સાધવા માટે શરીરની રક્ષા કરવી એ ઠીક છે, પણ જ્યારે ખબર પડે કે હવે આ શરીર ધર્મથી વિરુદ્ધ જવાની તૈયારીમાં છે, ત્યારે તે મૂકી દેવું એ જ યોગ્ય છે. એથી જ શાસ્ત્રોમાં કહેવાયું છે કે અગ્નિમાં પ્રવેશ કરીને મરવું સારું, પણ શીલહીન થઈને જીવવું એ સારું નથી. શરીરને સાચવવાના નામે ધર્મહીનતા ન આવી જાય, એની પૂરતી કાળજી રાખવાની છે. ધર્મસાધનાના નામે શરીરના સેવક બની બેઠા, તો પરિણામ ઘણું જ ભયંકર આવશે કારણકે શરીરનો મોહ અનેક અનર્થોનું મૂળ છે. પ્રથમ સંહનનના સ્વામી શ્રી તીર્થંકરદેવોએ તે દ્વારા શું સાધ્યું ? મુક્તિ જ. પણ તે શરીર દ્વારા તે પુણ્ય પુરુષો મુક્તિ ક્યારે સાધી શક્યા ? સેવક બન્યા ત્યારે કે માલિક બન્યા ત્યારે ? એ ખાસ વિચારજો!

**"જ્ઞાની શ્વાસોશ્વાસમાં, કર્મ ખપાવે જેહ,**
**પૂર્વકોટિ વરસો લગે, અજ્ઞાની કરે તેહ."**

પૂજામાં આવતા આવા કથનને વળગી, આજે ઘણાઓ કેવળ શુષ્ક જ્ઞાન દ્વારા મન, વચન અને કાયા ઉપર અંકુશ મૂક્યા વિના, મુક્તિને સાધવાની વાતો કરે છે કારણકે તેઓને તો આગમના કથનની પરવા કર્યા વિના, પોતાને મનફાવતું અંગીકાર કરવું છે. એટલે કયો

જ્ઞાની શ્વાસોચ્છ્‌વાસમાં તેટલાં કર્મ ખપાવે, એ વિચારવાની દરકાર તેઓ શું કામ કરે ? કારણકે તેમ કરવાથી, સ્વચ્છંદ વર્તન ઉપર મોટો અંકુશ મૂકાય છે. શાસ્ત્રકાર મહર્ષિઓ ફરમાવે છે કે તે જ્ઞાની શ્વાસોચ્છ્‌વાસમાં તેટલાં કર્મ ખપાવે છે કે જે જ્ઞાની

**'तिहिं गुत्तो'**

મન, વચન અને કાયાથી ગુપ્ત હોય.

પણ નહિ કેમન, વચન અને કાયાને યથેચ્છ રીતે પ્રવર્તાવનારો હોય. આ બધું બરાબર વિચારવું જ જોઈએ અને વિચારાય તો જ સાચું તત્ત્વ હસ્તગત થઈ શકે.



## ત્યાગ જીવનની પીઠિકા

વળી, 'સંયમ અંગીકાર કર્યા પછી અનુમતિ લઈને પ્રભુએ વિહાર કર્યો' આવી વાત સાંભળી અનુમતિની યદ્વા-તદ્વા વાતો કરનારાઓએ પણ બહુ જ વિચારવા જેવું છે. એ પ્રસંગની વાતથી જો કોઈ આજ્ઞા સાબિત કરવા માગતું હોય, તો તે કોરી અજ્ઞાનતા સિવાય બીજું કશું જ નથી. વસતીના માલિકને પૂછીને મુનિવરો વિહાર કરે, એનો અર્થ એ નથી કે વસતીના માલિકની આજ્ઞા સિવાય મુનિવરોથી વિહાર ન જ થઈ શકે ! તેમ 'ભગવાને અનુમતિ લઈને વિહાર કર્યો એનો અર્થ પણ એ નથી જ કે 'કુટુંબીઓ 'હા' પાડે તો જ ભગવાન વિહાર કરી શકે, નહિ તો ન જ કરી શકે.' ભગવાન શ્રી મહાવીરે વિહાર કર્યા પછી શ્રી નંદીવર્ધને શું કર્યું છે, એ તો સહુને ખબર જ છે ને ? ભગવાનને વિહાર કરતા જોઈ, શ્રી નંદીવર્ધન, કે જે ભગવાન, શ્રી મહાવીરદેવના મોટાભાઈ થાય છે, તેઓ અશ્રુભરી આંખે કરુણ સ્વરે શું બોલ્યા, એ જાણો છો ને ? જતા ભગવાનને ઉદ્દેશીને નરપતિ શ્રી નંદીવર્ધન કહે છે કે

*'त्वया विना वीर ! कथं व्रजामो, गृहेऽधुना शुन्यवनोपमाने ।*
*गोष्ठिसुखं केन सहाचरामो, ओक्ष्यामहे केन सहाथ बन्धो ! ॥१॥*

'હે વીર ! તમારા વિના અમે શૂન્ય વનની ઉપમાવાળા ઘરમાં હવે કેમ કરીને જઈએ. અને હે બન્ધો ! હવે અમે ગોષ્ઠિસુખને કોની સાથે આચરીએ અને ભોજન પણ કોની સાથે કરીશું ?

આ રીતનો વડીલબંધુનો વિલાપ ચાલુ છતાં ચાર જ્ઞાનના ધણી ભગવાન ચાલ્યા જાય છે પાછું પણ જોતા નથી. સાક્ષાત્ તીર્થંકરદેવ છે હો! નિર્દયતાનો આરોપ મૂકવાની મૂર્ખતા ન કરતા. ખુદ તીર્થંકર દેવના દીક્ષા પ્રસંગે પણ રોનારા હોય છે. આ વખતે રોતા શ્રી નંદીવર્ધનને શાંત કરવા માટે ભગવાને પાછું ફરીને જોયું હોત તો શું થાત ? એ જ કે મોહ વૃદ્ધિ પામત. મોહમાં મોહસામગ્રી મળે તો મોહ અધિક થાય, એમાં આશ્ચર્ય શું છે ? પણ ભગવાન તેમ કરે જ શાના ?



જ્યાં ભોગજીવન ચાલે, ત્યાં ત્યાગજીવનની પીઠિકા બાંધવી જોઈએ ને ? ભોગજીવન ચાલે, ત્યાંએ ત્યાગના છાંટા તો છાંટવા જ જોઈએ અને ઉપસંહાર તો ત્યાગમાં જ લાવવો જોઈએ. ધર્મકથા કરનાર ધર્મગુરુ પર તો એ જોખમદારી છે. એ તાકાત હોય તો જ ઉપદેશ દેવો, નહિ તો ધર્મકથાના ઉપદેશનો ઢોંગ કરવો જોઈએ નહિ. દુનિયા તો પોતાને ઈચ્છતું લેવા આવે છે, માટે ઉપદેશકે પૂરતી કાળજી રાખવી. પછી સામાનું જેવું ભાગ્ય !

જ્યારે શ્રી શાલિભદ્રે માતા પાસે સંયમની આજ્ઞા માંગી, ત્યારે માતાને એવી મૂર્છા આવી કે અંગોપાંગનાં આભૂષણો પણ તૂટી ગયાં. જોરથી અવાજ થયો. આ બધું શ્રી શાલિભદ્ર જુએ છે. દાસી આવીને માતાને છંટકાવ વિગેરે કરે છે, પણ શ્રી શાલિભદ્ર તો ઊભા ઊભા જોયા જ કરે છે ખસતાયે નથી. જે શ્રી શાલિભદ્ર માતાને જોતાં જ ઊભાં થતાં, હાથ જોડતા, પગે પડતા, વિનય કરતા, તે આજે પડેલી માતાને પવન પણ નાખતા નથી. પણ તેથી ભક્તિ ચાલી ગઈ એમ નહિ ! તે

પુણ્યપુરુષે પણ વિચાર્યું કે 'આ મૂર્છા શાની છે ? મોહની ! હું જો જાઉં, માતાનું મસ્તક ખોળામાં લઈને બેસું, તો માતા જાગે, મને જુએ કે તરત માતાનો મોહ વૃદ્ધિ પામે શાલિભદ્ર બેઠો છે, એમ જુએ એટલે માતાને એમ થાય 'આ મને નહિ તજે.' માતાને જ્યારે મૂર્છા ઊતરી, ત્યારે શાલિભદ્રને ત્યાં જ ઊભેલો જોઈ એમ થયું કે 'દૂર ઊભો છે ! ખરેખર, શાલિભદ્ર બદલાઈ ગયો.' શ્રી શાલિભદ્રની ભાવના ફળી.

હવે પાછા ભગવાન શ્રી મહાવીરદેવ અને નંદીવર્ધનની વાત કરીએ. ઉપર પ્રમાણે કહેવા છતાં પણ ભગવાને પાછું ન જોયું. એટલે નંદીવર્ધને કહ્યું કે 'હે ભાઈ ! દરેક કામમાં અમે વીર ! વીર ! કહી બોલાવતા હતા, હવે વીર ! વીર ! કહી કોને બોલાવશું ?' ભાવના ફરી. ભગવાન તો ચાલ્યા જ જાય છે, એટલે દેખાયા ત્યાં સુધીમાં છેવટે નંદીવર્ધને કહ્યું કે 'ભાઈ ! આપ તો વીતરાગ છો, પણ અમારી વિનંતી છે કે કોક દહાડો સંભારજો.' વ્યવહારમાં પણ છોકરો પરદેશ જાય, ત્યારે મા-બાપ ગાડીએ મૂકવા આવે, પહેલાં આંસુ પાડે, બધું કરે, પણ પછી ગાડી ઊપડે એટલે આવજે કહી દે અને જરા છેટે જાય એટલે હાથ ઊંચા કરી આવજે કહી દે. સંસારના મોહની એ ગતિ છે. જેનો એકનો એક પાલક દીકરો મરી જાય, તેનો પણ આઘાત જે મરતી વખતે થાય તે પછી નથી રહેતો. થોડા દિવસ ગયા બાદ બધું વિસારે પડે. સંસારના મોહની એ સ્થિતિ છે. એ મોહથી ખસવું હોય, તો જ્ઞાનીએ કહેલા માર્ગની અંદર આવો અને કોઈ આવતો હોય એને ન અટકાવો.

આજનાઓ માતા-પિતાની કેવી સેવા કરનારા છે અને કેવા ભક્ત છે, એ તો હરકોઈ વિવેકી સમજી શકે તેમ છે. શાસ્ત્ર તો કહે છે કે 'સંસારમાં રહેલો આત્મા જો ક્ષુદ્ર સ્વાર્થને વશ થઈ મા-બાપની અવજ્ઞા કરે, તો એના જેવો દુષ્ટ દીકરો કોઈ નથી !' મા-બાપની આજ્ઞા ખાતર પોતાની અનેક પાપ લાલસાઓને ઠોકરો મારનાર કેટલા નીકળ્યા? પાલક માતા-પિતાની આજ્ઞા વિના એ કદમ પણ ન ભરતા. અને તમે

લોભ ખાતર, પૈસા ખાતર, મા-બાપની આજ્ઞાને ઉલ્લંઘો છો કે નહિ ? ભાઈ જો ભાગ ન આપે તો તરત કયો સૉલિસિટર સારો છે, એની તપાસ શું કરવા ? ભાઈને નોટિસ આપવા ! ભાઈને ? હા ! પાડોશી પણ એવા મળે કે એ ભાઈ તો એ જ લાગનો એવી સલાહ આપે.

**સભા** : બાપને પણ નોટિસ આપે.

લો ! બાપને પણ નોટિસ ! આવું જીવન આવે, તે પહેલાં માથાના વાળ ઊખડી જતા હોય, તો વાંધો શો ! જેઓને દયા આવતી હોય, તેઓએ આવાં મા-બાપની આજ્ઞા નહિ માનનારા નાલાયક પુત્રો પાસે મનાવવા જવું જોઈએ. પણ આ તો દુનિયાનો મોજશોખ મૂકી સંયમ લે ત્યાં જ દયા ને ત્યાં જ આજ્ઞાની વાત ! માટે હું કહું છું કે કેવળ શબ્દગ્રાહી ન બનો. જો એવા બન્યા તો વિરાધક બનશો.

મા-બાપની સેવા કેવી અને કેમ કરવી જોઈએ ? હાથે સ્નાન કરાવવું જોઈએ, એમના જમ્યા વિના જમાય નહિ, એમના ઊંઘ્યા પહેલાં ઊંઘાય નહિ, ઊઠવાનું એમના પહેલાં, ઊંઘાડતાં પણ પગચંપી કરવાની અને સવારે તકલીફ ન થાય તે રીતે પગચંપી કરતાં-કરતાં મધુર સ્વરે મા-બાપને ઉઠાડવાનાં અને તરત પગમાં પડવાનું ! આ બધું કરો છો ? તમે તો ખાવાની ચીજ આવે તો ગટગટાવી જાઓ અને ઉપરથી કહો કે 'એ ઘરડાને શું ખાવું છે !' અરે, મા-બાપની ખાતર તો રાજપાટ મૂક્યાના દાખલા પણ શાસ્ત્રમાં આવે છે. મા-બાપ ચોવીસે કલાક ધર્મારાધન કરે, એવી યોજના કરી આપે, છે આવું ? નહિ જ, અહીં જે વાત છે તે આત્મકલ્યાણ માટેની છે. એટલે જો મોહ ઘટાડવો હોય તો જ મા-બાપથી વિખૂટા પડવાની વાત છે. સ્વાર્થ ખાતર માતા-પિતાની અવજ્ઞા કરી જુદો રહેનાર તો કૃતઘ્ન છે. શાસ્ત્રે પુત્ર પર તો એ ફરજ મૂકી છે કે પોતે સન્માર્ગે જઈ મા-બાપને પણ એ માર્ગમાં વાળે, તો જ મા-બાપના ઉપકારનો બદલો વળે. મા-બાપ મોહવશ બને, તો એકવાર એમની આજ્ઞા ઉવેખીને પણ સન્માર્ગે જાય અને પછી એમને પણ સન્માર્ગમાં સ્થાપે.

અત્યારે તો શ્રી રાવણનું ભોગજીવન ચાલે છે. લલચાઈ જતા નહિ. શ્રી રાવણને સોળ હજાર સ્ત્રીઓ થવાની છે એ સાંભળીને અમારે સોળ કેમ નહિ, એવો મનોરથ ન કરતા, કારણકે એનું પરિણામ ખરાબ આવવાનું છે. ભોગોને અંગે તો જે વાત બની હતી, તે કહેવાય છે પણ 'એમ કરવું જોઈએ' એમ કદી માની લેતા નહિ. એ ઉપાદેય તરીકે સમજાઈ ન જાય, એ માટે આપણે ત્યાગજીવનની પીઠિકા બાંધી દીધી છે. આટલું સમજાવવા છતાં હેયને પણ ઉપાદેય તરીકે માની લેવાની મૂર્ખતા જે કરે, તે તેની જોખમદારી ઉપર છે.

તે સમયે વૈતાઢ્યગિરિ પર દક્ષિણ શ્રેણિના અલંકારભૂત 'સૂરસંગીત' નામના નગરમાં 'મય' નામનો વિદ્યાધરોનો રાજા હતો. તેને ગુણોના ધામરૂપ 'હેમવતી' નામની સ્ત્રી હતી. તેની કુક્ષિથી ઉત્પન્ન થયેલી મંદોદરી નામે એક પુત્રી તેને હતી. આ 'મંદોદરી' તે છે કે જે શ્રી રાવણની પટ્ટરાણી થનાર છે. યૌવન વયને પામેલ 'મંદોદરી' ને જોઈને તેણીના વરનો અર્થી 'મય' રાજા વિદ્યાધર કુમારોના ગુણગણોનો વિચાર કરવા લાગ્યો કે 'અમુકનો કુમાર કેવો અને અમુકનો કુમાર કેવો?' પરંતુ કોઈપણ કુમાર તેની દૃષ્ટિએ પોતાની પુત્રી માટે યોગ્ય જણાયો નહિ.

અહીં પ્રસંગે ખુલાસો કરી લઉં. પોતાનો બાળક કે બાળિકા જો ત્યાગમાર્ગે જાય તો તો અતિ ઉત્તમ પ્રયત્ન તો એ જ હોય કદાચ મમતા ન છૂટે અને એ ભાવના જાગૃત ન થાય, તો ધર્મી માતા-પિતા સાક્ષીભૂત રહી, લગ્નોત્સવમાં ઉદાસીનપણે રહી, યોગ એવો કરે કે પોતાના સંતાનનાં ધર્મી જીવનને બાધ ન આવે, સમાન શીલ, સમાન કુળ, સમાન ધર્મ, સમાન આચાર જુએ કોઈ એમ ન સમજે કે આ પરણવાનું વિધાન ચાલે છે ! જો ક્રિયા કરવી પડતી હોય, તો પોતાના સંતાનનું ધર્મીજીવન બન્યું રહેવા માટે, સમાન શીલ-કુળ-આચાર ધર્મ જોવા, એટલું જ માત્ર વિધાન છે.

હવે પોતાની પુત્રીને અનુરૂપ એવા વરને નહિ જોઈ શકવાથી

'મય નરેશ્વર' જ્યારે ખિન્ન થઈને બેઠો છે, તેવામાં શ્રી 'મય નરેશ્વર' નો મંત્રી આ પ્રમાણે બોલ્યો.

*"स्वामिन् ! मा विषीद किंचि-दस्त्यस्या उचितो वरः ।*
*रत्नश्रवः सुतो दोष्मान्, रुपवांश्च दशाननः ॥१॥*
*सिद्धविद्यासहस्त्रस्या - कंपितस्य सुरैरपि ।*
*विद्याधरेषु नास्यास्ति, तुल्यो मेरोरिवाद्रिषु ॥२॥"*

"હે સ્વામિન્ ! આપ જરાપણ ખેદ ન કરો, કારણકે આ રાજપુત્રી 'શ્રી મંદોદરી'ને યોગ્ય એવો વર 'શ્રી દશાનન' છે, કે જે 'શ્રી રત્નશ્રવા' નામના રાજાનો પુત્ર છે, પરાક્રમી છે અને રૂપવાન છે પર્વતોમાં જેમ મેરુ સમાન કોઈ પર્વત નથી, તેમ આજે વિદ્યાધરોમાં 'શ્રી દશાનન' જેવો કોઈ જ વિદ્યાધર નથી, કારણકે જેણે હમણાં દેવોથી પણ અકંપિત રહીને, એક હજાર વિદ્યાઓને સિદ્ધ કરી છે."

## રાવણ-મંદોદરીના લગ્ન

મંત્રીના કથનને સાંભળીને હર્ષથી જેનું મન મોટું બની ગયું છે, એવો 'શ્રી મય' રાજા 'તમારું આ કથન બરાબર છે' આ પ્રમાણે કહીને, પુરુષો દ્વારા પોતાના આગમનને જણાવીને બંધુઓ, સૈન્ય અને અંતઃપુરના પરિવારની સાથે પોતાની પ્રાણપ્રિય 'શ્રી મંદોદરી' નામની પુત્રીને સાથે લઈને 'શ્રી દશમુખ'ને આપવાને માટે 'સ્વયંપ્રભ' નામના નગર પ્રતિ ગયો ત્યાં 'શ્રી સુમાલિ' વિગેરે ગોત્ર-વૃદ્ધ મહાશયોએ 'શ્રી દશમુખ' માટે 'શ્રી મંદોદરી'ને ગ્રહણ કરવા અંગીકાર કર્યું. તે પછી તે 'શ્રી સુમાલિ' વિગેરે અને 'શ્રી મય' વિગેરે વિવાહ કરનારાઓએ શુભ દિવસે 'શ્રી દશમુખ' અને 'શ્રી મંદોદરી'નો વિવાહ કરાવ્યો. ત્યાર પછી 'શ્રી મય' રાજા વિગેરે પોતાના નગર પ્રત્યે ગયા અને રાવણે પણ તે સુંદર રમણીની સાથે ચિરકાળ સુધી ક્રીડા કરી.

## મેઘવરગિરિ ઉપર છ હજાર કન્યાઓની પ્રાપ્તિ

આ પછી કોઈ એક દિવસે શ્રી રાવણ ક્રીડા કરતાં-કરતાં બાજુમાં લટકતા એવા મેઘોથી જાણે ઊંચી પાંખોવાળો ન હોય શું ? તેવા

'મેઘરવ' નામના પર્વત ઉપર ગયા. તે પહાડ ઉપર આવેલા એક સરોવરમાં જેમ ક્ષીરસાગરમાં અપ્સરાઓ સ્નાન કરે, તેમ સ્નાન કરતી છ હજાર વિદ્યાધરની કન્યાઓને 'શ્રી રાવણે' જોઈ સૂર્યને જોઈને જેમ કમલિનીઓ વિકસિત થાય, તેમ વિકસિત થયાં છે લોચનરૂપી કમળો જેનાં એવી અને અનુરાગવાળી થયેલી તથા 'શ્રી રાવણ'ને નાથ તરીકે ઈચ્છતી એવી તે ખેચર કન્યાઓ રાવણને જોવા લાગી. સ્ત્રીજાતિ સામાન્ય રીતે લજ્જાળું હોય છે, પણ તે ક્યાં સુધી ? જ્યાં સુધી કામનો અતિરેક ન થાય ત્યાં સુધી જ ! અત્યંત કામથી પીડિત થયેલી તે વિદ્યાધર કન્યાઓએ એકદમ લજ્જાને દૂર કરીને પોતાની મેળે જ

*"भर्ता नस्त्वं भव !"*

'આપ અમારા ભરથાર થાવ.'

આ પ્રમાણે પ્રાર્થના કરી. તે છ હજાર કન્યાઓમાં 'સર્વશ્રી' અને 'સુરસુંદર'ની પુત્રી 'પદ્માવતી' બીજી 'મનોવેગા' અને 'બુધ'ની દીકરી 'અશોકલતા' અને ત્રીજી 'કનક' તથા 'સંધ્યા'ની પુત્રી 'વિદ્યુતપ્રભા' આ અને બીજી પણ જગત પ્રખ્યાત વંશમાં ઉત્પન્ન થયેલી વિદ્યાધર રાજાઓની કન્યાઓ હતી. રાગવાળી તે સઘળી પણ કન્યાઓને ગાંધર્વવિવાહે કરીને રાગવાળો રાવણ પરણ્યો.

## 'શ્રી અમરસુંદર'નું આક્રમણ

તે કન્યાઓના રક્ષકોએ તે કન્યાઓના પિતાઓને જણાવ્યું કે

*'कोऽप्येष कन्या यौष्माकी, परिणीयाद्य गच्छति ।"*

"કોઈપણ આ વિદ્યાધર તમારી કન્યાઓને આજે પરણીને જાય છે."

આથી કોપાયમાન થયેલો અને 'દશકન્ધર'ને મારી નાખવા ઈચ્છતો 'અમરસુંદર' નામનો વિદ્યાધર રાજા, તે કન્યાઓના પિતાઓ સાથે ઉતાવળથી 'દશમુખ'ની પાછળ દોડ્યો. તેને આવતો જોઇ સ્વભાવથી કાયર એવી તે સર્વ નવી પરણેલી સ્ત્રીઓ રાવણને કહેવા લાગી કે

X X X X X X X X X X X ।
*त्वरितं प्रेरय, स्वामिन्, विमानं मा विलंबय ॥१॥*
*एकोऽप्यजय्योऽयं विद्या - धरेन्द्रोऽमरसुन्दरः ।*
*किं पुनः कनकबुध-प्रमुखैः परिवारितः ॥२॥*

"હે સ્વામિન્ । વિમાનને જલ્દીથી ચલાવો. જરાપણ વિલંબ ન કરો ! કારણકે આ 'શ્રી અમરસુંદર' એકલો પણ અજય એટલે જીતી ન શકાય તેવો છે. તો પછી 'કનક' અને 'બુધ' આદિના પરિવારથી પરિવરેલો હોય ત્યારે તો પૂછવાનું જ શું ?

સ્વભાવથી કાયર એવી સ્ત્રીઓની વાણીથી હસીને 'શ્રી રાવણ' તે સુંદરીઓને કહે છે કે 'હે સુંદરીઓ ! જેમ ગરુડ સર્પોની સાથે યુદ્ધ કરે, તેમ આ લોકોની સાથેના મારા યુદ્ધને તમે જુઓ !'

### બંધુલગ્ન અને પુત્રપ્રાપ્તિ

એમ કહ્યું એટલામાં તો શસ્ત્રોથી દુર્દિન કરતા તેઓ, મેઘો જેમ મહાપર્વત ઉપર ચઢી આવે તેમ શ્રી રાવણ ઉપર ચઢી આવ્યા. પરાક્રમે કરીને ભયંકર એવા શ્રી રાવણે તેઓ તરફથી મૂકવામાં આવતાં અસ્ત્રોને અસ્ત્રોથી ભેદી નાખ્યાં. કારણકે તેઓને મારી નાખવાની શ્રી રાવણની ઇચ્છા ન હતી. એટલે તેમ કરીને શ્રી રાવણે 'પ્રસ્વાપન' નામના અસ્ત્રથી તેઓને મૂર્ચ્છિત કરી દીધા અને નાગપાશથી પશુની માફક બાંધી લીધા. આ વખતે રાવણની તે છ એ હજાર પત્નીઓએ શ્રી રાવણની પાસે પિતૃભિક્ષા માગી. આથી શ્રી રાવણે તેઓને છોડી મૂક્યા. એટલે તે વિદ્યાધર રાજાઓ પોતપોતાના નગરમાં ચાલ્યા ગયા અને હર્ષ પામેલા લોકો જેમને અર્ઘ્ય આપતા હતા તેવા શ્રી રાવણ તે છ હજાર પ્રિયાઓ સાથે 'સ્વયંપ્રભ'નગરમાં આવ્યા.

શ્રી કુંભકર્ણ 'કુંભપુર' નામના નગરના નગરપતિ 'મહોદર'ની 'ક્ષુરરૂપા' નામની પત્નીના ઉદરથી ઉત્પન્ન થયેલી, વિદ્યુન્માલા જેવી કાંતિવાળી અને પૂર્ણ કળશના જેવા સ્તનવાળી 'તડિન્માલા' નામની

એક યૌવનવતી પુત્રી સાથે પરણ્યા અને શ્રી બિભીષણ 'વૈતાઢ્ય' પર્વતની દક્ષિણ શ્રેણિમાં રહેલા શ્રી જ્યોતિષ્પુર' નામના નગરના રાજા 'વીર'ની 'નંદનવતી' નામની રાણીના ઉદરથી ઉત્પન્ન થયેલી, કમળની શોભાને ચોરી લેનારી દૃષ્ટિવાળી અને દેવાંગના જેવી 'પંકજશ્રી' નામની કન્યા સાથે પરણ્યા.

આ પછી શ્રી મંદોદરીએ ચંદ્રના જેવા તેજસ્વી અને અદ્દ્ભુત પરાક્રમી 'ઇંદ્રજિત' નામના એક પુત્રને જન્મ આપ્યો, અને તે પછી કેટલોક સમય વિત્યા બાદ મેઘની માફક નેત્રને આનંદ આપનાર 'મેઘવાહન' નામના બીજા પુત્રને પણ જન્મ આપ્યો.

# શ્રી રાવણ અને ધર્મ ભાવના

## ૪

અહંકાર અને ક્રોધથી ધમધમતા રાવણના જીવનના પ્રારંભે જ શ્રી વૈશ્રવણ અને શ્રી વાલીમહારાજા સાથેનો જે ટકરાવ થાય છે, તેમાં સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માની વિવેકશીલતાનાં દર્શન થાય છે અને શ્રી રાવણની પણ ઉચ્ચ મનોદશાનો અનુભવ આ પ્રકરણ કરાવે છે.

પ્રભુભક્તિના અવસરે શ્રી ધરણેન્દ્ર દ્વારા માંગવા માટે કહેવાતાં શ્રી રાવણની પ્રભુભક્તિ જે રીતે ઝળકી ઉઠે છે તે તથા તે જ રીતે દિગ્યાત્રાના પ્રયાણ પછી રેવાનદીના કિનારે પ્રભુપૂજનના વિઘ્ન અવસરે શ્રી રાવણનું નિર્મળ સમ્યક્ત્વ ઝળકી ઉઠ્યા વિના રહેતું નથી.

દેવ-ગુરુ-ધર્મ તથા ધર્મી પ્રત્યેનો સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માનો હૃદય સદ્ભાવ અહીં વિશદ રીતે વર્ણવાયો છે.

-શ્રી

## શ્રી રાવણ અને ધર્મભાવના

- વૈરવૃત્તિનો વિલાસ
- શ્રી રાવણનો ધર્મરાગ
- શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનની સુંદરતા
- શ્રી રાવણનો હસ્તિરત્નની પ્રાપ્તિ
- શરણે રહેલાઓની રક્ષા માટે આહ્‌વાન
- રક્ષણના આહ્‌વાનનો સ્વીકાર
- ક્ષાત્રવ્રતનું પાલન
- શ્રી રાવણ પાછા રાજધાનીમાં
- વાનરદ્વિપમાં વાલીરાજા સુગ્રીવ યુવરાજા
- શ્રી વાલીમહારાજાની પ્રસિદ્ધિ અને શ્રી રાવણનો ગર્વ
- શ્રી રાવણનો સંદેશો અને વાલીનો ઉત્તર
- શ્રી રાવણ યુદ્ધના મેદાનમાં
- શ્રી વાલીમહારાજાની વિવેકશીલતા
- ઉચ્ચ મનોદશાનો નમૂનો
- વીરવર શ્રી વાલીનું હારેલા રાવણ પ્રત્યે કથન
- દીક્ષાનો સ્વીકાર
- વીરવર રાજર્ષિ શ્રી વાલી મુનિવરની મુનિચર્યા અને લબ્ધિઓની પ્રાપ્તિ
- વિમાનનું સ્ખલન અને વાલીમુનિનું દર્શન
- શ્રી ક્રોધાધીન રાવણનો ઉત્પાત
- વાલીમુનીની ઉપયોગપૂર્વકની વિચારણા અને ફરજનો ખ્યાલ
- મુમુક્ષુઓની ફરજ
- સુયોગ્ય આત્માની મહાનતા
- લઘુતા અને સરલતાનું અપૂર્વ ઉદાહરણ
- દેવો સેવક છે પણ કોના ?
- ભક્તિયોગ : રાવણ અને ધરણેન્દ્ર
- ભક્તિથી તુષ્ટમાન થયેલ શ્રી ધરણેન્દ્રનું કથન
- શ્રી રાવણની નિરાકાંક્ષતા
- શ્રી વાલીમૂનીશ્વરનો મોક્ષ
- કામવશ આત્માની દુર્દશા
- દિગ્યાત્રા માટે પ્રયાણ
- સમ્યગ્દૃષ્ટિની કર્તવ્યનિષ્ઠા
- પૂજામાં અંતરાય કરનારો ઉપદ્રવ અને શ્રી રાવણનું કર્તવ્યપાલન
- ધર્મી માટે ધર્મનો નાશ સહ્ય કે અસહ્ય ?
- સમ્યક્ત્વનો ઝળહળતો પ્રભાવ
- શ્રી રાવણનો પ્રશ્ન અને મુનિવરનો પ્રત્યુત્તર
- ધન્ય છે આવા પુણ્ય પુરુષોને...

## ૪

## શ્રી રાવણ અને ધર્મભાવના

### વૈરવૃત્તિનો વિલાસ

હવે શ્રી કુંભકર્ણ અને શ્રી બિભીષણ પિતાના વૈરને યાદ કરી, વૈશ્રવણ કે જે પોતાની માસીનો દીકરો થાય છે, તેણે આશ્રિત કરેલી લંકાનગરીને નિરંતર ઉપદ્રવ કરવા લાગ્યા. ખરેખર, વૈરવૃત્તિ એ એક એવી ભયંકર વસ્તુ છે કે જેના યોગે ભાઈ ભાઈને પણ નથી ગણતા, વૈરવૃત્તિને પોષવાની ભાવના, એ ઘણી જ ભયંકર ભાવના છે. એના યોગે અનેક અનર્થો ઉત્પન્ન થાય છે. એમાં શંકાનો અવકાશ જ નથી. નહિ તો 'કુંભકર્ણ' અને 'બિભીષણ' જેવા, પોતાના બંધુથી આશ્રિત નગરી ઉપર ઉપદ્રવો શું કામ મચાવે ? આ નિરંતર થતા ઉપદ્રવોથી કુપિત થયેલા વૈશ્રવણે દૂત મોકલી 'સુમાલી'ને કહેવરાવ્યું કે 'રાવણના નાના ભાઈઓ અને તમારા લઘુપુત્રો 'કુંભકર્ણ' અને 'બિભીષણ'ને શિખામણ આપીને રોકો ! કારણકે એ બન્ને વીરમાની અને ઉન્મત્ત બાળકો 'પાતાલલંકા' માં રહેવાથી કૂવાના દેડકાની માફક પોતાની અને અન્યની શક્તિને જાણતા નથી. તેઓ મદોન્મત્ત થઈને વિજય મેળવવાની ઇચ્છાએ છળકર્મથી મારી નગરીને ઉપદ્રવ કરે છે, તે છતાં ચિરકાળ સુધી મેં તેઓની ઉપેક્ષા કરી છે, માટે હે ક્ષુદ્ર ! હવે જો તું તેઓને સમજાવીશ નહિ અને તેઓ ઉપદ્રવ કર્યા જ કરશે, તો તારી સાથે તે બન્નેને માલીને માર્ગે મોકલી આપીશ. શું તું અમારા બળને નથી જાણતો ?'

દૂતના આ કથનથી રાવણ કોપાયમાન થઈ ગયો અને મહાબુદ્ધિશાળી એવો તે ક્રોધથી બોલ્યો કે

'અરે ! એ વૈશ્રવણ કોણ છે કે જે બીજાને કર આપનારો છે, અને જે બીજાના શાસનથી લંકા ઉપર શાસન કરે છે ? આમ છતાં પણ તે આ પ્રમાણે બોલતાં કેમ લાજતો નથી ? ખેદની વાત છે કે તેની આટલી બધી ધૃષ્ટતા છે ! તું દૂત છે એટલે તને મારતો નથી માટે તું ચાલ્યો જા.'

આ પ્રમાણેના શ્રી રાવણના કથનથી દૂતે જઈને આ સઘળી હકીકત યથાસ્થિતપણે શ્રી વૈશ્રવણને કહી. દૂતની પાછળ જ રાવણ પોતાના બંધુઓને અને સેનાને સાથે લઈને ભયંકર ક્રોધથી લંકાનગરીની પાસે આવી પહોંચ્યો. આ વાતના સમાચાર આગળ મોકલેલા દૂતે વૈશ્રવણને આપ્યા. એ સમાચાર સાંભળ્યા કે તરત જ વૈશ્રવણ પણ સૈન્યની સાથે લંકાનગરીથી નીકળ્યો. થોડા જ વખતમાં, વગર રોકાણે પ્રસારને પામતો પવન જેમ વનની ભૂમિને ભાંગી નાંખે, તેમ રાવણે વૈશ્રવણની સેનાનો ભંગ કરી નાખ્યો. જ્યારે રાવણે પોતાની સેનાનો ભંગ કર્યો, ત્યારે પોતાની મેળે જ પોતાનો ભંગ થયેલો માનતા શ્રી વૈશ્રવણનો ક્રોધરૂપ અગ્નિ શમી ગયો. આવેશના અભાવથી તેના આત્મામાં ઉત્તમ વિચારોનો અવિર્ભાવ થયો એથી શ્રી વૈશ્રવણની ભાવનામાં પરિવર્તન થઈ ગયું એ પરિવર્તનના યોગે શ્રી વૈશ્રવણ પ્રથમ તો એ વિચારે છે કે "પદ્મ વિનાના સરોવરની, ભગ્નદંત હસ્તિની, છેદાઈ ગઈ છે શાખાઓ જેની એવા વૃક્ષની, મણિ વિનાના અલંકારની, જ્યોત્સ્નાહીન ચંદ્રમાની અને પાણી વિનાના મેઘની અવસ્થિતિ જેમ ધિક્કારને પાત્ર છે, તેમ શત્રુઓથી હણાઈ ગયું છે માન જેનું એવા માની પુરુષની અવસ્થિતિ હયાતિ, ખરે જ ધિક્કારને પાત્ર છે."

આ વિચારણાને અંતે, જો આત્મા વિવેકહીન હોય તો ભયંકર પરિણામ જ આણે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય પામવા જેવું નથી; પણ 'શ્રી વૈશ્રવણ' રાજા શ્રી સર્વજ્ઞદેવના શાસનથી સુવાસિત હતા, એટલે એ વિચારણાને અંતે અયોગ્ય પરિણામ ન આવતાં ઘણું જ સુંદર પરિણામ આવ્યું. 'માનભગ્ન પુરુષની સ્થિતિ ધિક્કારને પાત્ર છે' એ વાત સાચી, પણ 'જો જીવનને સુંદર બનાવતાં આવડે તો તે જ પુરુષની હયાતિ ધિક્કારપાત્ર બનવાને બદલે પૂજાને પાત્ર બની જાય છે' આ વસ્તુને જાણનાર શ્રી વૈશ્રવણ વિચારે છે કે

*तस्याथवास्त्यवस्थानं, हतमानस्य मुक्तये ।*
*स्तोकं विहाय बह्विच्छु-र्नहि लज्जास्पदं पुमान् ॥१॥*
*तद्दलं मम राज्येना - नेकानर्थप्रदायिना ।*
*उपादास्ये परिव्रज्यां, द्वारं निर्वाणवेश्मनः ॥२॥*

'અથવા તેવા માનભગ્ન પણ મુક્તિ માટે યત્ન કરતા પુરુષ માટે અવસ્થાન છે, કારણકે થોડું તજીને ઘણાની ઇચ્છા કરનારો પુરુષ લજ્જાનું સ્થાન નથી થતો એ વાત નક્કી છે, તે કારણથી અનેક અનર્થોને આપનારા રાજ્યથી મારે સર્યું હું તો હવે મોક્ષમંદિરના દ્વાર સમી પ્રવ્રજ્યા-દીક્ષાને અંગીકાર કરીશ.'

આ ભાવના કેવી ઉત્તમ છે ? મિથ્યામતિ આત્મા જે સ્થાને આપઘાત કરવાને ઇચ્છે, તે સ્થાને શુદ્ધમતિ આત્મા કેવા વિચારો કરે છે, તેનું એક આ પણ શ્રી જૈનશાસનમાં દૃષ્ટાંત છે. ખરેખર, આવા જ આત્માઓ યુદ્ધભૂમિને પણ ધર્મભૂમિ બનાવી શકે છે. ધર્મને પામેલા અવસરે પણ જરૂર ચેતી જાય છે. ચેતનવંતા બનેલા શ્રી વૈશ્રવણ રાજાની ભાવના હવે એકદમ સુવિશુદ્ધ બનવા લાગી. જે બંધુઓને પ્રથમ દુશ્મનરૂપ માનતા હતા, તેજ બંધુઓને હવે રાજા વૈશ્રવણ ઉપકારી તરીકે માનવા ઇચ્છે છે અને વિચારે છે તે

*अप्येतावपकर्तारौ, कुंभकर्णबिभीषणौ ।*
*जातौ ममोपकर्तारा - वीदृक्पथनिदर्शनात् ।।१।।*
*रावणोऽग्रेऽपि मे बन्धु-र्बन्धु संप्रति कर्मतः ।*
*विनास्योपक्रममिमं, नहि स्यान्मम धीरियम् ।।२।।*
*एवं ध्यात्वा वैश्रवण-स्त्यक्त्वा शस्त्रादि सर्वतः ।*
*तत्वनिष्ठः परिव्रज्यां स्वयमेव समाददे ।।३।।*

"આ કુંભકર્ણ અને બિભીષણ પણ, કે જેઓ અપકારના કરનારા હતા. તેઓ પણ આવા પ્રકારનો ઉત્તમમાર્ગ દર્શાવવાથી મારા માટે તો ઉપકારના કરનારા થયા. રાવણ પ્રથમ તો મારી માસીનો દીકરો હોવાથી બંધુ હતો અને હાલમાં કર્મથી બંધુ થયો. કારણકે તેના આ ઉપક્રમ એટલે કે યુદ્ધાદિક થયા વિના, મારી આવા પ્રકારની બુદ્ધિ થાત નહિ.' આ પ્રકારના વિચારને કરીને તત્ત્વનિષ્ઠ રાજા વૈશ્રવણે સર્વ શસ્ત્રાદિકનો ત્યાગ કરીને પોતાની મેળે જ દીક્ષાને અંગીકાર કરી."

ઉત્તમ આત્માઓ કેવા સંયોગોમાં કેવી કાર્યવાહી કરે છે એ ખાસ વિચારવા જેવી વસ્તુ છે. આ વૈરાગ્ય શાના યોગે ? પરાજય એ જ વૈરાગ્યનું નિમિત્ત છે ને ? આવા નિમિત્તે પણ વૈરાગ્ય કયા આત્માને થાય? આવા નિમિત્તોથી થતાં વૈરાગ્યની અવગણના કરનારાઓ, ખરે.જ હીણકર્મી આત્માઓ છે, કારણકે કમળ પણ કાદવમાં પેદા થાય છે, અને એ કાદવમાં પેદા થયેલું પણ કમળ માથે મૂકાય છે :

જે કાદવમાં હાથ ન ઘલાય, પગ પણ આનંદપૂર્વક ન મૂકાય, તે કાદવમાં પેદા થયેલું કમળ હાથમાં લેવાય, હૈયે રખાય, નાકે લગાડાય અને મસ્તક ઉપર મૂકાય ! તો પછી ગમે તેવા નિમિત્તે થયેલા વૈરાગ્યને કેમ અવગણાય ? ખરેખર, કમળની ઉપમાને પામી ચૂકેલા વૈરાગ્યની અવગણના કરનારા પામરો, કાદવ અને કમળનો ભેદ સમજી શકતા નથી. એક વૈરાગ્ય ભાવનાના યોગે વિચારોમાં કેટલું અને કેવું પરિવર્તન થાય છે, એ જ વિચારવાનું છે. જે રાવણની સામે કોપાયમાન થઈને

યુદ્ધ કરવા ચઢી આવ્યા હતા અને એમ વિચારતા હતા કે તેના નાના ભાઈઓ મારા રાજ્ય ઉપર ઉપદ્રવ કેમ મચાવે ? તે જ રાજા વૈશ્રવણ વિચારે છે કે જો કુંભકર્ણે અને બિભીષણે ઉપદ્રવ ન મચાવ્યો હોત, રાવણ ચઢી ન આવ્યો હોત અને મને આવી કફોડી સ્થિતિમાં ન મૂક્યો હોત, તો મારી આ બુદ્ધિ ક્યાંથી થાત ? કારણકે હું તો મદમાં માતેલો હતો. આ રીતે વૈરાગ્યના યોગે પોતાની પૂર્વાવસ્થા પોતે જાતે પરખી લે છે. એ જ વૈરાગ્યનો સુપ્રતાપ છે ! અને આપણે જોઈ આવ્યા કે એ જ વૈરાગ્યના યોગે તત્ત્વનિષ્ઠ બની વસ્તુમાત્રનો ત્યાગ કરી, શ્રી વૈશ્રમણ 'રાજા' મટી 'રાજર્ષિ' બન્યા.

### શ્રી રાવણનો ધર્મરાગ

આ બાજુ જયને પામેલા 'શ્રી રાવણ' પણ આશ્ચર્યચકિત થાય છે, અને તે જ સમયે

*तं नत्वा रावणोऽप्येव - मुवाच रचिताञ्जलिः ।*
*ज्येष्ठो भ्राता त्वमसि मे, सहस्वागोऽनुजन्मनः ॥१॥*

'રાવણ પણ તે 'રાજર્ષિ'ને નમસ્કાર કરીને, હાથ જોડીને, બોલ્યો કે આપ મારા મોટા ભાઈ છો, માટે નાનાભાઈ એવા મારા અપરાધને સહન કરો.'

કેવી નમ્રતા અને કેટલી લઘુતા ? ધર્મરાગની કસોટી આવા પ્રસંગે જ થાય છે. **રાવણ ભલે ભોગી છે, પણ ખરેખર ત્યાગના પ્રેમી છે. ત્યાગ દેખે ત્યાં એ ઝૂકે જ.** રાવણ ધારત તો કહી શકત કે 'બાયલો ! હાર્યો તેથી સાધુ થયો, કારણકે

*"असमर्थो भवेत् साधुः",*

પણ કહોને કે એ રાવણમાં આજના ઉચ્છૃંખલો જેવી વીસમી સદીની બુદ્ધિ ન હતી ! એવું બોલવાનું તો વીસમી સદીમાં જન્મેલા ઉચ્છૃંખલોને જ સૂઝે ! એ પુણ્યશાળી શ્રી રાવણ એમ બોલે જ કેમકે 'હાર્યા એટલે બાવા થયા ?' કારણકે શ્રીરાવણ તો શ્રાવક હતા, પ્રભુના

માર્ગને સમજતા હતા અને ત્યાગના મર્મથી પરિચિત હતા. એટલે તરતજ તે શ્રી વૈશ્રવણના પગમાં પડી અને હાથ જોડીને કહેવા લાગ્યા કે "ભાઈ ! મારો અપરાધ સહન કરો !" વૈશ્રવણ રાવણની માસીના દીકરા હોઈને મોટા હોવાથી શ્રી રાવણના મોટા ભાઈ થાય છે એટલે એ 'ભાઈ' કહીને સંબોધે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી. વધુમાં વડીલબંધુની આવી ઉચ્ચ કોટિની અવસ્થા જોવાથી શ્રી રાવણનો કષાયાગ્નિ પણ બુઝાઈ ગયો અને યુદ્ધભૂમિ સંપૂર્ણતયા ધર્મભૂમિ થઈ ગઈ સૈનિકો તથા રાજા મહારાજાઓ પણ જોઈ રહ્યા. સર્વ કોઈથી યુદ્ધ ભુલાઈ ગયું.

તે પછી શ્રી રાવણના મનમાં એમ થયું કે 'જો આટલા માટે જ ત્યાગ કર્યો હોય. તો ભલે લંકા એ ભોગવે! હું કહીં જોઉં' એમ વિચારી શ્રી રાવણ બોલ્યા કે:

"ભાઈ ! ગમે તેમ તોયે તમે મોટાભાઈ છો. ઇચ્છા હોય તો લંકા શંકારહિતપણે ભોગવો, મારી ભૂલ માફ કરો, અમે બીજે જઈશું. પૃથ્વી કાંઈ આટલી જ નથી."

રાવણે આ પ્રમાણે કહેવા છતાં પણ પ્રતિમામાં રહેલા અને તે જ ભવમાં મોક્ષે જનાર રાજર્ષિ 'શ્રી વૈશ્રવણ કાંઈપણ ન બોલ્યા. વિચારો કે ઘણાયે રાજા હાર્યા અને જેલમાં પુરાયા, પણ આ ભાવના આવી ? હારતાં અને મરતાંએ આ ભાવના ક્યાં આવે છે ? મરતાંએ આ મારું ને આ તારું થાય છે. ખરેખર, ભવાભિનંદી આત્માઓને મરતાંએ મૂકવાનું મન નથી થતું પણ પુણ્યશાળી શ્રી વૈશ્રવણ તો રાવણની આવી વિનંતી છતાં પણ બેપરવાઈથી મૌન જ રહ્યા, કારણકે તે પુણ્યાત્માએ સાચા હૃદયથી જ ત્યાગ કર્યો હતો. આથી શ્રી રાવણને લાગ્યું કે આ પુણ્યાત્મા તો પૂરેપૂરા નિ:સ્પૃહ છે. એમ જાણીને શ્રી રાવણે તેઓને ખમાવ્યા અને નમસ્કાર કર્યા. તે પછી લંકાની સાથે તે રાજાના 'પુષ્પક' નામના

વિમાનને પણ શ્રી રાવણે ગ્રહણ કર્યું અને જયલક્ષ્મીરૂપી લતાના પુષ્પરૂપ પુષ્પક વિમાનમાં બેસીને શ્રી રાવણ સમ્મેતશૈલના શિખર ઉપર રહેલી શ્રી અરિહંતદેવની પ્રતિમાઓને વાંદવા માટે ગયા.

### શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનની સુંદરતા

જે વખતે રાજા વૈશ્રવણ હારી ગયા, ત્યારે આપણે જોઈ ગયા કે એમની કઢંગી સ્થિતિ હતી. એ વખતે તો જો આત્માને સન્માર્ગ ન જડે, તો કાં તો મરી જાય અગર સામર્થ્ય હોય તો પલાયન થઈ ફરી રાજ્ય લેવાની યોજનાઓ રચે પણ શ્રી વૈશ્રવણે તો રાજ્યની લાલસા મૂકી દીધી અને સંયમ અંગીકાર કર્યો. આથી શ્રી રાવણ જેવા બળવાન પણ એ પરમ સંયમધરને નમ્યાં. આથી સ્પષ્ટ છે કે રાવણ બળવાન હતા, પણ ઉન્મત્ત ન હતા. જો ઉન્મત્ત હોત તો નમત નહિ, પણ ઊલટું કહેત કે હવે હાર્યો તેમાં સાધુ થયો ! પણ નહિ, એ ઉન્મત્ત ન હતા એ સમજતા હતા કે હારેલી સ્થિતિમાં પણ વૈરાગ્ય થવો સહેલો નથી, કારણકે સંસાર ઉપરની લાલસા જવી સહેલી નથી! એ જ કારણે શ્રી રાવણ વૈર ભૂલી ગયો, પગમાં પડ્યો અને પોતાના અપરાધની ક્ષમા માંગી. શ્રી જિનશાસનમાં તો ઇંદ્રો પણ આમ જ કરે છે. ઇંદ્ર જો મનુષ્યોનો પરાભવ કરવા આવેલા હોય, પણ એ મનુષ્યને મુનિવેષમાં જુએ કે તરત હાથ જોડે અને કહે કે 'આપ જીત્યા અને હું હાર્યો.' આ બધા ઉપરથી એ વાત સિદ્ધ જ થાય છે કે દેવ કરતાં મનુષ્યપણાની આ જ એક અધિકતા છે ત્યાગના યોગે જ મનુષ્યજીવન, એ કિંમતી અને દુર્લભ ગણાય છે.

**સભા :** સાહેબ ! શું ગરીબ પણ સાધુ થઈ શકે છે ?

**પૂજ્યશ્રી :** શું ગરીબને સાધુ થવાનો હક્ક નથી ? શ્રી જૈનશાસનમાં એવી ખોટી હક્કની મારામારી છે જ નહિ. શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનમાં ગરીબ પણ સાધુ થયા છે અને શ્રીમંત પણ થયા છે સામાન્ય રાજાઓ પણ થયા છે અને છ ખંડ પૃથ્વીના ધણી

ચક્રવર્તીઓ પણ થયા છે. તમે સાંભળી ચૂક્યા છો કે ભગવાન શ્રી મહાવીરદેવના પંચમ ગણધરદેવે કઠિયારાને પણ દીક્ષા આપી હતી અને મંત્રીશ્વર અભયકુમારે અજ્ઞાન આત્માઓને યુક્તિપૂર્વક સમજાવી, તે મુનિવરના ચરણે ઝૂકતા બનાવ્યા હતા. આથી સ્પષ્ટ જ છે કે શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનમાં ચક્રવર્તી અને રંક બેય દીક્ષાના અધિકારી છે. તેમાં શરત માત્ર એટલી જ કે

**ચક્રવર્તીએ ચક્રવર્તીપણું ભૂલી જવું જોઈએ અને રંકે રંકપણું ભૂલી જવું જોઈએ અને તેમ થાય એટલે તે બેય મહાત્મા!**

ચક્રવર્તી મુનિ પણ ક્ષણ પહેલાંના રંક-મુનિના ચરણમાં પોતાનું શિર મૂકે, એ આ શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનની અનુપમ સુંદરતા છે.



### શ્રી રાવણને હસ્તિરત્નની પ્રાપ્તિ

શ્રી રાવણ જયલક્ષ્મીરૂપી લતાના પુષ્પ સમાન અને તે પુષ્પક નામના વિમાનમાં બેસીને સમ્મેતશૈલના શ્રૃંગ ઉપર વિરાજતી શ્રી અરિહંત ભગવાનની પ્રતિમાઓને વંદન કરવા ગયા. પ્રતિમાને વંદન કરી પર્વત ઉપરથી નીચે ઊતરતાં શ્રી રાવણની સેનાના કોલાહલથી એક વનકુંજરે ગર્જના કરી. બરાબર આ જ સમયે 'પ્રહસ્ત' નામના એક પ્રતિહારે શ્રી રાવણ પ્રત્યે કહ્યું કે -

*'हस्तिरत्नमसौ देव ! देवस्यार्हति यानतां'*

હે દેવ ! આ હસ્તિરત્ન આપ દેવના વાહન તરીકે થવાને લાયક છે.'

આ કથનથી શ્રી રાવણે પીળા અને ઊંચા દાંતવાળા, મધના જેવાં પીળાં લોચનવાળા, શિખર જેવા ઊંચા કુંભસ્થળવાળા અને સાત હાથના ઊંચા અને નવ હાથના લાંબા તે હસ્તિરત્નને ક્રીડાપૂર્વક વશ કર્યો અને તેની ઉપર આરૂઢ થયા. ઐરાવણ હસ્તિ ઉપર આરૂઢ થયેલા

શક્ર-ઇંદ્રની શોભાને પણ શરમાવે તેવી શોભાને ધારણ કરતા શ્રી રાવણે તે હાથીનું 'ભુવનાલંકાર' નામ પાડ્યું. આ પછી તે હસ્તિરત્નને આલાનસ્તંભને આધીન કરીને, શ્રી રાવણે તે રાત્રિ ત્યાં જ પસાર કરી.

**શરણે રહેલાઓની રક્ષા માટે આહ્વાન**

પ્રાત:કાળમાં શ્રી રાવણ પરિવારની સાથે રાજસભામાં બેઠા હતા, ત્યાં પ્રતિહાર દ્વારા જણાવાયેલ અને ઘાતથી જર્જરિત થઈ ગયેલ 'પવનવેગ' નામનો વિદ્યાધર આવી નમસ્કાર કરીને, શ્રી રાવણ પ્રત્યે કહેવા લાગ્યો કે 'હે દેવ! કિષ્કિંધી રાજાના પુત્ર સૂર્યરજા અને રૂક્ષરજા પાતાલલંકાથી કિષ્કિંધાનગરમાં ગયેલા ત્યાં યમના જેવા ભયંકર અને પ્રાણનો સંશય કરાવે તેવા યમની સાથે તે બે જણનું યુદ્ધ થયું ઘણા કાળ સુધી યુદ્ધ કરીને પરિણામે 'યમરાજા'એ તે સૂર્યરજા અને રૂક્ષરજા બન્નેને એકદમ ચોરની માફક બાંધીને કેદખાનામાં નાંખ્યા છે ત્યાં તે યમરાજા વૈતરણી સહિત નરકવાસોને બનાવી, તે બન્નેને પરિવારની સાથે છેદન-ભેદન આદિ દુ:ખો આપે છે તો અલંઘ્ય છે આજ્ઞા જેની એવા હે રાવણ ! તે બે તમારા પરંપરાથી આવેલા સેવકો છે, માટે તમે તેમને છોડાવો, કારણકે તેઓનો પરાભવ તે તમારો જ પરાભવ છે.

**રક્ષણના આહ્વાનનો સ્વીકાર**

આ સાંભળીને શ્રી રાવણ પણ બોલ્યા કે 'તેમના પરાભવમાં મારો જ પરાભવ છે' - આ વાતમાં કશો જ સંશય નથી, કારણકે

*"आश्रयस्य हि दौर्बल्या - दाश्रितः परिभूयते ।"*

આશ્રયની દુર્બળતાથી જ આશ્રિત પરાભવ પામે છે.'

તે દુર્બુદ્ધિએ પરોક્ષ રીતે મારા આ સેવકોને જે બાંધ્યા છે, અને કારાગૃહમાં નાખ્યાં છે, તેનું ફળ હું આપું છું. આ પ્રમાણે કહીને મહાપરાક્રમી અને યુદ્ધની લાલસાવાળો રાવણ સૈન્યની સાથે 'યમ' નામના ઇંદ્ર' રાજાના દિક્પાલથી પાલન કરાતી 'કિષ્કિંધા'નગરી પ્રત્યે પહોંચ્યા.

## ક્ષાત્રવ્રતનું પાલન

કિષ્કિંધામાં આવેલા શ્રી રાવણે ત્યાં તપાવેલા સીસાના રસનું પાન, શિલા ઉપર આસ્ફાલન અને કુહાડાથી છેદ આદિથી ભયંકર સાતે નરકોને જોઈ, અને તે નરકોમાં કલેશ પામતા પોતાના સેવકોને જોઈને કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણે ત્યાં રહેલા પરમાધામીઓને, ગરૂડ જેમ સર્પોને ત્રાસ પમાડે, તેમ ત્રાસ પમાડ્યો અને તે કલ્પિત નરકોમાં રહેલા પોતાના સેવકોને અને બીજાઓને પણ મુક્ત કર્યા. મોટા પુરુષોનું આગમન એકદમ કોના કલેશના છેદને માટે નથી થતું ? અર્થાત્ સર્વના કલેશછેદ માટે થાય છે જ. આ જાતિના વર્તાવથી ક્ષણવારમાં તે નરકના રક્ષકો પોકારપૂર્વક ઊંચા હાથ કરતા યમરાજા પાસે ગયા અને તેની પાસે 'પોતાની પાસેથી નારકીઓને મુક્ત કરવાના' તે વૃત્તાંતને જણાવ્યો. આથી યુદ્ધરૂપ નાટકમાં સૂત્રધાર જેવો અને બીજા યમરાજા જેવો અને ક્રોધથી લાલ નેત્રવાળો થયેલો તે 'યમ' નામનો ઇંદ્રરાજાનો લોકપાલ પણ યુદ્ધ કરવા માટે એકદમ નગરીમાંથી બહાર નીકળ્યો. સૈનિકોએ સૈનિકોની સાથે, સેનાપતિઓએ સેનાપતિઓની સાથે અને કોપાયમાન થયેલા યમે કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણની સાથે યુદ્ધ કરવા માંડ્યું. ચિરકાળ સુધી બાણાબાણી યુદ્ધને કર્યા પછી, ઉન્મત્ત હસ્તિ જેમ શુંડારૂપ દંડને ઊંચો કરીને દોડે, તેમ ભયંકર દંડને ઉપાડીને 'યમ' પણ વેગથી દોડ્યો પણ શત્રુઓને નપુંસક જેવા માનનારા શ્રી રાવણે 'ક્ષુરપ્ર' બાણથી કમળની જેમ તે દંડના ચૂરેચૂરા કરી નાખ્યા. ફરીવાર પણ 'યમ' લોકપાલે રાવણને બાણોથી આચ્છાદિત કરી નાખ્યો. એટલે લોભ જેમ સર્વ ગુણોનો નાશ કરી નાખે, તેમ શ્રી રાવણે તે સઘળાં બાણોનો નાશ કરી નાખ્યો અને એકીસાથે બાણોને વરસાવતા શ્રી રાવણે વૃદ્ધાવસ્થા જેમ બળનો નાશ કરે, તેમ 'યમ' નામના લોકપાલને જર્જરિત કરી નાખ્યો. આથી 'યમ' લોકપાલ તે

સંગ્રામમાંથી નાસીને એકદમ 'રથનૂપુર' નગરના નાયક 'શ્રી ઇંદ્ર' નામના વિદ્યાધરેશ્વરની પાસે ગયો અને ત્યાં તે 'યમ' લોકપાલ 'શ્રી શક્ર'ને નમસ્કાર કરીને હાથ જોડીને બોલ્યો કે

> X X X X X X X X X X X X X X X X X X ।
> *जलाञ्जलिर्मयादायि, यमत्वाय प्रभोऽधुना ॥१॥*
> *रूष्य वा तुष्य वा नाथ, करिष्ये यमतां नहि ।*
> *उत्थितो हि दशग्रीवो, यमस्यापि यमोऽधुना ॥२॥*
> *विद्राव्य नरकारक्षा-न्नारकास्तेन मोचिताः ।*
> *क्षत्रव्रतधनेनौच्चै-र्जीवन्मुक्तोऽस्मि चाहवात् ॥३॥*
> *जित्वा वैश्रवणं तेन, लंकापि जगृहे युधि ।*
> *तद्विमानं पुष्पकं च, जित्तश्च सुरसुन्दरः ॥४॥*

'હે પ્રભો ! હાલ મે મારા યમપણાને જલાંજલિ આપી છે ! હે નાથ ! આપ રોષ પામો કે તોષ પામો. પણ હવે હું યમપણાને કરીશ નહિ. કારણકે હાલમાં યમનો પણ યમશ્રી દશગ્રીવ ઉત્પન્ન થઈ ચૂક્યો છે. તેણે નરકના રક્ષકોને નસાડીને નારકીઓને મુક્ત કરી દીધા છે અને 'ક્ષાત્રવ્રત' રૂપી ધનવાળા કરીને તેણે મને યુદ્ધમાંથી જીવતો મૂક્યો છે. તેણે યુદ્ધમાં વૈશ્રવણને જીતીને 'લંકા' પણ લઈ લીધી છે અને તેનું 'પુષ્પક' નામનું વિમાન પણ લઈ લીધું છે. વધુમાં સુરસુંદરને પણ જીતી લીધો છે.'

આપણે આ યમના કથન ઉપરથી એ સમજી શકીએ છીએ કે રાવણ જો ક્ષાત્રવ્રતને ધરનારા ન હોત. તો તે યુદ્ધમાંથી ભાગીને જીવતા અહીં સુધી આવી ન શકત. ક્ષત્રિયોનું એ વ્રત છે કે 'સામે થયેલો પણ દુશ્મન ભાગે તો એની પૂંઠ ન પકડવી તરણું ઝાલે તો નામ ન લેવું શરણે આવે તો યોગ્ય સ્થાન આપવું.' આ વ્રત ક્ષત્રિયનું છે અને શ્રી રાવણે એ વ્રતનું યથાસ્થિત પાલન કર્યું છે. નહિ તો શ્રી રાવણ જેવા બળવાન પાસેથી ભાગી જવું, એ શક્ય ક્યાં હતું ? અને એ વાત 'યમ' લોકપાલ પણ પોતાના સ્વામી આગળ ખુલ્લા શબ્દમાં જરાપણ સંકોચ વિના

કહી બતાવે છે. વિચારો હવે કે જે ભાગેલાની પૂંઠે પડે તે બળવાન કે ક્ષમા કરે એ બળવાન ? સાચા ક્ષત્રિયો કદી જ ભાગતાની પૂંઠ ન પકડે અને પડતાને પાટું ન મારે, તેમજ નિર્બળની રક્ષા કરવાનું પણ ન ચૂકે. આ જાતિના ક્ષત્રિયવ્રતનું આ પ્રસંગમાં શ્રી રાવણે સંપૂર્ણ પાલન કર્યું છે.

### શ્રી રાવણ પાછા રાજધાનીમાં



આ બાજુ 'શ્રી ઇંદ્ર' નામના વિદ્યાધરેશ્વર તો પોતાના 'યમ' નામના લોકપાલના કથનથી કોપાયમાન થઈ ગયા અને તેમના અંતરમાં યુદ્ધ કરવાની ઇચ્છા જાગૃત થઈ ગઈ, પણ બળવાન સાથે વિગ્રહ કરવામાં ડરતા એવા કુલમંત્રીઓએ તે-તે ઉપાયોથી શ્રી ઇંદ્રરાજાને યુદ્ધના વિચારથી રોક્યા અને એથી યુદ્ધના વિચારને માંડી વાળીને 'શ્રી ઇંદ્રરાજાએ' પોતાના 'યમ' નામના લોકપાલને 'સુરસંગીત' નામનું નગર આપ્યું અને પોતે પ્રથમની માફક જ વિલાસમગ્ન બનીને 'રથનૂપુર' નગરમાં રહ્યા. આ બાજુ શ્રી રાવણ આદિત્યરાજા નામના પોતાના સેવકને કિષ્કિંધા નગરી આપી અને 'ઋક્ષરજા' નામના સેવકને 'ઋક્ષપુર' નામનું નગર આપ્યું. તે પછી બંધુઓ દ્વારા અને નગરના લોકોથી સ્તવાતા પૂર્ણ પરાક્રમી એવા પોતે તો લંકાનગરીમાં ગયા અને અમરાવતીમાં જેમ ઇંદ્ર શાસન ચલાવે, તેમ શ્રી રાવણ પણ લંકાનગરીમાં રહીને પોતાના પિતામહના મોટા રાજ્યનું શાસન કરવા લાગ્યા.

### વાનરદ્વીપમાં વાલીરાજા, સુગ્રીવ યુવરાજા,

આ બાજુ વાનરોના રાજા શ્રી આદિત્યરજાને શ્રીમતી 'ઇન્દુમતી નામની પટ્ટરાણીથી બળવાન 'વાલી' નામના નંદન થયા. ઉગ્ર બાહુબળના સ્વામી શ્રી વાલીકુમાર હંમેશાં સમુદ્રના અંત સુધી જંબૂદ્વીપની પ્રદક્ષિણા કરતાં સર્વ ચૈત્યોને વંદન કરતા હતા. શ્રી

આદિત્યરજાને 'સુગ્રીવ' નામનો બીજો પણ પુત્ર થયો અને 'શ્રી પ્રભા' નામની તે રાણીને. બન્ને ભાઈઓથી નાની એક પુત્રી થઈ. શ્રી આદિત્યરજાના ભાઈ ઋક્ષરજાને પણ 'હરિકાન્તા' નામની પત્નીથી 'નલ' અને 'નીલ' નામના વિશ્વ વિખ્યાત બે પુત્ર થયા. નરેન્દ્ર આદિત્યરજાએ પોતાના બળશાલી પ્રથમપુત્ર 'શ્રી વાલી'ને રાજ્ય આપી દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તપશ્ચર્યા તપીને તેઓ શિવપદે ગયા.

કેવા પુણ્યશાળી ! સમયે આત્મહિત સાધવામાં પુણ્યશાળી આત્માઓને આળસ હોતો જ નથી. ઉત્તમ સામગ્રી પામ્યાની સફળતા, આ સિવાય બીજી શી હોઈ શકે ? અંત સુધી વિષયવિલાસ એ ઉત્તમ આત્મા માટે ઘણી જ ભયંકર વસ્તુ છે. આખું માનવજીવન વિષયવિલાસમાં ગુમાવવું, એના જેવી અધમ મનોવૃત્તિ બીજી એકપણ નથી. પુણ્યાનુબંધી પુણ્યના સ્વામીઓ જીવનના અંત સુધી તો કદી જ વિષયવિલાસમાં નિમગ્ન નથી રહેતા. આજના વિલાસી અને વિકારવશ બનેલા આત્માઓએ આવા મહાપુરુષોના જીવન ઉપર ખૂબ-ખૂબ વિચારવાનું છે અને વિચારી-વિચારીને જીવનના સુંદર આદર્શને સફળ કરવા માટે સઘળું કરવા સજ્જ થવાની જરૂર છે.



મહારાજા શ્રી વાલીએ પણ યુવરાજ પદ ઉપર સમ્યગ્દૃષ્ટિ, ન્યાયવાન્, દયાવાન્, મહાપરાક્રમી અને પોતાના જેવા જ પોતાના બંધુ શ્રી સુગ્રીવને સ્થાપન કર્યા.

હવે એક વખતે અંત:પુરની સાથે હાથી ઉપર બેસીને શ્રી રાવણ ચૈત્યવંદન માટે મેરૂપર્વત ઉપર ગયા. એ સમયે 'મેઘપ્રભ'ના પુત્ર 'ખર' નામના એક ખેચરે 'ચંદ્રણખા' કે જે રાવણની ભગિની હતી, તેણીને જોઈ અને જોવા માત્રથી જ પ્રેમવાળા થયેલા તેણે અનુરાગવાળી તેણીનું હરણ કર્યું. તે પછી તે પાતાલલંકામાં ગયો અને ત્યાં રહેલા આદિત્યરજાના પુત્ર 'ચંદ્રોદર' નામના રાજાને કાઢી મૂક્યો અને તે

નગરીને પોતે કબ્જે કરી. આ પછી ક્ષણવારમાં શ્રી રાવણ મેરૂથી લંકામાં આવ્યા અને પોતાની ભગિની ચંદ્રણખાના હરણને સાંભળીને કોપાયમાન થયા. કોપાયમાન થયેલો સિંહ જેમ હાથીના શિકાર માટે જાય. તેમ શ્રી રાવણ 'ખર' નામના ખેચરના ઘાત માટે ચાલ્યા. આ પ્રમાણે રાવણને જતા જોઈને શ્રીમતી મંદોદરીદેવી રાવણને કહેવા લાગી કે 'હે માનદ ! આવો અનુચિત સંરંભ શું કરો છો ? કંઈક વિચાર તો કરો. જો કન્યા અવશ્ય કોઈને દેવા યોગ્ય તો છે જ, તો પછી તેણી પોતાની મેળે જ ઈષ્ટ અને કુલીન વરને વરે છે તો, તે સારૂં જ છે. 'દૂષણ' નો દીકરો 'ખર' એ ચંદ્રણખા માટે યોગ્ય વર છે, અને નિર્દોષ એવો તે પરાક્રમી આપનો એક સુભટ થશે, માટે પ્રધાન, પુરુષોને મોકલીને તેની સાથે તેને પરણાવો અને એને પાતાલ લંકાનગરી આપીને તેના ઉપર પ્રસન્ન થાઓ.' આ જ પ્રમાણે પોતાના બે નાના ભાઈઓથી પણ કહેવાયેલા અને યુક્ત વિચારને કરનાર એવા શ્રી રાવણે 'મય' અને 'મારીચ' નામના બે અનુચરોને મોકલી, પોતાની ભગિની ચંદ્રણખાને તે 'ખર' નામના ખેચર સાથે પરણાવી. ત્યારપછી શ્રી રાવણના શાસનને ધારણ કરતો, તે 'ખર' નામનો ખેચર પાતાલલંકાની અંદર ચંદ્રણખાની સાથે નિર્વિઘ્નપણે ભોગોને ભોગવવા લાગ્યો. તે વખતે 'ખર' ખેચરે ભગાડી મૂકેલો શ્રી ચંદ્રોદર રાજા કાળે કરીને મૃત્યુ પામ્યા પછી, તે ચંદ્રરાજાની ગર્ભવતી 'અનુરાધા' નામની પત્ની નાસીને વનમાં ગઈ હતી, તેણીએ તે વનને વિષે સિંહણ જેમ પરાક્રમી સિંહને જન્મ આપે, તેમ નયાદિ ગુણના ભાજનરૂપ 'વિરાધ' નામના પુત્રને જન્મ આપ્યો. યૌવનવયને પામેલ તે 'વિરાધ સર્વ કળારૂપ સાગરના પારને પામીને, અસ્ખલિત છે ગમન જેનું એવો મહાપરાક્રમી તે પૃથ્વી ઉપર વિહરવા લાગ્યો.

## શ્રી વાલી મહારાજાની પ્રસિદ્ધિ અને રાવણનો ગર્વ

આપણે જોઈ આવ્યા કે મહારાજ વાલી, એ પરમ ધર્માત્મા છે. અને જેઓ શ્રી જંબૂદ્વીપવર્તિ સર્વ શ્રી જિનેશ્વરદેવોના મંદિરોની યાત્રા કરે છે. સમ્યગ્દષ્ટિ આત્માઓ પોતાને મળેલી ઋદ્ધિનો ઉપયોગ આત્મકલ્યાણની સાધનામાં કરે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી કારણકે પવિત્ર આત્માઓનો તે સ્વભાવસિદ્ધ ધર્મ જ છે. 'આવા પુણ્યશાળી રાજાઓની ખ્યાતિ વિશ્વમાં ફેલાય, એમાં આશ્ચર્ય પામવા જેવું કશું જ નથી.' 'પુણ્યપુરુષોને ખ્યાતિ ફેલાવવા માટે પરિશ્રમ નથી કરવો પડતો, પણ આપોઆપ જ ફેલાય છે.' એ નિયમ પ્રમાણે શ્રી વાલી મહારાજાની ખ્યાતિ ફેલાતી-ફેલાતી ઠેઠ શ્રી રાવણની રાજસભામાં પહોંચી. એક વખત રાજસભામાં બેઠેલા શ્રી રાવણે વાર્તાના પ્રસંગે વાનરેશ્વર શ્રી વાલી મહારાજાને પ્રૌઢ પ્રતાપી તરીકે અને બળવાન તરીકે સાંભળ્યા અર્થાત્ 'વાનરદ્વીપમાં અત્યારે શ્રી વાલી મહારાજાનું સામ્રાજ્ય ચાલે છે, અને તે પ્રૌઢપ્રતાપી અને ઘણા જ બળવાન છે.' એવા પ્રકારની શ્રી વાલી મહારાજાની ખ્યાતિ રાવણે સાંભળી.

પણ તે ખ્યાતિ શ્રી રાવણથી સહન થઈ શકી નહિ ! પોતાને જ એક મહાન તરીકે માનનાર આત્મા, અન્યની સાચી પણ ખ્યાતિ સાંભળી શકતો નથી. અન્યની સાચી પણ ખ્યાતિને સાંભળવાનું ધૈર્ય, માની આત્માઓમાં હોઈ શકતું નથી અને એથી સારા-સારા આત્માઓ પણ, નહિ જેવી વાતમાં પોતાનું ભયંકર અહિત કરી નાંખે છે. માન, એ એક ભયંકર વસ્તુ છે. કલ્યાણના અર્થી આત્માએ એને આધીન ન થઈ જવાય, એની ખાસ કાળજી રાખવાની છે ! **સાચા ગુણવાનના ગુણની અનુમોદના એ તો સમ્યક્ત્વની ભાવના છે અને સાચા ગુણની પ્રશંસા, એ સમ્યક્ત્વની નિર્મળતાનું એક અદ્વિતીય સાધન છે.** પણ એ અનુપમ સાધનનો માની આત્મા સદુપયોગ નથી કરી શકતો.

શ્રી રાવણ તો પોતે એમ જ માનતા કે આ પૃથ્વીમાં હું એક જ છું મારી આગળ કોઈની પ્રશંસા હોવી ઘટે નહિ. હા, સેવક તરીકે, ખંડિયા રાજા તરીકે પ્રશંસા ભલે હોય, પણ સ્વતંત્ર રાજા તરીકે પ્રશંસા હોવી ઘટે નહિ એક આકાશમાં બે સૂર્ય ન હોય. એક સૂર્ય હોય ત્યાં બીજો ન હોય. એક મ્યાનમાં બે તલવાર ન હોય. આથી સૂર્યની જેમ અન્યના પ્રતાપને નહિ સહન કરી શકતા, એવા શ્રી રાવણે મહારાજા શ્રી વાલી તરફ શિખામણ આપીને એક દૂતને મોકલી આપ્યો સ્વામીનો સંદેશો પહોંચાડવામાં દૂત બહુ હોંશિયાર હોય છે. દૂતોમાં વચનની તાકાત અજબ હોય છે. સામાના હૃદયમાં સ્વામીએ કહેલો ભાવ કેવી રીતે ઉતારવો. નરમ-ગરમ વચનો કઈ રીતે બોલવાં, એ ઢબ દૂતો બહુ જ સારી રીતે જાણતા હોય છે.



### શ્રી રાવણનો સંદેશો અને વાલીનો ઉત્તર

શ્રી રાવણનો ધીર વાણીવાળો તે દૂત શ્રી વાલી મહારાજાની સભામાં જઈને શ્રી વાલીને નમસ્કાર કરીને કહે છે કે

*"दूतोऽहं दशकंठस्य, राजंस्तद्वाचिकं श्रुणु ।।"*

'હે રાજન્ ! હું શ્રી રાવણનો દૂત છું આપ મારા તે સ્વામીનો સંદેશો સાંભળો'

"શરણરૂપ અમારા પૂર્વજ શ્રી કીર્તિધવલ પાસે, વૈરીઓથી પરાભવ પામેલા તમારા પૂર્વજ 'શ્રીકંઠ' શરણ માટે આવ્યા હતા. પોતાના શ્વસુરપક્ષના તે શ્રીકંઠને દુશ્મનોથી રક્ષણ આપીને, તેમના વિરહથી કાયર એવા શ્રી કીર્તિધવલે તેમને આ વાનરદ્વીપમાં જ સ્થાપન કર્યા હતા. ત્યારથી આરંભીને અમારી અને તમારી વચ્ચે પરસ્પર સ્વામિ સેવકભાવ સંબંધથી બન્નેય પક્ષોમાં ઘણા રાજાઓ થઈ ગયા. એ જ પરંપરામાં તમારા પિતામહ 'કિષ્કિંધિ'ના રાજા થયા અને મારા પ્રપિતામહ (બાપના દાદા) 'સુકેશ' નામના થયા. તેઓની વચ્ચે પણ તે

જ સંબંધ તેવી જ રીતે અખંડિત ચાલુ રહ્યો છે. તે પછી તમારા પિતા રાજા સૂર્યયશા થયા, કે જેને યમરાજાના કેદખાનામાંથી જે રીતે છોડાવેલ છે. તે તેના માણસો જાણે છે. અને તે તમારા પિતાને મેં જે રીતે 'કિષ્કિંધાનગરીના રાજ્ય ઉપર સ્થાપન કર્યા, તે પણ પ્રસિદ્ધ છે. હવે હાલમાં હે વાલી ! તે સૂર્યયશાના ન્યાયવાન પુત્ર તરીકે તમે થયા છો, તે કારણથી તમે પૂર્વની જેમ સ્વામિસેવક સંબંધથી અમારી સેવાને કરો !"

આ રીતે દૂત દ્વારા શ્રી રાવણે પોતાની સેવા અંગીકાર કરવાનું શ્રી વાલીને કહેવરાવ્યું.

આથી કોપાયમાન થયેલા, પણ અહંકારે કરીને અગ્નિવાળા 'શમી' નામના વૃક્ષની માફક અવિકૃત આકારવાળા અને મહામનવાળા તથા ગંભીર વાણીવાળા શ્રી વાલીરાજાએ તે દૂતને ઉત્તરમાં કહ્યું કે

"આપણા બન્નેના કુળને વિષે, એટલે રાક્ષસવંશના અને વાનરવંશના રાજાઓની વચ્ચે, પરસ્પર આજ સુધી અખંડિત સ્નેહસંબંધ છે એમ હું જાણું છું. આપણા પૂર્વજોએ સંપત્તિમાં કે આપત્તિમાં પરસ્પર સહાય કરી છે, તેમાં એક સ્નેહ એ જ કારણ છે. પણ કાંઇ સ્વામિસેવકભાવ કારણ નથી. 'સર્વજ્ઞ અર્હન્તદેવ અને સુગુરુ સાધુ વિના અન્ય કોઈ આ દુનિયામાં સેવ્ય છે.' એમ અમે જાણતા જ નથી. તારા સ્વામીને સેવા કરાવવાનો આટલો બધો મોહ કેમ છે ? પોતાને સેવ્ય અને અમોને સેવક માનતા એવા તારા રાજાએ, પરંપરાથી ચાલ્યા આવેલા સ્નેહગુણને આજે ખંડિત કરી નાખ્યો છે. અપવાદથી કાયર એવો હું, મિત્રકુળમાં ઉત્પન્ન થયેલ અને પોતાની શક્તિને નહિ જાણતા એવા રાવણની ઉપર હું પોતે તો કંઈ જ નહિ કરું પરંતુ અહિતકર પ્રવૃત્તિ કરતા એવા તેનો પ્રતિકાર તો હું અવશ્ય કરીશ! બાકી પૂર્વના સ્નેહરૂપ વૃક્ષને કાપી નાખવામાં હું આગેવાન તો નહિ જ થાઉં. માટે હે ક્ષુદ્ર ! તું અહીંથી જા અને તારા તે સ્વામીને શક્તિ પ્રમાણે જે કરવું હોય તે કરો."

જોઈ, સમ્યગ્દૃષ્ટિ રાજાની વાણી ? રાજનીતિ પણ જુઓ ! જરાપણ આવેશ વિના કેવી સીધી વસ્તુ કહે છે! સમ્યગ્દૃષ્ટિ શાંત હોય, પણ કાયર નહિ ! ખોટાને પેસવા ન દે અને સાચાને છોડે નહિ. સાચાને હલકું ન કરે અને ખોટાને ઊંચે ન બેસાડે. ઉપર પ્રમાણે કહીને શ્રી વાલીરાજાએ વિદાય કરેલા દૂતે જઈને સર્વ સમાચાર શ્રી રાવણને કહ્યા.



### શ્રી રાવણ યુદ્ધના મેદાનમાં

પોતાના દૂત દ્વારા શ્રી વાલીરાજાની વાણી સાંભળીને ક્રોધરુપી અગ્નિથી સળગી ઊઠેલા અને દૃઢ સ્કંધવાળા શ્રી રાવણ, સેનાની સાથે કિષ્કિંધાનગરી તરફ આવ્યા. આ બાજુ ભુજાના પરાક્રમથી શોભતા શ્રી વાલીરાજા પણ તૈયાર થઈને રાવણની સામે આવ્યા. ખરેખર, પરાક્રમી પુરુષોને યુદ્ધનો અતિથિ પ્રિય હોય છે. બન્ને રાજાઓ ભેગા થયા પછી, તે બન્નેનાં સૈન્યોની અંદર પરસ્પર પાષાણા-પાષણી, વૃક્ષા-વૃક્ષી અને ગદા-ગદી યુદ્ધ ચાલી પડ્યું અર્થાત્ કોઈ ગદાથી, કોઈ પથ્થરોથી અને કોઈ વૃક્ષો લઈને લડવા લાગ્યા. તે યુદ્ધમાં સેંકડો રથો શેકેલા પાપડની માફક ભાંગી ચુરાવા લાગ્યા, મોટા હાથીઓ માટીના પિંડની માફક ભેદાઈ જવા લાગ્યા, ઘોડાઓ સ્થાને-સ્થાને કોળાની જેમ ખંડિત થવા લાગ્યા, અને પાયદલો ચંચા પુરુષો (ચાડીયા)ની માફક ભૂમિ ઉપર પડવા લાગ્યા.

### શ્રી વાલીમહારાજાની વિવેકશીલતા

યુદ્ધમાં થવા માંડેલા તે પ્રકારનાં પ્રાણીઓના સંહારને જોઈને, દયાળુ બનેલા વાનરપતિ વીર શ્રી વાલી એકદમ આવીને શ્રી રાવણને કહેવા લાગ્યા કે

*युज्यते न वधः प्राणि-मात्रस्यापि विवेकिनाम् ।*
*पञ्चेन्द्रियाणां हस्त्यादि-जीवानां बत का कथा ?*

*द्विषज्जयाय यद्येश, तथाऽप्यर्हो न दोष्मताम् ।*
*दोष्मन्तो हि निजैरेव , दोर्भिर्विजयकांक्षिणः ।*
*त्वं दोष्माञ्छ्रावकश्चासि, सैन्ययुद्धं विमुञ्च तत् ।*
*अनेकप्राणिसंहारा - च्चिराय नरकाय यत् ॥३॥*

'વિવેકી આત્માઓને પ્રાણીમાત્રનો પણ વધ કરવો એ યોગ્ય નથી. તો પછી હસ્તિ આદિ પંચેન્દ્રિય પ્રાણીઓના વધની તો વાત જ શી ? જોકે આ પ્રાણીઓનો વધ દુશ્મનોના વિજયને માટે કરાય છે. તોપણ પરાક્રમી પુરુષો માટે આ યોગ્ય નથી કારણકે પરાક્રમી પુરુષો પોતાની જ ભુજાઓથી વિજયની કાંક્ષા-ઇચ્છા રાખવાવાળા હોય છે. તમે પરાક્રમી અને શ્રાવક છો. માટે જે યુદ્ધ અનેક પ્રાણીઓના સંહારથી ચિરકાળ સુધીના નરકાવાસ માટે થાય છે. તે સૈન્યના યુદ્ધને છોડી દો !'

**ભાગ્યશાળી !** વિચારો, આ સમ્યગ્દૃષ્ટિ રાજાની અનુપમ વિવેકશીલતા ! ગમે તેવા પ્રસંગે અને ગમે તેવા સ્થળે પણ, સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા પોતાની વિવેકશીલતા નથી ગુમાવતા ! એનો આ એક અનુપમ અને અદ્વિતીય દાખલો છે. જેઓ આજે સંસારની પ્રવૃત્તિને ધર્મરૂપ મનાવવા માંગે છે. તેઓએ આ પ્રસંગનો ખાસ અભ્યાસ કરવાની જરૂર છે. પરમશુદ્ધ સમ્યગ્દૃષ્ટિ શ્રી વાલીમહારાજા સ્પષ્ટ પણે જાહેર કરે છે કે યુદ્ધ. એ નરકનું કારણ છે અને વિવેકી આત્માઓ માટે એક નાનામાં નાના જંતુની પણ હિંસા, એ યોગ્ય નથી. આવા અનેક ઉત્તમોત્તમ દૃષ્ટાંતોથી ભરેલા સાહિત્યમાંથી પણ પાપપોષક પ્રવૃત્તિ કાઢવાની ધૃષ્ટતા કરનારા. ખરેખર જ પોતાના આત્માનું અહિત કરવા સાથે જગતના જીવોની પણ કતલ કરવાનું કારખાનું ખોલનારા છે. અને એથી જ શ્રી જૈનશાસનમાં એવાઓને *'अहिट्ठकल्लाणकरा'* તરીકે ઓળખાવ્યા છે.

ખરેખર. શાસ્ત્રમાં જે આત્માઓને પાપપ્રવૃત્તિ કરવા છતાં પણ અલ્પબંધ કરનાર તરીકે ઓળખાવ્યાં છે, તે આવા પવિત્ર અને શુદ્ધ વિવેકશીલ આત્માઓને જ !

શ્રી રાવણ પણ શ્રાવક છે, એટલે શ્રી વાલીથી બોધ પમાડાયેલા અને ધર્મના જાણકાર એવા શ્રી રાવણે પણ એ વાત કબૂલ કરી અને સૈન્યના યુદ્ધને બંધ કર્યું.

### ઉચ્ચ મનોદશાનો નમૂનો

શ્રી રાવણ અને શ્રી વાલી વચ્ચે સંગ્રામ શરૂ થયો. પંચેંદ્રિય જીવોની કતલ જોઈ, શ્રી જિનેશ્વરદેવના વચનમાં સંપૂર્ણ આસ્તિક્ય ધરાવનાર શ્રી વાલીના હૃદયમાં વિવેકપૂર્ણ અનુકંપાનો આવિર્ભાવ થયો. સમ્યક્ત્વનાં પાંચ લક્ષણોમાં પ્રધાનતા ઉપશમની છે અને પ્રાપ્તિ આસ્તિકયની છે. એટલે કે પ્રધાનતાની દૃષ્ટિએ ઉપશમ પ્રથમ અને પ્રાપ્તિની દૃષ્ટિએ આસ્તિક્ય પ્રથમ. જેમ-જેમ આસ્તિક્ય વધે તેમ-તેમ અનુકંપા, નિર્વેદ, સંવેગ અને ઉપશમનો આવિર્ભાવ વધુ થતો જાય. સાચું આસ્તિક્ય ન હોત, તો અનુકંપાનો સંભવ બહુ જ કમ હતો, જીવના વાસ્તવિક સ્વરૂપનું ભાન ન હોય, તો આવા ભયંકર પ્રસંગે અનુકંપા આવે શી રીતે ?



શ્રી જિનેશ્વરદેવના વચનમાં આસ્તિકતા ધરાવનાર આત્માઓની દશા કેવી હોય છે અને કેવી હોવી જોઈએ, એ વાત આ પ્રસંગ ઉપરથી સ્પષ્ટ સમજી શકાય તેમ છે. આવા ભયંકર પ્રસંગે પણ જેનું હૃદય પારકાની પીડાથી કંપી ઊઠે, એ જેવી-તેવી ઉચ્ચ દશા નથી. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓની શુદ્ધ દૃષ્ટિનો સાક્ષાત્કાર આવા-આવા પ્રસંગોએ જ થઈ શકે છે. જેઓ સુધારા, ઉન્નતિ, પરમાર્થ અને પરોપકાર આદિના નામે પાપથી બેદરકાર બન્યા છે અને વાત-વાતમાં જ્ઞાની પુરુષો તરફથી અપાતી ચેતવણીનો તિરસ્કાર કરવા જેવી કનિષ્ટ દશાએ પહોંચી ચૂક્યા છે, તેઓએ શ્રી વાલીમહારાજાની આ મનોદશા ખાસ વિચારવા જેવી છે. **'શબ્દના આડંબરથી કર્મ સત્તા છોડી નહિ દે'** આ વાત તેઓએ

પોતાના હૃદયપટ ઉપર કોતરી રાખવા જેવી છે. સાચા આસ્તિક્ય વિના આવા ઉત્તમ વિચારોનો આવિર્ભાવ થવો શક્ય નથી. અનુકંપા, નિર્વેદ, સંવેગ અને ઉપશમની શુદ્ધતાનો આધાર આસ્તિક્ય ઉપર છે. મિથ્યાત્વરૂપ મળ ગયા વિના વાસ્તવિક રીતે શુદ્ધ ગુણોની પ્રાપ્તિ થઈ શકતી નથી. વાચકવર શ્રી યશોવિજયજી મહારાજે ઉપદેશ રહસ્યમાં કહ્યું છે કે '**મિથ્યાત્વની હયાતિમાં દેખાતો સુંદર પરિણામ પણ વાસ્તવિક રીતે સુંદર હોઈ શકતો નથી.**' આથી સમજાશે કે મૂળ વસ્તુ વિનાના ગુણો પણ ગુણાભાસની કોટિના છે. ધ્યેય વિનાના ઘોર તપને શાસ્ત્રકારોએ કાયકષ્ટની કોટિમાં મૂક્યું છે. આથી શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞામાં આસ્તિક્ય અખંડ હોય, તો જ સદ્ગુણોની ખીલવટ સહજ થાય છે. એ આસ્તિક્યના જ પ્રતાપે આવા ભયંકર પ્રસંગે પણ શ્રી વાલીમહારાજા યુદ્ધભૂમિને ધર્મભૂમિ બનાવવા જેવી વાત કરી રહ્યા છે.

શ્રી રાવણ પણ ભગવાનના માર્ગ પ્રત્યે શ્રદ્ધાળુ છે. જો એમ ન હોય તો તે કહી દેત કે "અહીં આવ્યો હતો શું કરવા ? ધર્મની વાયડી વાતો જવા દે અને થતું હોય તે થવા દે." પણ આમ કોણ કહે ? જે પ્રભુની વાણી ન પામ્યો હોય તે ! શ્રી વાલીમહારાજાથી બોધ પમાડાયેલા અને ધર્મના જાણકાર રાવણે પણ યુદ્ધ બંધ કરવાનો સેનાને હુકમ કર્યો અને સર્વ યુદ્ધમાં વિશારદ એવા રાવણે યુદ્ધનો આરંભ કર્યો. બેય સેના તટસ્થપણે કોણ જીતે છે અને કોણ હારે છે તે જુએ છે. હિંસા ગઈ અને ધમાચકડી મટી. રાવણે જે-જે અસ્ત્રો મૂક્યાં તે બળવાન વાલીએ પોતાનાં અસ્ત્રોથી, સૂર્ય જેમ અગ્નિના તેજને હણી નાખે, તેમ હણી નાખ્યાં. વાલી તો માત્ર રાવણના અસ્ત્રને છેદતાં, પણ નવું ન મૂકતાં માત્ર પ્રહારનો બચાવ કરતા. ધીર આત્માઓની આજ ઉત્તમતા છે. ધીરતા વિનાના વીરો એ સાચા વીર નથી.

**ધીરતા વિનાની વીરતા મોટેભાગે હાનિ કરે છે. ધીરતા વિનાના વીરો ઘણી વખત નખ્ખોદ વાળે.**

કહેવત છે કે વિવાહની વરશી કરે. મહાવ્રતધર મુનિવરોને પાલનમાં ધીર કહ્યા, પણ વીર ન કહ્યા કારણકે ધીર હોય તે વીર તો હોય જ. શ્રી રાવણે સર્પાસ્ત્ર અને વરુણાસ્ત્ર વિગેરે મંત્રાસ્ત્રો મૂક્યાં અને પરાક્રમી વાલીએ એ અસ્ત્રોને ગરુડાસ્ત્ર વિગેરે અસ્ત્રોથી હણી નાખ્યાં. તે પછી શસ્ત્ર અને મંત્રામંત્રોની નિષ્ફળતાથી કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણે છ ઉપવાસની તપશ્ચર્યાથી સાધી લીધેલું ચંદ્રહાસ નામનું મહાસર્પ જેવું ભયંકર ખડ્ગ લીધું અને ખડ્ગરત્નવાળા શ્રી રાવણ, એક શિખરવાળા પહાડની જેમ અને એક દાંતવાળા હસ્તિની માફક શ્રી વાલીની સામે દોડ્યો અને શ્રી વાલીએ લીલા માત્રમાં ડાબા હાથથી શાખાવાળા વૃક્ષને પકડી લે, તેમ ચંદ્રહાસ ખડ્ગની સાથે જ શ્રી રાવણને પકડી અને પંડિત એવા કપીશ્વર શ્રી વાલીએ દડાની જેમ શ્રી રાવણને બગલમાં સ્થાપન કરીને, એક ક્ષણવારમાં જ ચાર સમુદ્રવાળી પૃથ્વી ફરી વળ્યા.



### વીરવર શ્રી વાલીનું હારેલા રાવણ પ્રત્યે કથન

શ્રી રાવણ ચંદ્રહાસ જેવા ખડ્ગરત્નને ઉપાડી મારવા દોડ્યા આવે, તે છતાં ધીરતાપૂર્વક ઊભા રહેવું, એ કાયર પુરુષો માટે શક્ય નથી. રાવણ પણ શ્રી વાલીના પરાક્રમથી દિઙ્મૂઢ બની જાય છે અને બગલમાંથી દૂર કર્યા પછી શ્રી રાવણ પોતાના મસ્તકને નીચું નમાવીને કંઈ પણ બોલ્યા-ચાલ્યા વિના જ ઊભા રહે છે.

નીચે મસ્તકે ઊભેલા શ્રી રાવણને શ્રી વાલીમહારાજા હવે શું કહે છે તે જ જોવાનું છે. આવા પરાક્રમી પુરુષો પૂર્વના નિયાણા જેવા ખાસ કારણ સિવાય પ્રાય: ભવાભિનંદી હોતા જ નથી. આવા

મહાપુરુષો યુદ્ધભૂમિને પણ એક જ ક્ષણમાં ધર્મભૂમિ બનાવી શકે છે. હવે શ્રી વાલીમહારાજા આ યુદ્ધભૂમિને ધર્મભૂમિ કેવી રીતે બનાવે છે અને શ્રીરાવણ પ્રત્યે કહે છે કે

*वीतरागंसर्वविद - माप्तं त्रैलोक्यपूजितम् ।*
*विनार्हतं न मे कश्चिन्नमस्योऽस्ति कदाचन ।।१।।*

'વીતરાગ, સર્વજ્ઞ, આપ્ત અને ત્રણે લોકથી પૂજિત એવા શ્રી અરિહંતદેવ વિના મારે કોઈ કદી નમસ્કાર કરવા યોગ્ય નથી.'

સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માનો કેવો શુદ્ધ નિશ્ચય હોય છે, એ વિચારજો ! શ્રી અરિહંતદેવને ગ્રહણ કરવાથી શ્રી અરિહંતદેવની આજ્ઞામાં વિચરતા નિર્ગ્રંથો અને ધર્મી તરીકે તેમના અનુયાયીઓ પણ નમસ્કાર્યની કોટિમાં આવી જ જાય છે.

આ સિવાયના કોઈને પણ નમસ્કાર નહિ કરવાનો નિશ્ચય ત્યારે જ થઈ શકે છે કે જ્યારે સંસારની સઘળી કામનાઓ ઉપર અંકુશ મૂકાય. સંસારની કામનાથી ઘેરાયેલા આત્માઓ તો ગમે તેના પણ ચરણને ચાટવા તૈયાર હોય છે.

ઉપરના પોતાના દૃઢ નિશ્ચયને શ્રી વાલીમહારાજાએ પ્રથમ જ શ્રી રાવણને તેના જ દૂત દ્વારા જણાવી દીધો હતો, છતાં અભિમાનના યોગે નમસ્કાર કરાવવા ઇચ્છતા શ્રી રાવણને શ્રી વાલીમહારાજા કહે છે કે

*"अंगोत्थितं द्विषन्तं तं, धिकमानं येनमोहितः ।*
*इमामवस्थां प्राप्तोऽसि, मत्प्रणामकुतूहली ।।२।।"*

'ધિક્કાર છે તમારા અંગમાં ઉત્પન્ન થયેલા તે માનરૂપી શત્રુને, કે જેનાથી મોહિત થયેલા તમે મારા પ્રણામનો કુતૂહલી બની આ અવસ્થાને પામ્યા છો.'

શ્રી વાલીમહારાજા માનની દશાનું કેવું આબાદ વર્ણન કરી રહ્યા છે ! ખરેખર, માન એ એક એવી ભયંકર વસ્તુ છે કે જેના યોગે શ્રી રાવણ જેવા ભાગ્યશાળી આત્મા પણ વિષમદશાને પામ્યા ! પણ અહીં

ખાસ વિચારવાનું તો એ છે કે આ તે યુદ્ધભૂમિ છે કે વ્યાખ્યાન ભૂમિ ? ખરેખર, શ્રી વાલીમહારાજા યુદ્ધભૂમિને પણ વ્યાખ્યાનભૂમિ બનાવી રહ્યા છે ! આવી જ રીતે સંસારની અસારતા સમજાય, તો ઘર પણ ઉપાશ્રય બની જાય. વસ્તુનું જ્ઞાન થાય તો પેઢીઓ પણ પાઠશાળાનું રૂપક લે. અરે, શ્રાવક એવો થાય કે એની પેઢીએ જનારને વેપાર થાય કે ન થાય, પણ બે ચાર સારી વાત કહ્યા વિના તો રહે જ નહિ પણ પેઢી એ પાઠશાળા બને ક્યારે ? સમ્યગ્દર્શન આવે ત્યારે ! એ સમ્યગ્દર્શન લાવવા સંસારની અસારતા સમજ્યા વિના છૂટકો જ નથી. સંસારની અસારતા સમજાય, તો દુનિયાનાં અનીતિ-પ્રપંચાદિ આપોઆપ દૂર થાય. શ્રી વાલીમહારાજા કાંઈ નિર્બળ નથી. ધારે તો એક ક્ષણવારમાં સમ્રાટ્ બની શકે તેવા છે. જો શ્રી વાલીમહારાજાનું સમ્યગ્દર્શન પોલું હોત, તો એ યુદ્ધભૂમિ વ્યાખ્યાનભુમિ ન જ બનત ! પણ શ્રી વાલી કાંઈ શ્રી રાવણનું રાજ્ય ઝૂંટવી લેવા નહોતા આવ્યા રાજ્ય જીતવા માટે યુદ્ધ કરવા નહોતા આવ્યા, પણ કાંઈક જુદું જ બતાવવા આવ્યા છે, એટલે અહીં પરિણામ સુંદર જ આવવાનું છે અને આવે એમાં આશ્ચર્ય પણ નથી.

સમ્યગ્દર્શનના સુપ્રભાવે કૃતજ્ઞતાના સ્વરૂપને જાણનાર શ્રી વાલી મહારાજા માનરૂપી શત્રુનો તિરસ્કાર કર્યા પછી કહે છે કે

*"પૂર્વોપકારાન્ સ્મરતા, મયા મુક્તોઽસિ સંપ્રતિ ।*
*દત્તં ચ પૃથિવીરાજ્ય-મખંડાજ્ઞઃ પ્રશાધિ તત્ ॥૩॥"*

'પૂર્વના ઉપકારને યાદ કરતો એવો હું તમને હવે છોડી દઉં છું અને આ પૃથ્વીનું રાજ્ય તમને આપી દઉં છું, માટે અખંડ આજ્ઞાવાળા તમે પૃથ્વીના રાજ્યનું પાલન કરો.' બાકી

*"વિજિગીષૌ મયિ સતિ, તવેયં પૃથ્વી કુતઃ ।*
*ક્વ હસ્તિનામવસ્થાનં, વને સિંહનિષેવિતે ॥૪॥"*

"વિજયની ઇચ્છાવાળા એવા મારી હયાતીમાં તમારી પાસે આ પૃથ્વી ક્યાંથી હોય ? કારણકે સિંહથી સેવિત વનમાં હસ્તિઓનું અવસ્થાન ક્યાંથી હોય ?"

અર્થાત્ જે વનમાં સિંહ વસતો હોય તે સ્થાનમાં જેમ હાથીઓ નથી વસી શકતાં, તેમ તમે મારી હયાતીમાં આ પૃથ્વીના રાજ્યને ભોગવી શકતાં નથી.

તે કારણથી -

*"तद्वाऽऽद्धास्ये परिव्रज्यां, शिवसाम्राज्यकारणं ।*
*किष्किंधायां तु सुग्रीवो, राजास्त्वाज्ञाधरस्तव ॥७॥"*

'હું તો મોક્ષરૂપી સામ્રાજ્યની પ્રાપ્તિમાં કારણભૂત એવી પ્રવ્રજ્યા-દીક્ષાને અંગીકાર કરીશ અને કિષ્કિંધા નગરીમાં તમારી આજ્ઞાને ધરનાર સુગ્રીવ રાજા હો.'

આ ઉપરથી પ્રભુશાસનને પામેલા પુણ્યશાળી પુરુષો અપૂર્વ કૃતજ્ઞતાનું દર્શન કરાવવા સાથે, પોતાનું બળ કેવી રીતે બતાવે છે અને તેનો સદુપયોગ કેવી રીતે કરે છે, એ ખાસ સમજવા જેવું છે. સાચા બળવાન જ તે છે કે જેઓ પોતાના જ બળથી નિર્બળોને ખોટી રીતે દબાવતા નથી અને પોતે તેના દુરુપયોગથી સદાય ડરતા રહે છે. જેમ શ્રી વાલીથી રાવણ હાર્યા, તેવી જ રીતે પૂર્વે શ્રી બાહુબલીજીથી ભરત મહારાજા હાર્યા હતા અને જેમ તે સમયે શ્રી બાહુબલીજી પણ દીક્ષા લેવા તૈયાર થયા હતા, તેમ અહીં શ્રી વાલીમહારાજા પણ સંયમધર થવાની જ પોતાની ભાવના વ્યક્ત કરે છે. ખરેખર, આવા પરાક્રમી ચરમશરીરી પુણ્ય પુરુષો જો રાજ્યપિપાસુ બને, તો ભયંકર અવ્યવસ્થા ઉત્પન્ન થયા વિના રહે જ નહિ અને આજ કારણે એવું અતિશયવંતુ બળ તેવા નિઃસ્પૃહ અને વિરક્ત પુણ્યપુરુષો સિવાય પ્રાયઃ અન્યને મળી શકતું નથી. આથી એ પણ સ્પષ્ટ છે કે બળનો ઉપયોગ પુણ્યશાળી આત્માઓએ પૌદ્‌ગલિક સુખોની સાધનામાં કરવા કરતાં, આત્મિક સુખની સાધનામાં કરવો એ જ શ્રેયસ્કર છે.



### દીક્ષાનો સ્વીકાર

આપણે જોઈ ગયા કે શ્રી વાલીમહારાજાએ રાવણને સાફ-સાફ જણાવી દીધું કે

'હું શ્રી અરિહંતદેવ, શ્રી અરિહંતદેવના આજ્ઞાનુસારી નિર્ગ્રંથ ગુરુદેવો અને તેમના આજ્ઞાનુસારી ધર્માત્માઓ સિવાય કોઈને પણ નમસ્કાર કરતો નથી, માટે તે જાણવા છતાં પણ અંગમાં ઉત્પન્ન થયેલા ભયંકર માનને આધીન થઈને રાજા તરીકે મારી પાસે નમસ્કાર કરાવવાની ભાવના કરવામાં, તારી પોતાની સ્થિતિ ઘણી જ કફોડી બનાવી છે, પણ જાઓ ! પૂર્વ ઉપકારોના સ્મરણથી હું તમને આ કફોડી દશામાંથી મુક્ત કરુ છું અને આ પૃથ્વીનું રાજ્ય તમને સમર્પી દઉં છું તમે ખુશીથી ભોગવો. બાકી જીતવાની ઇચ્છાવાળા મારી હયાતીમાં આ પૃથ્વીનું રાજ્ય તમારા માટે અશક્ય છે, એટલે હું તો મોક્ષરૂપ સામ્રાજ્યના કારણભૂત દીક્ષાને અંગીકાર કરીશ અને રાજા સુગ્રીવ તમારી આજ્ઞાને ધરશે.'

આ પ્રમાણે કહીને શ્રી વાલીમહારાજાએ તે જ ક્ષણ પોતાના રાજ્ય ઉપર પોતાના લઘુબંધુ શ્રી સુગ્રીવને સ્થાપન કરીને પોતે પૂજ્યપાદ શ્રી 'ગગનચંદ્ર' નામના ઋષિ પાસે દીક્ષાને અંગીકાર કરી.

**સભા** : દીક્ષા આપનાર મુનિ પણ મળી ગયા ?

**પૂજ્યશ્રી** : પુણ્યશાળી આત્માઓને ઇચ્છાની સાથે જ સામગ્રી પ્રાપ્ત થાય છે, તો પછી આવા મહાપુણ્યશાળી આત્માઓને તેવી સામગ્રી તરત જ મળે એમાં પ્રશ્ન જ શો ?

**સભા** : તે સમયે વૈરાગ્યની પરીક્ષા કોઈ લેતું નહોતું ?

**પૂજ્યશ્રી** : પરીક્ષા તો લેવાતી, લેવાય છે અને લેવાશે પણ આજના અજ્ઞાનીઓ જેવી કહે છે તેવી તો નહિ જ. પરીક્ષા કેમ અને કેવી લેવી એનો આધાર પરીક્ષક ઉપર છે નહિ કે ગાંડાઓ ઉપર. દશ પ્રશ્ન પૂછવા, પાંચ કે બે પૂછવા, તે પરીક્ષકની ઇચ્છા ઉપર છે. એક જ પ્રશ્ન પૂછે ને દેખવા માત્રથી સંતોષ પામે તો ન પણ પૂછે.

**સભા :** પરીક્ષક તો લાલચું હોય ને ?

**પૂજ્યશ્રી :** આમાં પરીક્ષક પ્રાય: લાલચુ ન હોય. અહીંના લાલચુ પરીક્ષકો તો પાપાત્મા છે. જેનામાં સ્વાર્થની ભાવના આવી તે તારક નથી બની શકતા. મોહાંધો શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનના ગુરુપદે શોભી શકતા જ નથી. પાપ કરે તો દુર્ગતિનો કાયદો ગૃહસ્થોને જ માટે છે અને સાધુઓ માટે નથી એમ નથી. મુનિપણું ન સાચવવાથી હાથમાં ઓઘો છતાં કેઈ નરકે પણ ગયા છે. પરીક્ષક એવા જોઈએ કે સામાને અન્યાય ન થાય અયોગ્ય પાસ ન થઈ જાય. તેમ યોગ્ય પાસ થયા વિના રહેવો પણ ન જોઈએ. 'નાલાયક ચાંદ લઈ ન જાય અને લાયક ચાંદ વિના રહી પણ ન જાય' આ કાળજી પરીક્ષકને ખાસ હોવી જ જોઈએ. તેમ અહીં પણ એ પરીક્ષા કે યોગ્ય આવે તો એક ક્ષણ પણ ઓઘા વિના રહી જવો ન જોઈએ.



### વીરવર રાજર્ષિ શ્રી વાલી મુનિવરની મુનિચર્યા અને લબ્ધિઓની પ્રાપ્તિ

ઋષિપુંગવ શ્રી 'ગગનચંદ્ર'ની પાસે શ્રી જૈનેશ્વરી દીક્ષાનો સ્વીકાર કર્યા પછી તે મહાપુરુષ

*विविधाभिग्रहस्तप-स्तत्परः प्रतिमाधरः ।*
*ध्यानवान् निर्ममो वाली, मुनिर्व्याहरतावनौ ॥१॥*
*वालीभट्टारकस्याथो-त्पेदिरे लब्धयः क्रमात् ! ।*
*संपदः पादपस्यैवं, पुष्पपत्रफलादयः ॥२॥*

'શ્રી વાલી મુનિવર વિવિધ પ્રકારના અભિગ્રહોને અંગીકાર કરી, તપ તપવામાં તત્પર થઈ અને પ્રતિમાધર બની, ધ્યાનમગ્નપણે અને નિર્મમપણે પૃથ્વી ઉપર વિહરવા લાગ્યા અને એ રીતે વિહરતા એવા પૂજ્ય શ્રી વાલી મુનિવરને, વૃક્ષને જેમ પુષ્પ, પત્ર અને ફળ આદિ સંપદાઓ ઉત્પન્ન થાય, તેમ ક્રમે કરીને અનેક લબ્ધિઓ પ્રગટ થઈ.'

ઉત્તમ પ્રકારની મુનિચર્યા મોક્ષ આપવામાં સમર્થ છે. તો તેની આગળ લબ્ધિઓની તો કિંમત પણ શી છે ? અને એ જ કારણે કેવળ મુક્તિની જ કામનાવાળા આવા મુનિવરોને લબ્ધિઓની પરવા પણ નથી હોતી. અનેક લબ્ધિસંપન્ન હોવા છતાં પણ આવા મુનિવરો કેવળ સંયમયોગોની સાધનામાં જ રક્ત હોય છે. એ જ પ્રમાણે મુનિપુંગવ શ્રી વાલી પણ અષ્ટાપદ ઉપર જઈ, ભુજાઓને લાંબી કરી, કાયોત્સર્ગ ધારણ કરતા અને તે સમયે શરીરની પણ મમતા વિનાના તે મુનિપુંગવ, કાયોત્સર્ગમાં સ્થિરપણે ઊભા રહેતા. આ રીતે એક મહિનાને અંતે કાયોત્સર્ગને પાળતા અને પારણું કરતા. એમ વારંવાર એક-એક આસને કાયોત્સર્ગ કરતા અને પારણું કરતા. આ રીતે તપ, ધ્યાન અને નિર્મમ અવસ્થામાં પોતાનું મુનિજીવન પસાર કરતા. આવા મુનિવરોને મુક્તિ કેમ દૂર હોય?

### વિમાનનું સ્ખલન અને વાલીમુનિનું દર્શન

આ રીતે આ બાજુ ઋષિપુંગવ શ્રી વાલીમહારાજાનું ત્યાગજીવન ચાલે છે, ત્યારે આ તરફ શ્રી રાવણનું ભોગજીવન ચાલે છે. મહારાજા વાલી સંયમધર થયા પછી તેમના લઘુ ભ્રાતા શ્રી સુગ્રીવ, કે જેમને શ્રી વાલીમહારાજાએ પોતે જ ગાદી ઉપર સ્થાપન કર્યા છે. તેમણે સુકાઈ જતા પૂર્વના સ્નેહરૂપી વૃક્ષને પ્રફુલ્લિત રાખવા માટે પાણીની નીક સમાન 'શ્રીપ્રભા' નામની પોતાની બહેન શ્રી રાવણને આપી અને 'શ્રી ચંદ્રરશ્મિ' કે જે મહારાજા શ્રી વાલીના પુત્ર છે, મહાપરાક્રમી છે, અને ચંદ્રના કિરણ જેવા ઉજ્જ્વળ યશવાળા છે, તેમને યુવરાજપદે સ્થાપન કર્યા. શ્રી રાવણ, શ્રી સુગ્રીવની ભગિની શ્રી પ્રભાને પરણીને અને સાથે લઈને લંકા નગરીમાં ગયા. ત્યારબાદ બીજા પણ અનેક વિદ્યાધર નરેંદ્રોની રૂપવતી કન્યાઓને બળથી પણ શ્રી રાવણ પરણ્યા. આ રીતે

શ્રી રાવણ પોતાના ભોગપુણ્યના યોગે અનેક પ્રકારની ભોગસામગ્રીને એકત્રિત કરી રહ્યા છે અને સંસારના વિષયસુખમાં વિલસી રહ્યા છે.

હવે શ્રી રાવણે 'નિત્યાલોક' નામના નગરમાં 'શ્રી નિત્યાલોક' નામના વિદ્યાધરેશ્વરની 'રત્નાવલી' નામની કન્યાને પરણવા માટે તે વખતે પ્રયાણ કર્યું, કે જે વખતે શ્રી વાલી મુનિવર અષ્ટાપદગિરિ ઉપર ધ્યાનમગ્ન જીવન જીવી રહ્યા છે. શ્રી અષ્ટાપદ પર્વત ઉપર જતાં શ્રી રાવણનું વિમાન, જેમ કિલ્લા આગળ દુશ્મનોનું સૈન્ય સ્ખલના પામે, તેમ એકદમ સ્ખલના પામ્યું. નાંગર નાંખેલ જહાજની જેમ અને બાંધેલા હસ્તિની જેમ, અટકી ગયેલ પોતાના વિમાનને જોઈને, શ્રી રાવણ એકદમ કોપાયમાન થઈ ગયા અને 'મારા વિમાનને સ્ખલના કરવાથી કોણ યમના મુખમાં પેસવાને ઇચ્છે છે ?' એમ બોલતા શ્રી રાવણે ઊતરીને શ્રી અષ્ટાપદના શિખરને જોયું, ત્યાં તો તેમણે વિમાનની નીચે જાણે પર્વતનું ઉત્પન્ન થયેલું નવું શિખર જ ન હોય, તેવી રીતે પ્રતિમામાં રહેલા શ્રી વાલી મુનિવરને જોયા.

### શ્રી ક્રોધાધીન રાવણનો ઉત્પાત

મુનિવરના દર્શનથી આનંદ થવો જોઈએ, તેના બદલે માનાધીન થયેલા શ્રી રાવણને ક્રોધનો જ આવિર્ભાવ થયો અને એ રીતે ક્રોધાયમાન થયેલા શ્રી રાવણે પ્રલાપ કરવા માંડ્યો કે

"x x x x x x x x x, *विरुद्धोऽद्यापिमव्यसि*
*व्रतं वहसि दंभेन, जगदेतद्धिदंभिषुः ॥१॥*"
"*कयापि माययाऽद्येऽपि, मां वाहीक इवावहः ।*
*प्राव्राजीः शंकमानोऽस्म-त्वकृतप्रतिकृतं खलु ॥२॥*"
"*नन्वद्यापि स एवास्मि, त एव मम बाहवः ।*
*कृतप्रतिकृतं तत्ते, प्राप्तकालं करोम्यहम् ॥३॥*"

"सचन्द्रहासं मामूह्य, यथा भ्राम्यस्त्वमब्धिषु ।
"तथा त्वां साद्रिमुत्पाट्य, क्षेप्स्यामि लवणार्णवे ॥४॥"

'ખરેખર, હજુ સુધી પણ તું મારી તરફ વિરુદ્ધ જ છે ? આ જગતને ઠગવાની ઈચ્છાવાળો તું દંભથી જ વ્રતને વહન કરે છે ! આગળ પણ કોઈ પ્રકારની માયા વડે જ તેં મને કોઈક વાહીકની માફક વહન કર્યો હતો, 'પણ અમારા કરેલાનો બદલો વાળશે' એવી શંકા કરતા તે દીક્ષા અંગીકાર કરેલી. પણ હજી પણ હું તેનો તેજ રાવણ છું અને મારી ભૂજાઓ પણ તેની તે જ છે. હવે મારો વારો આવ્યો છે, તો હું તારાથી કરેલાનો બદલો વાળું છું. ચંદ્રહાસ ખડ્ગ સહિત મને ઉપાડીને તું ચારે સમુદ્રોમાં ફર્યો હતો, તેમ તને હું આ પર્વત સહિત ઉપાડીને લવણ સાગરમાં ફેંકી દઈશ.'

ખરેખર, કષાય એ એક ભયંકરમાં ભયંકર વસ્તુ છે. માનમાં ચઢેલા શ્રી રાવણ એ પણ ભૂલી જાય છે કે 'સ્થાવર કે જંગમતીર્થની ઉપર વિમાન જરૂર સ્ખલના પામે છે જ અને એ ભૂલના પરિણામે તેનો વિવેકી આત્મા પણ ક્રોધાધીન બની જાય છે. 'ખરેખર, માન વિવેકનો નાશક છે' એ વાત આ ઉપરથી બરાબર સિદ્ધ થઈ શકે છે. કષાયને આધીન થયેલ શ્રી રાવણ, શ્રી વાલીમહારાજાની અવિરુદ્ધ ભાવનાથી પરિચિત છતાં, તેમનામાં વિરુદ્ધ ભાવનાની કલ્પના જ નહિ, પણ 'હજુ પણ એટલે કે મુનિપણામાં પણ વિરોધી છો' એવો ભયંકર આક્ષેપ કરે છે. ખરેખર, એક માણસ એક ભૂલના યોગે કેટલો ઉન્માર્ગે ચઢી જાય છે, એનું આ અપૂર્વ ઉદાહરણ છે. શું શ્રી વાલીમહારાજાએ સંયમ અંગીકાર કરતાં પહેલાં પોતાની બધી જ હકીકત કહીને એમ નથી કહ્યું કે 'રાવણ! મારે રાજ્યની ઈચ્છા નથી અને જો હોય તો તારે માટે આ પૃથ્વી ઉપર ઊભા પણ રહેવાની જગ્યા નથી !' શ્રી વાલીમહારાજાએ એ કહ્યું છે અને શ્રી રાવણે સાંભળ્યું છે, પણ માની અને ક્રોધી બનેલા શ્રીરાવણ તે બધું જ ભૂલી જઈ, પરમત્યાગી, અતિ ઉત્કટ કોટિએ ચઢેલા ઘોર તપસ્વી, પરમધ્યાની અને સર્વથા નિર્મમ

એવા મહર્ષિ ઉપર દંભીપણાનો અને જગતને ઠગવાનો આરોપ મૂકતાં પણ આંચકો નથી ખાતા ! ખરેખર, માન અને ક્રોધની દુરંતતા અને ભયંકરતા કલ્યાણના અર્થી આત્માએ ખાસ વિચારવા જેવી છે. તે દોષો જીવનને ભયંકર બનાવી દે છે, એ એક ક્ષણ પણ ભૂલવા જેવું નથી જ. આટલા બધા આરોપો મૂકવા છતાંપણ નહિ ધરાયેલા અને માન તથા ક્રોધના યોગે ઉન્મત્તપ્રાય: બનેલા શ્રી રાવણ પરમ પરાક્રમી શ્રી વાલી મુનિવરને પોતાનું અને પોતાની ભુજાઓનું સ્મરણ કરાવવાની ઘેલછા કરે છે અને કહે છે કે 'તે પરાભવનો બદલો લેવાનો મારો આ સમય છે અને તે લીધા વિના હું રહેવાનો નથી જેમ તે મને ચંદ્રહાસ ખડ્ગની સાથે ઉઠાવીને ચારે સમુદ્રોમાં ભમાવ્યો હતો, તેમ હું પણ તને આ પહાડની સાથે લવણ સમુદ્રમાં ફેંકી આવીશ.'

કહો કહો, આ  કષાયની કેવી અને કેટલી ક્રૂરતા છે, કે જે ક્રૂરતાને આધીન બનેલા શ્રી રાવણ, જે સમયે મહર્ષિપુંગવ શ્રી વાલીમહારાજા ધ્યાનમગ્ન અવસ્થામાં ઊભા છે, તે સમયને પોતાના પરાભવનો બદલો લેવાના સમય તરીકે ઓળખાવે છે. અરે ! પોતાના ક્ષત્રિયવ્રતને પણ ભૂલી જાય છે અને વધુમાં જે પહાડને પોતે શ્રી વાલીમુનિ સાથે લવણસાગરમાં ફેંકી આવવાની વાત કરે છે, તે પહાડ ઉપર તીર્થરૂપ ચૈત્ય છે, તેને પણ ભૂલી જાય છે.

હા ! હા !  કષાયની કેવી અને કેટલી કારમી કુટિલતા છે, કે જેની આધીનતાના યોગે શ્રી રાવણ જેવાનો આત્મા પણ સ્થાવર અને જંગમ એ બંનેય તીર્થોનો એકી સાથે નાશ કરવા જેવો કારમો પ્રલાપ કરી રહ્યો છે. આ જ કારણે ઉપકારી મહર્ષિઓ કષાયોથી બચવાનો જોરશોરથી ઉપદેશ કરી રહ્યા છે.

ધન્ય છે તે પુણ્યાત્માઓને, કે જેઓ આવા અપ્રશસ્ત  કષાયોથી પોતાના આત્માને અલિપ્ત રાખી શક્યા છે અને રાખી શકે છે. આ જાતના

અપ્રશસ્ત  કષાયોથી બચ્યા વિના આત્માની મુક્તિ કદીપણ થવાની જ નથી. આવી રીતનો ભયંકર પ્રલાપ કરતા અને આવેશમાં આવેલા રાવણે વગર વિચાર્યું એ પ્રમાણે બોલી નાંખ્યું અને એ પ્રમાણે કહીને સ્વર્ગથી પડેલા વજ્રની માફક પૃથ્વીને ફાડી નાખીને રાવણ શ્રી અષ્ટાપદગિરિના તળીએ પેઠા અને ભુજાબળથી મદોદ્ધત્ત બનેલા તે રાવણે એકીસાથે હજારે વિદ્યાઓનું સ્મરણ કરીને, દુર્ધર એવા તે શ્રી અષ્ટાપદગિરિને ઉપાડ્યો.



ભાગ્યશાળી ! વિચારો કે 'આવેશ એ કેવી ભયંકર વસ્તુ છે, કે જેના યોગે શ્રી રાવણ જેવા પરમપુણ્યશાળી પણ ભૂલી જાય છે કે 'આ એક પવિત્ર ગિરિ છે, એ તીર્થથી મંડિત છે તથા આ એક મોટા મુનિવર છે.' બીજું 'આ પહાડને ઉપાડવાથી વિના કારણ અનેક નિરપરાધી પ્રાણીઓનો ગજબ સંહાર થઈ જશે.' એ પણ આવેશની આધીનતાથી શ્રી રાવણ ન વિચારી શક્યા અને એવો ભયંકર ઉત્પાત મચાવ્યો કે જેના યોગે અનેક પ્રાણીઓનાં જીવન બરબાદ થઈ ગયાં. રાવણે જ્યારે તે અષ્ટાપદ ગિરિવરને ઉપાડ્યો, ત્યારે તે પહાડ ઉપર રહેલા વ્યંતરો પણ તે વખતે તે પહાડ ઉપર થતાં 'તડતડ' એવા નિર્ઘોષથી ત્રાસ પામ્યા 'ઝલઝલ' એવા શબ્દથી ચપલ થયેલા સાગરથી રસાતલ પુરાવા લાગ્યું 'ખડખડ' શબ્દે ધસી પડતા પથ્થરોથી વનના હસ્તિઓ ક્ષુણ્ણ થઈ ગયા અને પર્વતના નિતંબ ઉપર રહેલા વનનાં વૃક્ષો 'કડ કડ' શબ્દથી ભાંગી પડ્યાં.

## વાલીમુનિની ઉપયોગપૂર્વકની વિચારણા અને ફરજનો ખ્યાલ

આ બનાવને અવધિજ્ઞાનથી જાણીને અનેક લબ્ધિઓરૂપી નદીઓ માટે મહાસાગર સમા અને વિશુદ્ધ બુદ્ધિવાળા તે શ્રી વાલી મહામુનિ વિચારવા લાગ્યા કે

*आःकथं मयि, मात्सर्या-दयमद्यापि दुर्मतिः ।*
*अनेकप्राणिसंहार-मकांडे तनुतेतराम् ॥१॥*

*भरतेश्वरचैत्यं च, भ्रंशयित्वैष संप्रति ।*
*यतते तीर्थमुच्छेतुं, भरतक्षेत्रभूषणम् ॥२॥*

'અરે ! આજ સુધી પણ મારી ઉપરનાં માત્સર્યથી આ દુર્મતિ અકાળે અનેક પ્રાણીઓના સંહારને કેમ કરે છે ? હાલમાં આ ભરતેશ્વર શ્રી ભરતમહારાજાએ બનાવેલા ચૈત્યનો ભ્રંશ કરીને ભરતક્ષેત્રના ભૂષણભૂત આ તીર્થનો ઉચ્છેદ કરવાનો યત્ન કરે છે.'

અને

*"अहं च त्यक्तसंगोऽस्मि, स्वशरीरेऽपि निःस्पृहः ।*
*रागद्वेषविनिर्मुक्तो, निमग्नः साम्यवारिणि ॥३॥"*

'હું સંગ માત્રનો ત્યાગ કરીને રહેલો છું, પોતાના શરીરમાં પણ સ્પૃહા વિનાનો છું. રાગ અને દ્વેષથી રહિત છું. અને સમતારૂપ પાણીમાં ડૂબેલો છું.'

તોપણ

*"तथापि चैत्यत्राणाय, प्राणिनां रक्षणाय च ।*
*रागद्वेषौ विनैवैनं, शिक्षयामि मनागहं ॥४॥"*

'હું ચૈત્ય-શ્રી જિનેશ્વરદેવના મંદિરનાં રક્ષણ માટે અને પ્રાણીઓના રક્ષણ માટે રાગદ્વેષ વિના પણ આને કંઈક શિક્ષા કરું.'

### મુમુક્ષુઓની ફરજ

મુનિપુંગવ શ્રી વાલીરાજર્ષિની આ વિચારણાથી મુમુક્ષુઓની ફરજનો ખ્યાલ સહજમાં આવી શકે તેમ છે. જેઓ આવા સમયે પોતાની ફરજનો ખ્યાલ નથી કરી શકતા, તે ખરેખર, પામેલું હારી જાય છે. છતી શક્તિએ ધર્મના પરાભવને મુંગે મોઢે જોયા કરનારા અને તેવા સમયે પણ શાંતિનો જાપ જપનારા, ખરેખર જ શાસનનો ભયંકર દ્રોહ કરનારા છે.

કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ખાસ ભાર મૂકીને ફરમાવે છે કે

"धर्मध्वंसे क्रियालोपे, स्वसिध्धान्तार्थविप्लवे ।
अपृष्टेनाऽपि शक्तेन, वक्तव्यं तन्निषेधितुम् ।।१।।"

'ધર્મનો ધ્વંસ થતો હોય, મોક્ષમાર્ગની ક્રિયાઓનો લોપ થતો હોય અને પોતાના, એટલે કે શ્રી સર્વજ્ઞ વીતરાગ પરમાત્માએ પ્રણીત કરેલા પરમશુદ્ધ સિદ્ધાન્ત અને તેના અર્થનો વિપ્લવ થતો હોય, તે સમયે શક્તિમાન આત્માએ તેનો નિષેધ કરવા માટે વગર પૂછ્યે પણ બોલવું યોગ્ય છે.'

એ જ પરમર્ષિ આગળ વધીને ત્યાં સુધી કહે છે કે 'જે આત્મા છતી શક્તિએ શાસનરક્ષાના પ્રયત્ન નથી કરતો, તો આ ઘોર સંસારમાં ચિરકાળ સુધી ભ્રમણ કરનારો થાય છે.' અને એ જ વાતની સ્પષ્ટતા આ પરમપુરુષની વિચારણા કરી આપે છે. એ મુનિવર સ્પષ્ટ વિચારે છે કે 'યદ્યપિ હું સંગરહિત છું, સ્વશરીર ઉપર પણ સ્પૃહા વિનાનો છું, રાગદ્વેષથી મુકાયેલો છું અને સમતારૂપ જળમાં ડૂબેલો છું, તોપણ ચૈત્યના પાલન માટે અને પ્રાણીઓના રક્ષણ માટે રાગ-દ્વેષ વિના પણ હું આને શિક્ષા કરું જ્યારે આજે શ્રી વાલી મુનિવરની અપેક્ષાએ નિઃસંગતાનું ઠેકાણું નહિ, શરીરની મમતાનો પાર નહિ, રાગ-દ્વેષની મર્યાદા નહિ અને સમતાનું નામ નિશાન નહિ, છતાં શાસનસેવાના સમયે, ધર્મના રક્ષણ સમયે અને સત્ય વસ્તુ સ્વરૂપના પ્રકાશન સમયે સમતાની અને રાગ દ્વેષની તથા શાંતિ આદિની વાતો જેઓ કરે છે, તેઓ આ પ્રભુશાસનની દૃષ્ટિએ તો ખરેખર જ દયાપાત્ર ઠરે છે. આવા પ્રસંગો પણ જો જાગૃત ન કરે, તો કહેવું જ જોઈએ કે વસ્તુતઃ શ્રી જિનેશ્વરદેવે પ્રરૂપેલો મોક્ષમાર્ગ બરાબર જચ્યો જ નથી.

શ્રી વાલી મહારાજાની વિચારણા એકેએક શાસનપ્રેમી આત્માને પોતાની ફરજનું ભાન કરાવે તેમ છે.'

'રાગ દ્વેષ વિના પણ, તીર્થરૂપ ચૈત્યના અને પ્રાણીઓના રક્ષણ માટે આ રાવણને શિક્ષા કરવી જોઈએ.' આ પ્રમાણે વિચારીને

*"एवं विमृश्य भगवान्, पादांगुष्ठेन लीलया ।*
*अष्टापदाद्रेर्मूर्धानं, वाली किंचिदपीडयत् ॥१॥"*

'ભગવાન્ શ્રી વાલી મુનિવરે લીલાપૂર્વક પગના અંગૂઠાથી અષ્ટાપદ પર્વતના શિખરને સહજ દબાવ્યું.'

અનેક લબ્ધિના સાગર અને અચિંત્ય બળના સ્વામીનું સહજ પણ દબાણ. ભયંકર પાપ કરવાને તત્પર થયેલા રાવણને ભારે પડી ગયું. તે સહજ દબાણથી તો એક ક્ષણવારમાં રાવણ, મધ્યાહ્ન સમયે જેમ દેહની છાયા સંકોચાઈ જાય અને પાણીની બહાર રહેલો કાચબો જેમ સંકોચાઈ જાય, તેમ સંકુચિત ગાત્રવાળો થઈ ગયો અને અતિશય ભાંગી ગયા છે ભુજાદંડ જેના એવો અને મુખથી લોહીનું વમન કરતો તથા પૃથ્વીને રોવરાવતો રાવણ રોવા લાગ્યો. તે રીતે રોવાથી 'દશમુખ' નામના બદલે 'રાવણ' નામથી તે પ્રસિદ્ધ થયો.

અને

*"तस्य चारटनं दीनं, श्रुत्वा वाली कृपापरः ।*
*तं मुमोचाशु तत्कर्म, शिक्षामात्राय न क्रुधा ॥१॥"*

'તે રાવણના દીન રુદનને સાંભળી, કૃપામાં તત્પર શ્રી વાલી મુનિવરે તેને એકદમ છોડી દીધો. કારણકે ભગવાન શ્રી વાલી મુનિવરની રાવણને દાબી દેવાની ક્રિયા કેવળ શિક્ષા માટે જ હતી, પણ ક્રોધથી ન હતી.'

આ રીતે સંગરહિત, શરીર ઉપર પણ નિઃસ્પૃહ, રાગદ્વેષથી રહિત અને સમતારૂપી પાણીમાં નિમગ્ન એવા ભગવાન શ્રી વાલી મુનિવરે તીર્થની અને પ્રાણીઓની રક્ષા માટે પોતાની શક્તિનો સદુપયોગ કરી, યથાસ્થિત રીતે પોતાની ફરજ બજાવી.

### સુયોગ્ય આત્માની મહાનતા

હિતબુદ્ધિથી કરવામાં આવેલી શિક્ષા પણ સુયોગ્ય આત્માને જ ફળે છે અને શ્રી રાવણ ઉત્તમપુરુષ છે, એ તો નિઃશંક બાબત છે.

હિતબુદ્ધિથી જેવી શિક્ષા શ્રી રાવણને કરવામાં આવી, તેવી શિક્ષા

જો કોઈ હીનકર્મી આત્માને કરવામાં આવી હોય, તો તે છૂટવાની સાથે જ ત્યાંથી ભાગે અને તે પરમ ઉપકારીની થાય તેટલી નિંદા કરવામાં અને પોતાની બડાઈ હાંકવામાં બાકી ન રાખે ! આ વાતનો આજે સાક્ષાત્ અનુભવ કરાવે તેવા આત્માઓની સંખ્યા કાંઈ નાનીસૂની નથી. પામરો પોતાની જાતને છાજતું બધું જ કરી છૂટે છે. એવાઓને દૂર રાખી આપણે તો આ પુણ્યપુરુષ શ્રી રાવણની દશાને જ જુઓ અને વિચારો. પરમ પુણ્યશાળી શ્રી રાવણ તો પોતાની અયોગ્ય કાર્યવાહીથી પ્રતાપહીન થઈ ગયા અને પશ્ચાત્તાપથી પૂર્ણ હૃદયવાળા થઈ ગયા. પશ્ચાત્તાપપૂર્ણ હૃદયવાળા બનેલા તે પોતાને ભયંકર શિક્ષા કરનાર એવા પણ શ્રી વાલી મુનિશ્વર પાસે આવીને હાથ જોડીને કહેવા લાગ્યા કે

*"भूयो भूयोऽपराधानां, कर्ताऽहं त्वयि निस्त्रपः ।*
*उत्कृपस्त्वं च सोढासि, महात्मन् ! शक्तिमानपि ॥१॥"*

'હે મહાત્મન્ ! નિર્લજ્જ એવો હું તો ફરી-ફરીને આપને વિષે અપરાધોનો જ કરનાર છું અને અધિક દયાવાળા આપ શક્તિમાન હોવા છતાં પણ મારા તે-તે અપરાધોને સહન કરનાર છો.'

હવે -

*"मन्ये मयि कृपां कुर्वन्नुर्वीप्रागत्यजः प्रभो !*
*न त्वसामर्थ्यतस्तत् तं, नाज्ञासिषमहंपुरा ॥२॥"*

'હે પ્રભો ! હું માનું છું કે - મારા ઉપર ઉપકાર કરવાની ખાતર જ આપે પ્રથમ પૃથ્વીનો ત્યાગ કર્યો હતો, પણ અસામર્થ્યથી નહિ, આ વાત હું પહેલા ન સમજી શક્યો.'

ખરેખર,

*"अज्ञानान्नाथ तेनेयं, स्वशक्तिस्तोलिता मया ।*
*अद्रिपर्यसने यत्नं, कलभेनेव कुर्वता ॥३॥"*

'હે નાથ ! તે જ કારણે હાથીના બચ્ચાની માફક પર્વતને ચારે તરફ ફેંકવાનો યત્ન કરતા મેં અજ્ઞાનતાથી આ મારી પોતાની શક્તિનું માપ કર્યું.'

તેમ કરવાથી

*"ज्ञातमन्तरमद्येदं, भवतश्चात्मनोऽपि च ।*
*शैलवल्मीकयोर्यादृग्, यादृग्गरुडभासयोः ॥४॥"*

'આજે આ મારા જાણવામાં આવ્યું કે પર્વત અને રાફડાની વચ્ચે અને ગરુડ તથા ગીધપક્ષીની વચમાં જેટલું અંતર છે, તેટલું અંતર આપની અને મારી વચ્ચે છે.'

તદ્દન સાચી વાત છે કે

*"दत्ता प्राणास्त्वया स्वामिन् ! मृत्युकोटिंगतस्य मे ।*
*अपकारिणि यस्येयं, मतिस्तस्मै नमोऽस्तु ते ॥५॥"*

હે સ્વામિન્ ! મૃત્યુની અણી ઉપર ગયેલા એવા મને આપે પ્રાણો આપ્યા છે. ખરેખર, જે મહાત્માની અપકારી ઉપર પણ આવી મતિ છે, તેવા આપને મારા નમસ્કાર હો !'

આ પ્રમાણે દૃઢભક્તિથી કહીને, ખમાવીને અને ત્રણ પ્રદક્ષિણા કરીને શ્રી રાવણે મુનીશ્વરને નમસ્કાર કર્યો.

### લઘુતા અને સરળતાનું અપૂર્વ ઉદાહરણ

'આવેશ ઊતરી ગયા પછી અને સત્યનો ખ્યાલ આવી ગયા પછી, ઉત્તમ આત્માઓમાં કેટલી લઘુતા અને કેવી સરળતાનો સાક્ષાત્કાર થાય છે' એ આ ઉપરથી જોઈ શકાય તેમ છે. લઘુતા અને સરળતાનું આ પણ એક અપૂર્વ ઉદાહરણ છે. હિત માટે લોહી વમતા કરી નાખનારની સમક્ષ પણ નમી પડવું, એ જેવી તેવી લઘુતા નથી. શ્રી રાવણે આ સ્થળે લઘુતા પણ અજબ દર્શાવી અને સરળતા પણ અજબ દર્શાવી. એ બે અદ્ભૂત ગુણોના યોગે પોતાની એક-એક ભૂલનો ખુલ્લો એકરાર અને શ્રી વાલિ મુનિશ્વરની મહત્તાનો સ્વીકાર, તે ત્રણ ખંડના સ્વામી શ્રી રાવણે ખુલ્લા દિલથી કર્યો અને એક બાળકની જેમ તે પરમ ઉપકારી મુનિશ્વરના ચરણમાં ઢળી પડતાં કે પોતાની જાતને ગમે તેવી અધમ તરીકે જાહેર કરતાં પણ આંચકો ન ખાધો.

ખરેખર, કલ્યાણના અર્થી આત્માઓ માટે આ ગુણો ખાસ અંગીકાર કરવા યોગ્ય છે. સત્ય સમજાઈ ગયા પછી અને પોતાની ભૂલનો ખ્યાલ આવી ગયા પછી, ખોટી મહત્તા ટકાવી રાખવા માટે ઉલટી-ઉલટી પ્રવૃત્તિઓ કરવી, એ ઈરાદાપૂર્વક પોતાના આ અમૂલ્ય જીવનનો પોતાના જ હસ્તે નાશ કરવાનો પ્રયત્ન કરવા જેવું છે. એવા કૂટ પ્રયત્નો કરનારા, ખરેખર ઉપકાર માટે પણ અયોગ્ય જ ગણાય છે. એવા દુરાગ્રહીઓ ઉપર ઉપકાર કરવાની ઉપકારી આત્માઓની આશા પણ વ્યર્થ જ થાય છે. ખરેખર, તમે વિચારશો તો સમજી શકશો કે શ્રી રાવણે પોતાને લોહી વમતા બનાવનાર મુનિવરને ચરણે નમી પડવામાં અને પોતાની એકે-એક ભૂલને કબૂલ કરી લેવામાં કમાલ જ કરી છે. આવી યોગ્યતાવાળા આત્માઓની જ ગણના ઉત્તમ આત્માઓ તરીકે થઈ શકે છે. આવા આત્માઓ પરિમિત સમયમાં સંસાર-સાગરને લંઘી જાય, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી. ભવભીરુ આત્માઓએ આવા ગુણમય જીવનનું અનુકરણ ખાસ કરવા જેવું છે. મહાપુરુષોના જીવનમાંથી આવી-આવી વસ્તુઓ જ અંગીકાર કરવાની હોય છે.

### દેવો સેવક છે, પણ કોના ?

શ્રી વાલી મુનિશ્વરે રાગદ્વેષ વિના પણ, શ્રી રાવણને ભયંકર પાપ કરતાં બચાવી લેવા માટે અને તીર્થની તથા પ્રાણીઓની રક્ષા માટે, મહાપુરુષને સહજ એવો પ્રયત્ન કરી જે માહાત્મ્ય દર્શાવ્યું, તેનાથી આનંદિત થયેલા અને 'સારું-સારું' એ પ્રમાણે બોલતા એવા દેવતાઓએ શ્રી વાલી મુનિશ્વરની ઉપર પુષ્પવૃષ્ટિ કરી. આથી સમજી શકાશે કે દેવો સેવક ખરા, પણ કોના ? દેવો  જરૂર સાચા ગુણવાનોની ભક્તિ કરવા તૈયાર જ હોય છે, બાકી ગુણો વિના દેવોની ભક્તિને ઈચ્છનારા કદી જ દેવોની ભક્તિ પામી શકતા જ નથી. પ્રભુ શાસનમાં

રક્ત બનેલા આત્માઓને તો દેવોની ભક્તિની ઇચ્છા સરખી પણ નથી હોતી. તેઓ તો એક જ ઇચ્છામાં રક્ત હોય છે કે ક્યારે આત્મા આ કર્મબંધનોથી છુટે અને મુક્તિપદને પામે. મુક્તિમાર્ગની આરાધના માટે જેઓએ પોતાના ત્રણે યોગોને સમર્પી દીધા છે, તેઓની સેવા માટે તો દેવો તલસ્યા જ કરે છે અને એથી જ એક પૂજાકાર કવિ પણ ફરમાવે છે કે

**"વિરતિને પ્રણામ કરીને ઈંદ્ર સભામાં બેસે."**

### ભક્તિયોગ : રાવણ અને ધરણેન્દ્ર

રાવણે જે ઉભય તીર્થની આશાતના આરંભી હતી, તેમાંના એક જંગમતીર્થરૂપ શ્રી વાલી મુનીશ્વરની તો હૃદયપૂર્વક ક્ષમાપના માગી અને પ્રદક્ષિણા તથા નમસ્કારરૂપ ભક્તિ કરી અને તે પછી વારંવાર શ્રી વાલી મુનીશ્વરને પ્રણામ કરીને શ્રી અષ્ટાપદ પર્વત ઉપર મુકુટની છે ઉપમા જેને એવા અને શ્રી ઋષભદેવ સ્વામીના પ્રથમ પુત્ર ભરતેશ્વર શ્રી ભરત મહારાજાએ નિર્માણ કરેલા, શ્રી જિનેશ્વરદેવના મંદિરમાં શ્રી રાવણ પોતાના અંતઃપુરની સાથે ગયા. અત્યારે શ્રી વાલી મુનીશ્વરના યોગે રત્નાવલીને પરણવાની વાત પણ ઢીલમાં પડી છે. મંદિરમાં જતાં વિધિ છે કે - રાજાઓ હથિયાર વિગેરે બહાર મૂકે, રાજમુકુટ પણ ન રાખે એક પણ રાજચિહ્ન ન રાખે એ સમજે કે ત્રણ જગતના નાથ પાસે અમે રાજા નથી, ત્યાં અમારૂં રાજચિહ્ન હોઈ ન શકે ! શ્રી રાવણે પણ ચંદ્રાહાસાદિ શસ્ત્રોને મૂકીને પોતાના અંતઃપુરની સાથે પોતાની જાતે શ્રી રાવણે શ્રી ઋષભદેવસ્વામી આદિ ચોવીસે શ્રી જિનેશ્વરદેવોની અષ્ટપ્રકારી પૂજા કરી. ત્યાં તો મૂર્તિઓ ભગવાનના વર્ણ પ્રમાણે જ છે જે ભગવાનનો જે વર્ણ તે જ વર્ણની અને જેટલી ઊંચાઈ તેટલી જ ઊંચી, વિગેરે વિગેરે સ્વરૂપવાળી મૂર્તિઓ ત્યાં છે. દ્રવ્યપૂજા કર્યા પછી મહાસાહસિક શ્રી રાવણે ભક્તિપૂર્વક સ્નાયુને ખેંચીને અને તંત્રીને પ્રમાર્જીને 'ભુજવીણા' વગાડવા માંડી. હવે જે વખતે શ્રી રાવણ ગ્રામરાગથી મનોહર વીણા

વગાડે છે અને તેનું અંતઃપુર સપ્ત સ્વરથી મનોહર ગાય છે, તે વખતે નાગકુમારોના ઇંદ્ર શ્રી ધરણેન્દ્ર ચૈત્યની યાત્રા માટે આવ્યા અને પૂજાપૂર્વક શ્રી અરિહંતદેવોને વંદના કરી.

### ભક્તિથી તુષ્ટમાન થયેલ શ્રી ધરણેન્દ્રનું કથન

શ્રી અરિહંતદેવના ગુણોથી ભરેલાં 'કરણ' અને 'ધ્રુવક' આદિ ગીતોથી ગાયન કરતા શ્રી રાવણને જોઈને શ્રી ધરણેન્દ્ર કહે છે કે

*"अर्हद्‌गुणस्तुतिमयं, साधुगीतमिदं ननु ।*
*निजभावानुरूपं ते, तेन तुष्टोऽस्मि रावणः ॥१॥"*

'હે રાવણ ! તમે પોતાના ભાવને યોગ્ય અને શ્રી અરિહંતદેવના ગુણોથી ભરેલું તમે ઘણું જ સુંદર ગાયું, તેથી ખરેખર, હું તુષ્ટમાન થયો છું.'

સમ્યગ્દૃષ્ટિ દેવો અને દેવેંદ્રો પણ પ્રભુના ગુણગાનથી કેટલા પ્રસન્ન થાય છે, એ વિચારવાનું છે. અને વાત પણ ખરી છે કે શ્રી અરિહંતદેવનાં ગુણગાન પણ કોઈ ભાગ્યશાળી જ કરી શકે છે. ભાગ્ય વિના આવી ભક્તિપૂર્વક ગુણો ગાવાનું મન નથી થતું, તો પછી ગુણગાનમાં આવી લીનતા તો આવે જ ક્યાંથી ? શ્રી ધરણેન્દ્રે પોતાની તુષ્ટમાનતા તો બતાવી, પણ પોતે સમજે છે કે મારી તુષ્ટમાનતા કંઈ આ ભક્તિના ફળને આપવા માટે સમર્થ નથી, અને એ જ કારણે તુષ્ટમાન થયેલ શ્રી ધરણેન્દ્ર, એ ભક્તિના ફળનું વર્ણન કરતાં કહે છે કે

*"अर्हद्‌गुणस्तुतेर्मुख्यं, फलं मोक्षस्तथाप्यहम्, ।*
*अजीर्णवासनस्तुभ्यं, किं यच्छामि वृणीष्व भोः ॥२॥"*

'જોકે - શ્રી અરિહંતદેવોના ગુણોની સ્તુતિનું મુખ્ય ફળ તો મોક્ષ છે, તો પણ વાસના જેની જીવંત છે એવો હું તને શું આપું ? હે રાવણ ! આપ માંગો !'

તમે જોઈ શકશો કે ઇંદ્રો પણ પોતાની મહત્તા બતાવવા પ્રભુભક્તિના મુખ્ય ફળને ગોપવતા નથી. શ્રી ધરણેન્દ્રે સ્પષ્ટ અક્ષરોમાં કહી દીધું કે 'અરિહંતદેવોના ગુણોની સ્તુતિનું મુખ્ય ફળ તો મોક્ષ જ છે.'

ખરેખર, જો એક મુક્તિના જ ઈરાદે નિર્મળચિત્તે શ્રી અરિહંતદેવોના ગુણોનું ગાન થઈ જાય, તો આ વિશ્વમાં કોઈ એવી વસ્તુ નથી, કે જે તે પુણ્યાત્માની સેવામાં હાજર ન થાય. જો કે એવા પુણ્યાત્માને તો વિશ્વના કોઈપણ પદાર્થની વસ્તુતઃ ઈચ્છા જ નથી હોતી, તોપણ તેના પુણ્યબળે વિશ્વની સઘળીજ ઉત્તમ વસ્તુઓ, વગર માગ્યે પણ તેની પાસે આવી જ પડે છે શ્રી રાવણે કાંઈ શ્રી ધરણેન્દ્રને તુષ્ટમાન કરવાનો પ્રયત્ન કર્યો ન હતો, પણ પ્રભુગુણોની સ્તુતિના પ્રતાપે તે આપોઆપ જ તુષ્ટમાન થયા હતા અને વગર માગ્યે જ કહેવા લાગ્યા કે

**'માંગો, માંગો તમે માંગો તે આપું !**

પ્રભુના સેવકની સેવા કરવાનું મન ઇંદ્રોને પણ થઈ આવે છે અને થઈ આવે એમાં આશ્ચર્ય પણ શું ? સ્વામીના સાચા સેવકને સ્વામીના સાચા સેવક પ્રત્યે 'પ્રેમ' અને 'ભક્તિ' કરવાની ભાવના' ઉત્પન્ન થયા વિના રહેતી જ નથી. ખરી વાત છે કે

જેના હૃદયમાં પોતાના સાચા સાધર્મિક પ્રત્યે પ્રેમ ઉત્પન્ન થતો નથી અને ભક્તિ કરવાની ભાવના જાગૃત થતી નથી, તે સ્વામીનો સાચો સેવક પણ નથી. સ્વામીના સાચા સેવકને પોતાના સ્વામીના સાચા સેવક પ્રત્યે પ્રેમ કે ભક્તિ કરવાની ભાવના ઉત્પન્ન થયા વિના રહે જ કેમ? સાચા સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માને પોતાના સાધર્મિક પ્રત્યે, એટલે કે શ્રી જિનેશ્વરદેવના સાચા પૂજક પ્રત્યે પ્રેમ અને ભક્તિ કરવાની ભાવના જાગૃત થવી જ જોઈએ.

જેમ શ્રી રાવણને માંગણી કરવાનું શ્રી ધરણેન્દ્રે કહ્યું, તેમ જો કોઈ સંસારના પિપાસુને કહે, તો તે ભક્તિના મુખ્ય ફળનો નાશ કર્યા વિના રહે ખરો કે ? નહિ જ. જો કે એવા સંસારરસિકો પાસે દેવો આવતા જ નથી, કેમ કે દેવો પણ ત્રણ જ્ઞાનના ધણી હોય છે અને જો કદાચ આવી જાય, તો તો એનું મગજ ગુમ જ થઈ જાય. અત્યારે દેવતા નથી આવતા

તે પણ ભલા માટે, કેમકે તેમના આગમનને પણ પચાવવાની તાકાત જોઈએ.

શ્રી ધરણેન્દ્ર જેવા માંગવાનો આગ્રહ કરે છે. અને શ્રી રાવણ, કે જે પ્રાય: ભોગજીવનમાં જ રક્ત છે, તેને માંગવાનું કહેવાય છે, તે છતાં ભક્તિના યોગે તુષ્ટમાન થઈને માંગવાનું કહેનાર શ્રી ધરણેન્દ્રને શ્રી રાવણ શું કહે છે તે જ જોવાનું છે. ખરેખર, સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓની વાતો પણ આનંદને આપવા સાથે વસ્તુતત્ત્વનું ભાન કરાવનારી જ હોય છે. શ્રી ધરણેન્દ્ર અને શ્રી રાવણનો વાર્તાલાપ પણ એવો જ છે.



આપણે જોયું કે રત્નાવલીને પરણવા જતા શ્રી રાવણ, શ્રી વાલીમુનીશ્વરના સંસર્ગથી એ વાતને ભૂલી ગયા અને અષ્ટાપદગિરિ ઉપરના ચૈત્યમાં પ્રભુની પૂજાભક્તિ કરવા ગયા. શ્રી વાલીમુનીશ્વરના સંસર્ગનું આ ફળ છે. શાસ્ત્ર કહે છે કે વિષય કષાયની વાસના વધે તે વખતે શમાવનાર મળે, તો એ વાસના આત્માને એકદમ ઉન્માર્ગે નથી લઈ જતી પણ શમાવનારને બદલે સીંચનાર મળે, તો એ વાસના આત્માને ક્યાં લઈ જાય એનો પત્તો નહિ. આપણે જોઈ ગયા કે શ્રી રાવણ પ્રભુ પાસે ભક્તિ કરે છે, પોતે વીણા વગાડે છે, શ્રીમતી મંદોદરીરાણી સ્તુતિ કરે છે, અને અંગમાંથી સ્નાયુ કાઢીને પણ રાવણ ભક્તિમાં ત્રુટિ પડવા નથી દેતા. આ ભક્તિ કોને આવે ? ભક્તિના ધ્યેય તરફ આત્મા અભિમુખ થાય તેને ! આપણે એ પણ જોઈ ગયા કે નાગકુમાર ધરણેંદ્ર આવ્યા છે, ભક્તિ જોઈ તુષ્ટ થયા છે અને શ્રી રાવણને વરદાન માંગવાનું એમણે કહ્યું છે.

ધરણેન્દ્ર વિચારે છે કે 'એક મનુષ્યનો આત્મા આવી એકતાનતાપૂર્વક અર્હન્તની ભક્તિ કરે છે, માટે જરૂર મારે એની ભક્તિ કરવી જોઈએ.' 'દાસનો દાસ હું' આ પ્રમાણે તો તમે રોજ કહો છો, પણ તે મોંઢેથી છે કે હૈયેથી છે ?

ધરણેન્દ્રે કહ્યું કે 'હે રાવણ ! ભાવનારૂપ અર્હન્તગુણમય તારી સ્તુતિ તથા ભક્તિ જોઈ સંતુષ્ટ થયો છું, માટે મારે તને કંઈ આપવું છે, તો માંગો તે આપું. જોકે ભગવાનની સ્તુતિનું ફળ તો મોક્ષ છે, અને એ આપવાની મારી તાકાત નથી, પણ હું દેવતા છું માટે માંગો તે આપું.'

શ્રી ધરણેન્દ્રે પોતાની તુષ્ટમાનતા બતાવી ઈચ્છિત માગવાનું કહ્યું, તેના ઉત્તરમાં શ્રી રાવણ કહે છે કે -

*"रावणोप्यभ्यधादेवं, देवदेवगुणस्तवैः ।*
*युक्तं तुष्टोऽसि नागेन्द्र ! स्वामिभक्ति र्हि सा तव ॥१॥"*

'હે નાગેન્દ્ર ! દેવોના પણ દેવના ગુણોની સ્તુતિઓથી આપ તુષ્ટમાન થયા છો તે યુક્ત છે, કારણકે તે આપની સ્વામી ભક્તિ છે.'

વાત પણ સાચી છે કે ભક્તિ વિના બીજું એકપણ કારણ શ્રી ધરણેન્દ્રને તુષ્ટમાન થવાનું નથી. શ્રી ધરણેન્દ્ર પાસે કાંઈ ભક્તિ કરવાનાં ઉપકરણો કમ નથી. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓ જરૂર શ્રી જિનેશ્વરદેવોની સ્તવનાઓના શ્રવણથી આનંદ પામે જ એ જ કારણે શ્રી રાવણ કહે છે કે 'દેવાધિદેવની સ્તવનાથી આપ ખુશ થાવ, એ આપના જેવા માટે યોગ્ય છે, કારણકે તે ખુશી એ આપની ભક્તિ સૂચવે છે.' પણ

*यथा तव ददानस्य, स्वामिभक्तिः प्रकृष्यते ।*
*तथा ममाददानस्य, सा काममपकृष्यते ॥२॥*

'જેમ વરદાન આપતા આપની ભક્તિ વૃદ્ધિ પામે છે, તેમ તેનો સ્વીકાર કરતાં મારી ભક્તિ અતિશય હીનતાને પામે છે.'

સમજાય છે કે આવે પ્રસંગે પુદ્ગલાનંદી આત્માઓની ભક્તિ હીનતાને પામી જાય છે ! **પુદ્ગલની લાલસાઓમાં સડતા આત્માઓ સાચી ભક્તિ કરી શકતા જ નથી.** કારણકે એ આત્માઓને ભક્તિનો ઉત્કર્ષ શામાં છે અને અપકર્ષ શામાં છે, એની

સમજ જ હોતી નથી. દેવેંદ્ર આવે ત્યારે આટલું ભાન કોને રહે ? સંસારમાં પડેલા, ભોગમાં આસક્ત અને એકાંત વિષયાધીન આત્માઓને ભાન ન જ રહે. માટે જ **ધર્મી બનવું હોય તો અધર્મને ખોટો માનતા શીખો. ધર્મી થવું હોય તો પાપને પાપ તરીકે સમજો. અધર્મના ત્યાગ વિના ધર્મ ન આવે ! પાપને પાપ માન્યા વિના પુણ્યકાર્ય ઉપર સાચો પ્રેમ ન થાય.** ઉત્તર દેવાની આટલી અને આવી તાકાત હોય, તો દુનિયાની એક પણ ચીજ એવી નથી કે જે તમને અકળાવે. આજે તો ગ્રાહકને રીઝવવા ધર્મના સોગન પણ ખવાય છે ! 'પરમાત્માને વચ્ચે રાખીને કહું છું' એમ પણ કહેવાય છે ! જુઓ, આ તે ધર્મનું બહુમાન કે અપમાન ? ધર્મ આવે કઈ રીતે ? અનીતિ કરવી અને કહેવું કે 'જમાના માટે  જરૂરી છે ! ખોટું સાચામાં જમાનાના નામે ખપાવવું છે ? સાધુ બહુ કહે તો કહી દે કે 'એ તો ઉપાશ્રયમાં રહે. એમને બજારની ઓછી ખબર ? રૂપિયા જોઈએ તે લાવવા ક્યાંથી ? હું કહું છું કે જ્યાં સુધી આવી માન્યતા છે, ત્યાં સુધી ધર્મ હૃદયમાં ઊતરવાનો નથી. 'ઓછું મળે તો ઓછું, પણ પાપ તો ન જ થાય' એ માન્યતા દૃઢ થવી જોઈએ. કદાચ થઈ જાય તો એની પ્રશંસા તો હોય જ નહિ. ધર્મનિષ્ઠ આત્માને પાપ પ્રત્યે સદ્ભાવ ન જ હોવો જોઈએ. શ્રી રાવણ ભોગી છે, પણ પ્રભુના મંદિરમાં કે મુનિના યોગમાં એનો આત્મા તલ્લીન બનતો. ભોગમાંથી તે વખતે તેનો આત્મા કકળતો. કહેતો કે સુખનું કારણ તો આ જ છે.' ઈંદ્ર તુષ્ટમાન થાય એવી ભક્તિ કરે, એ કેટલી ઊંચી ભક્તિ ? એક સ્તવન ગાઓ તેમાં તો મન અને ઈંદ્રિયો બધે ભટકે જ્યારે શ્રી રાવણે ભક્તિમાં ત્રુટી પડવા ન દેવા, શરીરના સ્નાયુને પણ વીણા સાથે બાંધ્યો. આ કઈ ભક્તિ ? વિધિ એ છે કે મધુર સ્વરે, કોઈને પણ આઘાત ન થાય તેવા સ્વરે, ગંભીર અર્થવાળા સ્તવનો હૃદયના ઉલ્લાસપૂર્વક પ્રભુ સમક્ષ ગાવા જોઈએ, કે

જેથી તેના દ્વારા દોષોનો પશ્ચાત્તાપ નીતરે અને શ્રી અરિહંતદેવના ગુણોનું વર્ણન ઝરે. આ રીતે આત્મા દોષથી પાછો ફરે, એટલે બહાર ગયા પછી વિષય કષાયમાં પહેલાંની માફક રાચે નહિ. હૃદયના ઉમળકાપૂર્વકની ખરી ભક્તિ તો ખરેખર, મનુષ્ય જ કરી શકે છે. દેવતા વિષય કષાયને આધીન તેમજ તેવી સામગ્રીથી ઘેરાયેલા, એથી ઊંચી કોટિની માનવી જેવી ભક્તિ કરી શકે, તેવી ભક્તિ દેવો પણ કરી શકતા નથી. શ્રી અરિહંતદેવનાં કલ્યાણકો ઊજવવા આવે, તો પણ મૂળરૂપે તો નહિ પણ ઉત્તરરૂપે જ આવે. બધી સામગ્રીથી અલગ થઈને વાસ્તવિક **'નિસીહિ'**થી જેવી ભક્તિ મનુષ્ય કરી શકે છે, તેવી દેવતા કરી શકતા નથી, માટે દેવતા ધર્મી એવા મનુષ્યને નમસ્કાર કરે છે.

**ગાય તો બધા, પણ જે ગાયનમાં હૈયાનો રસ હોય તે ઓર ખીલે, ભલે કંઠમાં મધુરતા ન પણ હોય ! હૃદયની ભક્તિના શબ્દેશબ્દમાં વૈરાગ્ય રસ ટપકે છે. ભક્તિ કરતાં વૈરાગ્યનો રસ કેમ ન ટપકે ?** અપૂર્વ આરાધનાઓના યોગે જે આત્માઓ 'તીર્થંકરદેવ' તરીકે જન્મી, અપૂર્વ દાન દઈ, અપૂર્વ નિર્ગ્રંથતા મેળવી, ઘોર તપશ્ચર્યાઓ તપી અને અનેક ભયંકર ઉપસર્ગો અને પરિષહોના પ્રસંગે પણ પોતાના સ્વસ્વરૂપમાં સ્થિર રહી, કેવળજ્ઞાન ઉપાર્જી મુક્તિપદે પહોંચ્યા, તે આત્માઓની સામે બેસી ભક્તિભર હૃદયે સ્તવના કરતાં, આત્મામાં કેવી-કેવી ઊર્મિઓ ઊછળવી જોઈએ, એ વિચારો !

દુનિયાદારીમાં જરા તપાસો કે ગરજ હોય ત્યાં વિનય કે ભક્તિ કરતાં શું થાય છે ? દુનિયાના અનુભવનો ઉપયોગ કરતાં અહીં શીખો તો કામ થઈ જાય. ગુણ તો છે, શીખવવા પડે તેમ નથી, પણ જે પૂર પશ્ચિમમાં વળે છે, એને પૂર્વમાં વાળો. તમારામાં ગુણ, આવડત, શક્તિ બધુંય છે, પણ તે બધું આ તરફ વાળવાની જરૂર છે. ઈચ્છા છે ? વાળનારા મળે એવી ભાવના છે ? કોઈ વાળે તો આનંદ થાય કે નહિ ?

કલ્યાણના અર્થી આત્માને એવો આનંદ અવશ્ય થવો જ જોઈએ. રાવણ એવા જ કલ્યાણના અર્થી ઉત્તમ પુરુષ છે તો શ્રી ધરણેન્દ્ર પણ ક્યાં કમ છે ? રાવણને નિયાણાના યોગે ભલે સહન કરવું પડે, પણ ભાવિ તીર્થપતિ છે !

શ્રી રાવણની ઉપર કહેલી નિરાકાંક્ષાવૃત્તિથી તો ચકિત થઈને શ્રી ધરણેન્દ્ર ફરીથી પણ કહેવા લાગ્યા કે

**XXXXXXXXX, साद्युमानद रावण !**
***विशेषतोऽस्मि तुष्टस्ते, निराकांक्षतयानया ॥१॥***

'હે સાધુપુરુષોને માન આપનાર રાવણ ! આપની આ નિરાકાંક્ષતાથી હું આપના ઉપર વિશેષ પ્રકારે તુષ્ટમાન થયો છું.'

સમજો, કહે છે કે 'સાધુને માન આપનાર રાવણ !' રાજા કોનું નામ? જે સત્પુરૂષને માન દે. શ્રી રાવણ સાધુઓને ચરણે ઝૂકતા ! ખરેખર, લક્ષ્મી ધર્મીની પૂંઠે ફરે છે. આ સંસાર છોડો તો પૂંઠે ફરે. માગવા નીકળ્યાં તો ? **'ન માંગે એને આગે અને માંગે એથી ભાગે'** એવો ન્યાય આ દુનિયાની ઋદ્ધિ-સિદ્ધિનો છે. શ્રી રાવણની ના છતાં શ્રી રાવણની મરજી નહિ છતાં, રાવણનો ઇન્કાર છતાં, શ્રી ધરણેન્દ્રે પોતે 'અમોઘવિજયા' નામની શક્તિ અને 'રૂપવિકારિણી' નામની વિદ્યા શ્રી રાવણને આપી અને પોતાના સ્થાનમાં ગયા.



### શ્રી વાલીમુનીશ્વરનો મોક્ષ

આ પછી શ્રી રાવણ પણ શ્રી તીર્થંકરદેવોને નમસ્કાર કરીને 'નિત્યાલોક' નામના નગરમાં ગયા અને 'રત્નાવલી'ને પરણીને લંકાનગરીમાં ગયા. આ બાજુએ ધ્યાનમગ્ન અવસ્થામાં રહેલા શ્રી વાલી મુનીશ્વરને પણ ઉજ્જવળ કેવળજ્ઞાન ઉત્પન્ન થયું અને સુરોએ તથા અસુરોએ કેવળજ્ઞાનનો મહિમા કર્યો, તથા ક્રમે કરીને 'વેદનીય, આયુષ્ય, નામ અને ગોત્ર' આ ચાર ભવોપગ્રાહી કર્મોના ક્ષયથી '૧. અનંતજ્ઞાન,

૨. અનંતદર્શન. ૩. અનંતવીર્ય, ૪, અનંતસુખ' - આ ચતુષ્ટયવાળા તે શ્રી વાલી મુનીશ્વર સિદ્ધિપદને પામ્યા.

સાધર્મીક પરસ્પર આવો મેળ રાખે અને ભક્તિની આવી લેવડ-દેવડ કરે તો સાધર્મીક ભૂખે મરે કે દીનહીન હોય એ બને ? સંભવે જ નહિ. સાધર્મીકને પરસ્પર ભક્તિ તથા પ્રેમ હોવો જ જોઈએ. બે શ્રાવક સામે મળે તો શું બોલે?

**સભા :** સાહેબજી ! એ અસલી કે નકલી !

**પૂજ્યશ્રી :** ભલે ચાલુ જમાનામાં તમે હો, પણ છો કોના શાસનમાં ? પરસ્પરના મેળાપમાં હાથ જોડવાપૂર્વક 'જય જિનેંદ્ર' શબ્દ બોલાવો જોઈએ. આ રીતે પરસ્પર હાથ જોડી, નમસ્કાર કરી, શ્રી જિનેશ્વરદેવની જય ઇચ્છનારાઓની પ્રશ્નાવલી કેવી ઉમદા થવી જોઈએ? 'આપના નગરમાં કયા મુનિવર વિચરે છે ? વ્યાખ્યાનમાં શું ચાલે છે ? નિરંતર સાંભળો છો યા નહિ ? શું સમજ્યા ? શું છોડ્યું ? ભક્તિ-પૂજા-સેવા કેવી થાય છે ? આવી જ ! પણ અત્યારની કફોડી હાલતમાં ઉદય થાય શી રીતે ? ભોજન વિગેરે પણ ભક્તિના પ્રકાર છે, પણ જો એમાં આ બધું ન હોય, તો ભક્તિ લુખ્ખી ગણાય. આ ભાવના આવ્યા પછી આપનારની તથા લેનારની ઊર્મિઓ જુદી હોય. બેય કર્મનો ક્ષય કરે, આત્માનો ઉદય કરે, દરિદ્રતા આપોઆપ ભાગી જાય. વગર પૈસે પણ સાચો શ્રાવક દરિદ્ર દેખાય નહિ. સારા સાધર્મીક સામાન્ય સાધર્મીકની સંભાળ લેતા જ હોય. તમે બધા જ સાધર્મીક ભક્તિનું સ્વરૂપ સમજો અને ખામી હોય તે સુધારો, તો શાસન આજે જ દીપી ઊઠે.



### કામવશ આત્માની દુર્દશા

આ બાજુ શ્રી વૈતાઢ્યગિરિ ઉપર 'જ્યોતિષ્પુર' નામના નગરમાં 'જ્વલનશીખ' નામના વિદ્યાધરોના એક રાજા છે. તે રાજાને

રૂપસંપદાથી 'શ્રીમતી' નામની રાણી હતી. તેનાથી 'તારા' નામે વિશાળ લોચનવાળી દીકરી થઈ. તેણીને 'ચક્રાંક' નામના વિદ્યાધર રાજાના પુત્ર 'સાહસગતિ'એ જોઈ અને તે એકદમ કામથી પીડિત થયો, તેથી તેણે માણસો દ્વારા 'જ્વલનશીખ' રાજા પાસે તારાની માંગણી કરી આ બાજુ વાનરેંદ્ર શ્રી સુગ્રીવ રાજાએ પણ માણસો દ્વારા તેની માંગણી કરી. કારણકે રત્નના અર્થીઓ ઘણા હોય છે. માંગણી કરનારા બંનેય રાજાઓ કુલીન હતા, રૂપવાન હતા અને પરાક્રમી હતા માટે 'આ કન્યા કોને આપવી ?' એ જ્વલનશીખ રાજાએ જ્ઞાનીને પૂછ્યું. આના ઉત્તરમાં નિમિત્તના જાણકાર જ્ઞાનીએ "સાહસગતિ" અલ્પ આયુષ્યવાળા છે, અને કપીશ્વર 'શ્રી સુગ્રીવ' દીર્ઘ આયુષ્યવાળા છે, આ પ્રમાણે કહેવાથી રાજા જ્વલનશીખે પોતાની તે 'તારા' નામની કન્યા 'શ્રી સુગ્રીવ'ને આપી. આથી પોતાની આશા ફળીભૂત ન થવાથી, અંગારાથી ચુંબિત થયેલો આદમી જેમ કોઈપણ સ્થાને સુખ ન પામે, તેમ 'સાહસગતિ' પણ દિવસે દિવસે અસ્વસ્થ બનતો જાય છે અને કોઈપણ સ્થાને શાંતિને પામતો નથી. આ બાજુએ તે 'તારાસુંદરી' સાથે આનંદ ભોગવતા શ્રી સુગ્રીવને તારાદેવીથી પરાક્રમી દિગ્ગજ જેવા 'અંગદ' અને 'જયાનંદ' નામના બે દીકરાઓ થયા.

તારાદેવી જ્યારે પોતાના પતિ સાથે આનંદ વિલસે છે, ત્યારે આ બાજુ તેમાં અનુરાગી બનેલો અને કામના યોગે જેનો આત્મા વિહ્વળ બની ગયો છે, એવો 'સાહસગતિ' ભયંકર વિચારણામાં નિમગ્ન થઈ ગયો હતો. તેના એક-એક અંગને યાદ કરી, અનુચિત ક્રિયાઓની લાલસાથી, બીજી સુખની સામગ્રી હયાત છતાં, નિરર્થક દુ:ખની ચિંતામાં સળગી રહ્યો હતો. કામથી વિવશ બનેલો, તે તેનાં અંગોથી કલ્પિત અને તુચ્છ સુખની આશામાં પડીને, તેનાં નેત્રોને હરણનાં બચ્ચાનાં નેત્રોની ઉપમા આપે છે અને અનેક મલીન વસ્તુથી ભરેલા મુખને કમળની

ઉપમા આપે છે તથા સ્તનને કુંભની ઉપમા આપે છે અને તેને અંગે ઘણા જ કનિષ્ટ વિચારો કરે છે.

વિચારો કે કામવશ આત્માઓની કેવી ભયંકર દુર્દશા હોય છે ! તે આત્માઓ કેવી-કેવી વસ્તુઓને કેવી-કેવી ઉપમાઓ આપી, જીવનને બરબાદ કરનારા મનોરથો સેવે છે ! આવા આત્માઓના અંતરમાં એક પણ સુંદર ઉપદેશ સહેલાઈથી અસરકારક નથી નીવડી શકતો. આવી કામ વાસનાઓમાં ફસાઈ પડેલા આત્માઓ, પોતાની જાતને સારી મનાવવા માટે, ઉપકારી આત્માઓની પણ અવગણના કરે છે ! અને તેઓ તરફથી દેવાતી હિતશિક્ષાને પણ કદરૂપી રીતે ચીતરવાનું પણ પાપકર્મ કરે છે !

સ્ત્રીઓના એક-એક અંગને કામવિવશ આત્માઓ કોઈ જુદી-જુદી કલ્પનાઓથી જ નીરખે છે. એમને મન સ્ત્રીઓનું શરીર એક સુખના નિધાન સમું લાગે છે અને એથી જ એની વિચારણાઓમાં તેમનો આત્મા પોતાનું આખું સ્વરૂપ વિસરી જાય છે અને તેની આગળ તેને મન દેવ, ગુરુ તથા ધર્મ પણ એક સામાન્ય વસ્તુ જેવા થઈ પડે છે. પાપનો ભય પણ તેના હૃદયમાંથી નીકળી જાય છે, અને દીવાનાની માફક ભટકે છે. એવી જ હાલત 'સાહસગતિ' ની થઈ પડી છે અને તેથી 'તારાસુંદરી' પરસ્ત્રી થઈ ચૂકી છે, તે છતાં પણ તેણે વિચાર્યું કે - 'બળથી કે છળથી પણ હું તેનું હરણ કરીશ.' આ પ્રમાણેનો વિચાર કરતા તે 'સાહસગતિ' એ રૂપનું પરાવર્તન કરનારી 'શેમુષી' નામની વિદ્યાને યાદ કરી અને ક્ષુદ્ર હિમવંત પર્વત ઉપર જઈને, એક ગુફાની અંદર તે વિદ્યાને સાધવા માટે આરંભ કર્યો. દુનિયાનાં પ્રાણીઓ જેટલી આરાધના કામની કરે છે, તેટલી જ આરાધના જો મુક્તિમાર્ગની કરે, તો તેઓનું કલ્યાણ કેમ ન થાય ? જરૂર થાય જ, પણ એ દશા આવે કંઈ રીતે ? ખરેખર, કામની દશા ઘણી જ ભયંકર છે. આખું જગત એમાં

મૂંઝાયેલું છે. એના ફંદામાંથી કોઈ બચે એ જ આશ્ચર્ય છે, બાકી ફસે તેમાં તો કશું જ આશ્ચર્ય નથી. આથી જ મહામહોપાધ્યાય શ્રીમદ્ યશોવિજયજી ગણિવર ચોથા પાપસ્થાનકની સજ્ઝાયની શરૂઆતમાં જ ફરમાવે છે કે -

**"પાપસ્થાનક ચોથું વરજીએ, પાપ મૂલ અબંભ;**
**જગ સહુ મૂંઝયું છે એહમાં, છંડે એહ અચંભ. ૧."**

### દિગ્યાત્રા માટે પ્રયાણ

આ બાજુએ પૂર્વગિરિના તટમાંથી જેમ સૂર્ય નીકળે, તેમ દિગ્યાત્રા માટે શ્રી રાવણ 'લંકાનગરી'માંથી નીકળ્યા. બીજા દ્વીપોમાં નિવાસ કરતા વિદ્યાધરોને અને નરેંદ્રોને વશ કરીને શ્રી રાવણ 'પાતાલલંકા' નામની નગરીમાં ગયા. ત્યાં પોતાની ભગિનીના પતિ અને મૃદુભાષી 'ખર' નામના વિદ્યાધરે ભેટણાં આપવાપૂર્વક સેવકની માફક શ્રી રાવણની અતિશય પૂજા કરી. 'ઇંદ્ર' રાજાને જીતવાની ઇચ્છાથી ચૌદ હજાર વિદ્યાધરોથી પરિવરેલો 'ખર' પણ શ્રી રાવણની સાથે ચાલ્યો. ત્યારપછી અગ્નિ જેમ વાયુની પાછળ જાય, તેમ પોતાની સેના સાથે 'શ્રી સુગ્રીવ' રાજા પણ પરાક્રમી રાક્ષસપતિ શ્રી રાવણની પાછળ ચાલ્યા. આ રીતે અનેક સેનાઓથી આકાશ અને પૃથ્વીના મધ્યભાગને ઢાંકી દેતા શ્રી રાવણે ઉદ્ભ્રાંત થયેલા સાગરની જેમ અસ્ખલિત ગતિથી પ્રયાણ કરવા માંડ્યું. પ્રયાણ કરતા શ્રી રાવણે માર્ગમાં 'વિંધ્યાચલ' પર્વત ઉપરથી ઊતરતી 'રેવા' નામની નદી જોઈ. તે નદી, ચેષ્ટાઓ દ્વારા ચતુર કામિની જેવી લાગતી હતી. જેમ ચતુર કામિની, કટિમેખલાથી વિભૂષિત, વિશાળ નિતંબ ભાગથી સુશોભિત, કેશોને ધારણ કરનારી અને કટાક્ષોને મૂકનારી હોય છે, તેમ આ 'રેવા' નદી પણ શબ્દ કરતા હંસોની શ્રેણિઓ દ્વારા કટિમેખલાથી ભૂષિત, વિશાળ પુલિનની પૃથ્વીરૂપ નિતંબભાગે કરીને શોભતી, અતિ ચપળ તરંગોથી કેશોને

ધારણ કરતી અને વારંવાર માછલાંઓના ઉદ્દ્વર્તનથી કટાક્ષોને મૂકતી હોય એમ લાગતી હતી. આવી રીતે ચતુર કામિનીના જેવી લાગતી 'રેવા' નદીના તટ ઉપર યુથથી પરિવરેલો ઉદ્દ્ધુર હસ્તિપતિ જેમ વાસ કરે, તેમ સૈન્ય સાથે શ્રી રાવણે વાસ કર્યો.

### સમ્યગ્દૃષ્ટિની કર્તવ્યનિષ્ઠા

આવા મોટા રાજ્યના ધરનારા આત્માઓ પણ પોતાના કલ્યાણકારી નિત્યકૃત્યમાં પ્રમાદી નહોતા બનતા. યુદ્ધ માટે નીકળે, છતાં પણ પોતાના નિત્યકૃત્યમાં પુણ્યશાળી આત્માઓ નિરંતર સાવધાન રહેતા. માર્ગમાં પણ પુણ્યશાળી આત્માઓ ધર્મની સામગ્રી સાથે જ રાખતા. ધર્મના સ્વરૂપથી સુપરિચિત થયેલા આત્માઓને ધર્માનુષ્ઠાન સેવ્યા વિના ચેન જ નથી પડતું. જે આત્માઓ નિત્યકૃત્યમાં પણ ઇરાદાપૂર્વક બેદરકાર હોય છે, તે આત્માઓ વાસ્તવિક રીતે ધર્મને પામેલા જ નથી હોતા. ધર્મથી રંગાયેલા આત્માઓ કદીપણ પોતાની નિત્યકરણી કર્યા વિના રહી શકતા નથી.

પુણ્યશાળી શ્રી રાવણે રેવા નદીમાં સ્નાન કરી, બે ઉજ્જ્વળ વસ્ત્રોને પહેરી અને સમાધિપૂર્વક સુદૃઢ આસને બેસી મણીમય પટ્ટ ઉપર શ્રી અરિહંત ભગવાનના રત્નમય બિંબને સ્થાપના કરી, રેવા નદીના જળથી તે બિંબની જળપૂજા કરી, તે જ નદીમાં, ઉત્પન્ન થયેલાં વિકસિત કમળોથી પૂજા કરવાનો આરંભ કર્યો.

આ રીતે પુણ્યશાળી આત્માઓ પોતાના નિત્યકૃત્યમાં અપ્રમત્ત જ હોય છે. કર્તવ્યનિષ્ઠ બન્યા વિના સાધ્યસિદ્ધિ થઈ જ શકતી નથી. માટે સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા 'ભાગ્ય-ભાગ્ય' કર્યા વિના આત્મકલ્યાણની પ્રવૃત્તિમાં તો પ્રયત્નશીલ જ રહે છે. પ્રયત્ન કરવા છતાં પણ ન થઈ શકે, તો જ તે પોતાનો 'પાપોદય' માને છે અને તે પાપોદયને નષ્ટ કરવા માટે શક્તિ મુજબનો પ્રયાસ ચાલુ જ રાખે છે. કલ્યાણના અર્થી આત્માઓએ

આવા-આવા આત્માઓનાં દૃષ્ટાંતો લઈ એકદમ કર્તવ્યનિષ્ઠ બની જવું જોઈએ. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા શ્રી જિનેશ્વરદેવના પૂજન વિના ન જ રહી શકવો જોઈએ. પોતાના પરમતારકની સેવા કર્યા વિના અન્ન કે પાણી તે આત્માને કેમ જ રુચે ? ત્રણે કાળ તેનો આત્મા પોતાના તારકની સેવા માટે ઉજ્વળ કેમ ન રહે ? 'જે આત્માને શ્રી જિનેશ્વરદેવની સેવા તરફ ઉજ્વળ બેદરકારી છે. તે આત્માને પોતાના કલ્યાણની જ બેદરકારી છે' એમ કહેવું એમાં કશી જ અતિશયોક્તિ નથી. પોતાને જૈન કહેવરાવનાર આત્મા શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજામાં પણ પ્રમાદી હોય, તે કેમ ચાલે ? જે દિવસે સંયોગવશ પ્રભુની સેવા ન થઈ શકે તે દિવસે જેનો આત્મા ઉદ્વિગ્ન ન બને, તો તેનો આત્મા શ્રી જિનેશ્વરદેવનો રાગી છે, એમ શી રીતે માની શકાય ? જેઓ આજે 'શ્રી જિનપૂજન ખાસ કાર્યપ્રસંગે ન થાય તો શું ?' વગેરે વગેરે બોલે છે, તેઓ ખરે જ શ્રી જિનશાસનના મર્મને સમજી જ શક્યા નથી. 'જૈન અને શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજા પ્રત્યે બેદરકારી' - આ બે વાતોને જરાપણ મેળ નથી. સાચો જૈન ગમે તેવા પ્રસંગે પણ વિશ્વતારક શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજા વિના રહી શકે જ નહિ અને જો કદાચ અનિવાર્ય સંયોગોમાં તેનાથી જે દિવસે શ્રી જિનેશ્વરદેવની પૂજા ન થઈ શકી હોય, તે દિવસે તેનો આત્મા પશ્ચાત્તાપના તાપથી સળગતો રહે અને તે દિવસને તે 'વંધ્ય દિવસ' તરીકે જ ઓળખે.

### પૂજામાં અંતરાય કરનારો ઉપદ્રવ અને શ્રી રાવણનું કર્તવ્યપાલન

આપણે ઉપર જોઈ આવ્યા તે પ્રમાણે પરમ પુણ્યશાળી અને કર્તવ્યનિષ્ઠ શ્રી રાવણ, મણિમય પટ્ટ ઉપર શ્રી અરિહંતદેવના રત્નમય બિંબને સ્થાપન કરીને, પૂજા કરવામાં રક્ત બનીને બેઠા છે. તે વખતે

અકસ્માત્ સાગરની વેળા માફક મોટું પાણીનું પૂર આવ્યું. તે પૂરનું પાણી વૃક્ષોને લતાઓની જેમ મૂળથી ઉખેડતું નદીના ઊંચા કિનારાઓ ઉપર પણ પ્રસરી ગયું અને તે પૂરની ચારે બાજુ તટના આઘાતોથી સુક્તિપુટના જેવી લાગતી અને આકાશ સુધી ઊંચે ઊછળતી કલ્લોલોની શ્રેણિઓ, તટ ઉપર બાંધેલી નાવોને ફોડી નાખવા લાગી. ભક્ષ્ય જેમ પેટભરાઓને પૂરી દે, તેમ તે પૂરે પાતાલકુહકની ઉપમાવાળા મોટા પણ કિનારા ઉપરના ખાડાઓને પૂરી દીધા. પૂર્ણિમાની ચંદ્રજ્યોત્સ્ના જેમ જ્યોતિષ્ચક્રનાં વિમાનોને ઢાંકી દે, તેમ તે રેવા નદીએ ચારે બાજુના દ્વીપોને આચ્છાદિત કરી દીધા. વેગવાન્ મહાવાયુ જેમ વૃક્ષોના પલ્લવોને ઉછાળે, તેમ તે પૂરે ઊછળતી પોતાની મોટી-મોટી ઊર્મિઓથી માછલાઓને ઉછાળવા માંડ્યા. પરિણામે તે ફીણવાળા, કચરાવાળા અને વેગથી આવતા પૂરના પાણીએ પૂજા કરી રહેલા શ્રી રાવણે કરેલી શ્રી અરિહંતદેવની પૂજાને ધોઈ નાંખી.

### ધર્મી માટે ધર્મનો નાશ સહ્ય કે અસહ્ય ?

કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે થયેલો પૂજાનો નાશ, શ્રી રાવણને મસ્તકના છેદ કરતાં પણ અસહ્ય લાગ્યો, અને તેથી કોપાયમાન થઈને શ્રી રાવણે આક્ષેપપૂર્વક કહેવા માંડ્યું કે

*"अरे रे केन वारीदं, दुर्वारमतिवेगतः ।*
*अर्हत्पूजान्तरायाया - मुच्यताकारणारिणा ॥१॥"*
*"परस्तादस्ति किं कोऽपि, मिथ्यादृष्टिर्नराधिपः ।*
*किंवा विद्याधरः कश्चि-दसुरो वा सुरोऽथवा ॥२॥"*

'અરે રે ! શ્રી અરિહંત ભગવાનની પૂજામાં અંતરાય કરવા માટે ક્યાં અકારણ અરિએ - દુશ્મને આ દુ:ખથી રોકી શકાય તેવા પાણીને અતિવેગથી વહેતું મૂક્યું છે ? શું સામી બાજુએ કોઈ મિથ્યાદૃષ્ટિ નરાધિપ છે, વિદ્યાધર છે, અસુર છે કે સુર છે ?'

વિચારો કે - સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માની દશા કેવી હોય છે ? ધર્મમાં વિઘ્ન, એ પુણ્યશાળી આત્માને પોતાના શિરચ્છેદ કરતાં પણ અતિશય દુઃખરૂપ થાય છે, કારણકે તે આત્માને મન ધર્મ એ જ સર્વસ્વ હોય છે. ધર્મની સામે આવતાં આક્રમણોને નિહાળીને જેનો આત્મા ખળભળી ન ઊઠે, તેના આત્મામાં સમ્યક્ત્વની પણ શંકા જ છે. ધર્મમાં અંતરાય કરનાર આત્માને શ્રી રાવણે કારણ વગરના દુશ્મન તરીકે ઓળખ્યો અને એથી શ્રી રાવણના અંતઃકરણમાં કોપનો આવિર્ભાવ થયો. અને તે થાય એ સહજ છે. 'જેઓ આજે જનતાના ધર્મકર્મમાં અંતરાય નાખવાની પ્રવૃત્તિઓ આચરે છે. તેઓ આ જગતના વગર કારણે દુશ્મનો છે.' એ વાત પણ શ્રી રાવણના ઉપર્યુક્ત શબ્દોથી સહેજે સમજી શકાય તેમ છે. 'મિથ્યાદૃષ્ટિ આત્મા વિના ધર્મમાં વિઘ્ન કરવાની બુદ્ધિ ન જ થાય' એ વાતને પણ શ્રી રાવણ પોતાના કથનથી સ્પષ્ટ કરે છે. આથી તમે સમજી શકશો કે સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા ખોટી શાંતિનો પૂજારી કદી જ નથી હોતો. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા એવી શાંતિનો ઉપાસક ન જ હોય, કે જે શાંતિથી ધર્મનો ધ્વંસ થાય અને ધર્મનો નાશ કરનારાઓને ઉત્તેજન મળે. આથી જ એકાંત શાંતિમાં સ્થિર થઈને પ્રભુની પૂજામાં રક્ત બનેલા શ્રી રાવણને પૂજાના ભંગથી ક્રોધ ઉત્પન્ન થયો અને પૂછ્યું કે 'શું સામી બાજુએ કોઈ મિથ્યાદૃષ્ટિ નરાધિપ છે, વિદ્યાધર છે, સુર છે કે અસુર છે ?' આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં કોઈ એક વિદ્યાધરે શ્રી રાવણને કહ્યું કે,

'હે દેવ ! અહીંથી આગળ જતાં 'માહિષ્મતી' નામની એક નગરી છે. તે નગરીમાં બીજા સૂર્ય જેવો અને હજારો રાજાઓથી સેવાતો 'સહસ્ત્રાંશુ' નામનો મહાપરાક્રમી રાજા છે. એ રાજાએ જળક્રીડાના ઉત્સવ માટે સેતુબંધથી રેવા નદીમાં વારિબંધ કર્યો હતો, એટલે કે રેવાના પાણીને તેણે રોકી લીધું હતું. ખરેખર, મહાપરાક્રમીઓને કશું અસાધ્ય હોતું નથી. એ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજા પોતાની હજાર રાણીઓની સાથે,

શ્રેષ્ઠ હસ્તી પોતાની હાથીઓની સાથે જેમ જળક્રીડા કરે, તેમ પાણીથી ક્રીડા કરે છે. અને તે સમયે રેવા નદીના બંને તીર ઉપર ઊંચા અસ્ત્રોવાળા એક લાખ રક્ષકો ઈંદ્રની માફક આ રાજાની ફરતા ઊભા રહે છે. અપરિમિત પરાક્રમી આ રાજાનો કોઈપણ એવો અદૃષ્ટપૂર્વ પ્રારંભ છે, કે જેથી તે આત્મરક્ષકો પણ ફક્ત શોભા માટે અથવા તો કર્મના સાક્ષીરૂપે જ રહે છે. પરાક્રમી એવા તે રાજાના ઊર્જિત એટલે શ્રેષ્ઠ જળક્રિડાના હસ્તપ્રહારોથી જળદેવીઓ ક્ષોભ પામી ગઈ અને જળજંતુઓ પલાયન કરી ગયાં. એક હજાર સ્ત્રીઓથી સહિત થયેલા તે રાજાએ પ્રથમ રોકેલું હોવાથી અને પછીથી વહેતું મૂકેલું હોવાથી આ પાણી અતિશય ઉછળેલું છે અને વેગથી ઉધ્ધત બનેલા તે પાણીએ, હે દશાનન ! આકાશ અને પૃથ્વી ઉભયને ડુબાવી દઈ, આ આપની પૂજાને પણ ડુબાડી દીધી. હે દશાનન ! આપ જુઓ કે આ રેવા નદીના તીર ઉપર સ્ત્રીઓનાં નિર્માલ્યો તરે છે અને તે મેં કહેલી વાતની સત્યતાનું પ્રથમ ચિહ્‌ન છે. વળી, હે વીર વારણ રાવણ ! આપ જુઓ કે આ દુ:ખે કરીને રોકી શકાય એવું પાણી તે રાજાની સ્ત્રીજનના કસ્તુરી આદિથી ઉત્પન્ન થયેલાં અંગરાગોથી અતિશય કાદવવાળું થઈ ગયું છે.'

આ પ્રકારની વાણી સાંભળીને, આહૂતિથી અગ્નિ જેમ ઉદ્દીપ્ત થાય, તેમ શ્રી રાવણ અધિક કોપાયમાન થયા અને કહેવા લાગ્યા કે -

*अरे मुमूर्षुणा तेन, वारिभिः स्वांगदूषितैः ।*
*दूषिता देवपूजेयं, देवदूष्यमिवाञ्जनैः ॥१॥*
*तद्यात राक्षसभटा - स्तं पापं भटमानिनम् ।*
*बद्ध्वा समानयत भो !, मत्स्यमानायिका इव ॥२॥*

'અરે ! અંજન એટલે કાજળ જેમ દેવદૂષ્ય એટલે દેવતાઈ વસ્ત્રને દુષિત કરે, તેમ પોતાના અંગથી દૂષિત પાણીથી મારી આ દેવપૂજા, મરવાની ઈચ્છાવાળા તે રાજાએ દૂષિત કરી છે; માટે હે રાક્ષસભટો ! તમે જાવ અને માછીમારો જેમ

માછલાને બાંધીને લઈ આવે, તેમ તમે પોતાને ભટ માનતા તે પાપીને બાંધીને લઈ આવો !'

'શ્રી રાવણનું હૃદય પ્રભુ પ્રત્યેની ભક્તિથી કેટલું રંગાયેલું છે.' તે આ વચનો ઉપરથી કોઈપણ બુદ્ધિશાળી આત્મા સમજી શકે તેમ છે. **ભક્તિવાન્ આત્મા આશાતના પ્રત્યે બેદરકાર ન જ હોઈ શકે અને જે આત્મા આશાતના પ્રત્યે બેદરકાર હોય છે, તે આત્મામાં ભક્તિના આવિર્ભાવની પણ સંભાવના કેમ થઈ શકે ? જેનો આત્મા ભક્તિથી રંગાયેલો હોય, તે પોતાની શક્તિ છતાં આશાતના કરનારને આશાતના કરતાં અટકાવવાનો પ્રયાસ ન કરે, એ વાત બનવાજોગ નથી.**

શ્રી રાવણ જેવા શક્તિસંપન્ન આત્મા, પોતાના તારક દેવની ભયંકર આશાતના થયેલી જોઈને અધિક કોપાયમાન થાય, એમાં સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માને તો એક લેશ માત્ર આશ્ચર્ય થાય તેમ નથી કારણકે સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા પ્રશસ્ત અને અપ્રશસ્ત કષાયના સ્વરૂપને સમજનાર હોય છે. પોતાના દિગ્વિજયના કાર્યને બંધ રાખી, આશાતના કરનાર આત્માને શિક્ષા આપવાના કાર્યનો હુકમ કરી, શ્રી રાવણ પોતાના સમ્યક્ત્વને ઉજ્જવળ કરવાનું કામ આરંભે, એ જ તે પુણ્યશાળીની શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસન પ્રત્યેની સાચી પ્રીતિ હોવાનું સૂચવે છે શાસન પ્રત્યેની પ્રીતિ વિનાના તો વાત-વાતમાં એમ કહીને ઊભા રહે તેમ છે કે 'હશે ! કરશે તે ભરશે ! આપણે ક્યાં નાહકનો સમય ગુમાવીએ ! આપણે શું કામ વગર કારણે કોઈની સાથે વિરોધ કરીએ !' પણ જ્ઞાની પુરુષો તો કહે છે

**'પ્રભુની કે પ્રભુમાર્ગની આશાતના કરનારને રોકવાના કાર્યમાં છતી શક્તિએ ઉદ્યમ નહિ કરનારા અને પોતાની જાત સંભાળવામાં જ આનંદ માનનારા, એ પ્રભુશાસનના સાચા રાગી**

**જનથી. શાસનનો સાચો રાગી એવા સમયે ઝળકી ઊઠ્યા વિના રહે જ નહિ.'**

શ્રી રાવણના આદેશને પામેલા તે શ્રી રાવણના લાખ્ખો અનુચર રાક્ષસ સુભટો, રેવાનદીની ઉદ્‌ભટ ઊર્મિઓની જેમ દોડ્યા. તે શ્રી રાવણના સુભટો એક વનના હાથીઓ જેમ બીજા વનના હાથીઓની સાથે યુદ્ધ કરે, તેમ તીર ઉપર રહેલા તે 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાના સૈનિકો સાથે યુદ્ધ કરવા લાગ્યા. મેઘો જેમ અષ્ટાપદોને કરાઓથી ઉપદ્રવ કરે, તેમ આકાશમાં રહેલા તે રાક્ષસ સુભટો ભૂમિ ઉપર રહેલા તે 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાના સુભટોને વિદ્યાઓથી મોહિત કરીને ઉપદ્રવ કરવા લાગ્યા. આ રીતે પોતાના સુભટો ઉપદ્રવ કરાતા જોઈને, ક્રોધથી પોતાના હોઠને કંપાવતા, 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાએ પોતાની પ્રિયાઓને ચલાયમાન પતાકાવાળા હાથથી આશ્વાસન આપ્યું અને ગંગાનદીમાંથી જેમ ઐરાવત હસ્તી બહાર આવે, તેમ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજા એકદમ રેવા નદીમાંથી બહાર નીકળ્યા અને ધનુષ્યને પણછ ઉપર ચઢાવ્યું. જેમ પવન ઘાસના પુળાઓને ઉડાડી મૂકે, તેમ મહાબાહુ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાએ આકાશમાં રહેલા રાક્ષસવીરોને ભગાડ્યા, યુદ્ધમાંથી પોતાના સુભટોને પાછા ફરેલા જોઈને, અતિશય કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણ, પોતે જ બાણોને વરસાવતા 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાની સામે આવ્યા. ગુસ્સામાં આવેલા શ્રેષ્ઠ અને સ્થિર એવા એ બંને વીરપુરુષોએ વિવિધ પ્રકારનાં આયુધો દ્વારા ચિરસમય સુધી યુદ્ધ કર્યું. શ્રી રાવણે ભુજાના બળથી તે 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને ન જીતી શકાય તેવો માનીને, વિદ્યાથી મોહ પમાડીને જેમ હાથીને પકડી લે, તેમ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને પકડી લીધો. મહાપરાક્રમી એવા તે રાજાને જીતીને પોતાને જીતેલ માનવા છતાંપણ, તે પરાક્રમીની પ્રશંસા કરતાં અને ગર્વરહિત એવા શ્રી રાવણ તેને પોતાની છાવણીમાં લઈ ગયા.

**સમ્યક્ત્વનો ઝળહળતો પ્રભાવ**

હૃષ્ટમાન થયેલા શ્રી રાવણ જેટલામાં પોતાની સભામાં બેઠા, તેટલામાં જ શ્રી શતબાહુ નામના ચારણ શ્રમણ ત્યાં પધાર્યા. તે મહામુનિવરને આવતા જોઈને

*"सिंहासनात् समुत्थाय, त्यक्त्वा च मणिपादुके ।*
*अभ्युत्तस्थौ दशास्यस्तं, पयोदमिव बर्हिणः ॥१॥"*
*"पपात पादयोस्तस्य, पंचांगस्पृष्टभूतलः।*
*रावणो मन्यमानस्त- मर्हद्‌गणधरोपमम् ॥२॥"*
*"आसने वासयामास, तं मुनिं स्वयमर्पिते ।*
*प्रणम्य च दशग्रीवः, स्वयमूर्व्यामुपाविशत् ॥३॥"*

'શ્રી રાવણ, મયૂર જેમ મેઘની સામે જાય, તેમ સિંહાસન ઉપરથી ઊઠીને, મણિપાદુકાઓનો ત્યાગ કરીને, તે મુનિવરની સામે ગયા અને તે મુનિવરને શ્રી અરિહંતદેવના ગણધરની જેવા માનતા તથા પાંચે અંગોથી ભૂમિતલને સ્પર્શ કરતાં શ્રી રાવણ તે મુનિવરના ચરણોમાં પડ્યા, તથા તે મુનિવરને પોતે અર્પણ કરેલા આસન ઉપર બેસાડીને નમસ્કાર કરીને શ્રી રાવણ જમીન ઉપર બેઠા.'

આ પછી

*विश्वास इव मूर्तिस्थो, विश्वाश्वासनबान्धवः ।*
*धर्मलाभाशिषं तस्मै, सोऽदात् कल्याणमातरम् ॥१॥*

'મૂર્તિમાન્ વિશ્વાસ જેવા અને વિશ્વને આશ્વાસન આપવા માટે બંધુ સમાન તે મુનિવરે પણ તે શ્રી રાવણને કલ્યાણની માતા સમાન 'ધર્મલાભ' રૂપ આશિષ આપી.'

ખરેખર, શ્રી સમ્યગ્દર્શનનો પ્રભાવ જ કોઈ અજબ છે. એનો જ એ પ્રતાપ છે કે માનધન મહારાજા શ્રી રાવણ જેવાને પણ મુનિવરનું આગમન એકદમ સિંહાસન ઉપરથી ઊભા કરી, મણિમય પાદુકાઓનો પરિત્યાગ કરાવી, મુનિવરનાં ચરણમાં નમાવી, એક સામાન્ય માણસની

માફક જમીન ઉપર બેસાડી દે છે. જે આત્મામાં સમ્યગ્દર્શનનો આવિર્ભાવ થયો છે. તે આત્મા પોતાની ગમે તેવી સ્થિતિમાં પણ પોતાને શ્રી જિનેશ્વરદેવનો, શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞા મુજબ વિચરતાં મુનિવરોનો અને શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનનો એક ક્ષુદ્રમાં ક્ષુદ્ર દાસ જેવો જ માને છે. તેવા આત્માના હૃદયમાં શ્રી જિનેશ્વરદેવો પ્રત્યે શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞામાં વિચરતા મુનિવરો પ્રત્યે અને પ્રભુના *પરમતારક શાસન પ્રત્યે ભક્તિરસના પ્રવાહો અસ્ખલિતપણે વહેતા જ હોય છે.*

શ્રી રાવણ જેવો રાજવી. પોતાની *સઘળી સત્તા અને સાહાબીને* દૂર રાખી, એક બાળકની જેમ મુનિવરની સામે દોડી જાય,ધૂળમાં આળોટી જાય અને જમીન ઉપર બેસી જાય એ સમ્યગ્દૃષ્ટિ થવાની ઇચ્છાવાળા આત્માઓ માટે જેવો-તેવો અનુકરણીય બનાવ નથી. પ્રભુ આજ્ઞામાં વિચરતાં મુનિવરના દર્શન માત્રથી મયૂરની જેમ નાચી ઊઠવું, ભર સભામાંથી સિંહાસન અને મણિમય પાદુકા છોડી સામે દોડી જવું, એ તારકના ચરણમાં ઝૂકી પડવું અને જમીન ઉપર બેસી જવું, એ સમ્યગ્દર્શનનો સાચો સાક્ષાત્કાર છે. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા તે જ છે, કે જે આત્માને સંયમધરના દર્શનથી પરમ ઉલ્લાસ પેદા થાય. મહારાજા શ્રી રાવણનું સમ્યગ્દર્શન અને સમ્યગ્દર્શનને નિર્મળ બનાવનારી તેમની સઘળી ક્રિયાઓ, ખરે, જ જીવનમાં ઉતારવા જેવી છે.

'શ્રી શતબાહુ' નામના મુનિવર પણ આવી રીતે ચરણમાં આળોટતા પરમભક્ત અને મોટી ઋદ્ધિમાં મ્હાલતા મહારાજા શ્રી રાવણને બીજું કાંઈ પણ ન કહેતા, કેવળ કલ્યાણની માતા સમાન 'ધર્મલાભ' રૂપ આશિષ જ આપે છે. શ્રી જિનેશ્વરદેવનું શાસન અને તેની શૈલી જ કોઈ અજબ છે. **શ્રી જિનશાસનની સાચી સાધુતા**

**શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાનુસારિણી નિઃસ્પૃહતામાં છે અને એ નિઃસ્પૃહતામાં જ સાચી શાસનની પ્રભાવના છે. 'ગમે તેવા ગૃહસ્થ સમક્ષ અર્થ કામને ઉત્તેજન આપતી કથા કરવી, અગર તે જ બાબતોની ખબર-અંતર પૂછવી, એ મુનિધર્મમાં અવિહિત વસ્તુ છે.'** એ પણ આ વાત ઉપરથી સ્પષ્ટ થાય છે. આવા મહામુનિવરો શાસનની જે પ્રભાવના કરી શકે છે, તે પ્રભુની આજ્ઞા વેગળી મૂકી યથેચ્છ રીતે વર્તનારા કદી જ કરી શકતા નથી. ગૃહસ્થો સાથે ધર્મકારણ સિવાય પરિચય ન કરવાની શાસ્ત્રાજ્ઞામાં જેવું-તેવું રહસ્ય નથી. એ શાસ્ત્રાજ્ઞાને જીવનમાં ઉતારનારા મહામુનિવરો ગમે તેવા પણ ગૃહસ્થને, તેની કોઈપણ લપ-છપને આધીન નહિ થતાં, તેને 'ધર્મલાભ'નું જ પ્રદાન કરવા ઇચ્છે છે. અને 'ધર્મલાભ'ના જ અર્થી આત્માઓ શ્રી જિનેશ્વરદેવના મુનિવરો પાસેથી સાચો લાભ ઉઠાવી શકે છે.

### શ્રી રાવણનો પ્રશ્ન અને મુનિવરનો પ્રત્યુત્તર

કલ્યાણની માતા સમાન 'ધર્મલાભ' રૂપ આશિષ સાંભળીને અંજલિ યોજવાપૂર્વક શ્રી રાવણે પધારેલા તે મુનિવરને પધારવાનું કારણ પૂછ્યું અને પુછાયેલા તે મુનિશ્રેષ્ઠે સુંદર વાણી દ્વારા કહેવા માંડ્યું કે -

*"शतबाहुरहं नाम्ना, माहिष्मत्यां नृपोऽभवम् ।*
*भववासादितो भीतः, शार्दुलः पावकादिव ॥१॥"*
*"सहस्त्रकिरणे राज्य - मारोप्य निजनन्दने ।*
*मोक्षाध्वस्यन्दनप्राय - महं व्रतमशिश्रियम् ॥२॥"*

'માહિષ્મતિ' નામની નગરીમાં હું 'શતબાહુ' નામનો રાજા હતો. અગ્નિથી જેમ સિંહ ભય પામે, તેમ આ સંસારવાસથી ભય પામેલા મેં 'સહસ્ત્રકિરણ' નામના મારા પુત્ર ઉપર રાજ્યને આરોપીને મોક્ષમાર્ગમાં રથ સમાન વ્રતનો સ્વીકાર ક્યો, એટલે કે મારા પુત્રને રાજ્ય સોંપીને મેં દીક્ષા અંગીકાર કરી.'

આ પ્રમાણે મુનિવરે અડધી જ વાત કરી. એટલામાં જ પરમ ભક્તિમાન્ શ્રી રાવણ પોતાની ગ્રીવાને નીચે નમાવીને બોલ્યા કે

"*किमसौ पूज्यपादाना - मंगजन्मा महाभुजः ।*"

'શું મહાપરાક્રમી આ 'શ્રી સહસ્ત્રકિરણ' આપ પૂજ્યપાદના પુત્ર છે ?'

આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં મુનિઓમાં ઇંદ્ર સમા 'શ્રી શતબાહુ' નામના મુનિવરે 'હા' કહી, એટલે કે શ્રી રાવણે કહેવા માંડ્યું કે

'દિગ્વિજય માટે પ્રયાણ કરતો-કરતો હું અહીંયાં આ 'રેવા' નદીના તટ ઉપર આવ્યો. આ તટ પર નિવાસ કરીને વિકસિત કમળોથી શ્રી જિનેશ્વરદેવની અર્ચા પૂજા કરીને, જેટલામાં હું મનને એકાગ્ર કરી તન્મય થયો, તેટલામાં તો આ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાએ મૂકેલા પોતાના સ્નાનથી મલિન પાણીએ કરીને મારી પૂજા ડુબાવી દીધી તેથી ક્રોધાયમાન થયેલાં મેં ક્રોધથી યુદ્ધ કરીને આ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને પકડી બાંધી લાવવાનું કાર્ય કર્યું, પણ હવે હું માનું છું કે,

"*अज्ञानादमुनाप्येतत्, कृतं मन्ये महात्मना ।*
*त्वत्सुनुरेष किं कुर्या -दर्हदाशातनां क्वचित् ॥१॥*"

"આ મહાત્માએ આ કાર્ય અજ્ઞાનતાથી જ કરેલું છે, કારણકે આપના આ પુત્ર કદી પણ શ્રી અરિહંતદેવની આશાતના શું કરે ? અર્થાત્ કદી જ ન કરે."

આ પ્રમાણે કહીને શ્રી રાવણ નમસ્કાર કરીને, શ્રી 'સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને જ્યાં મુનિવર બિરાજ્યા છે ત્યાં લઈ આવ્યા. લજ્જાથી નમ્ર મુખવાળા બનેલા 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજા પણ પિતા મુનિને નમ્યા. પછી *પરમ સમ્યગ્દૃષ્ટિ શ્રી રાવણ 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને 'ગુરુપુત્ર' માનીને* કહેવા લાગ્યા કે

'આજથી આરંભીને આપ મારા ભાઈ છો, કારણકે આ 'શ્રી તબાહુ' મુનિવર આપની જેમ મારા પણ પિતા છે, માટે આપ જાઓ,

આપના રાજ્ય ઉપર શાસન ચલાવો અને બીજી પૃથ્વીને પણ ગ્રહણ કરો ! અમારા ત્રણ ભાઈઓમાં ચોથા ભાઈ તરીકે આપ પણ અમારી લક્ષ્મીના અંશને ભજનારા છો.'

આ પ્રમાણે કહેવાયેલા અને બંધનથી મુક્ત કરાયેલા 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાએ એ પ્રમાણે કહેવા માંડ્યું કે

XXXXXXXXXXXXXXXXX ।
*न हि राज्येन मे कृत्यं, वपुषा वाप्यतः परम् ॥१॥*
*पित्राश्रितं श्रयिष्यामि, व्रतं संसारनाशनम् ।*
*अयं हि पन्था, साधूनां, निर्वाणमुपतिष्ठते ॥२॥*

'અત્યારથી આરંભીને મારે આ રાજ્યનું પણ કામ નથી અને આ શરીરનું પણ કામ નથી. હું તો સંસારનો નાશ કરનાર એવા અને પિતાજીથી અંગીકાર કરાયેલા વ્રતનો જ આશ્રય કરીશ. કારણકે આ જ માર્ગ સાધુપુરુષોને મોક્ષમાં પહોંચાડનાર છે.'

આ પ્રમાણે કહી પોતાના દીકરાને શ્રી રાવણને સમર્પણ કરી , ચરમશરીરી એટલે તેજ ભવમાં મુક્તિએ જનાર 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાએ પોતાના પૂજ્ય પિતા મુનિવર પાસે વ્રતને એટલે દીક્ષાને અંગીકાર કરી અને તેજ વખતે મિત્રપણાના સંબંધથી પોતે દીક્ષા અંગીકાર કર્યાની વાત 'અયોધ્યા'નગરીના અધિપતિ 'શ્રી અનરણ્ય' રાજાને સંદેશાથી કહેવરાવી. તે અયોધ્યાપતિ ''શ્રી અનરણ્ય' રાજા પણ વિચારે છે કે 'તે પ્રિય મિત્ર સાથે મારે એવો સંકેત હતો કે આપણે સાથે વ્રત ગહણ કરવું' આ પ્રમાણેની પોતાની પ્રતિજ્ઞાનું સ્મરણ કરીને, સત્યરૂપ ધનના સ્વામી તે 'શ્રી અનરણ્ય' રાજાએ પણ પોતાના પુત્ર શ્રી દશરથને રાજ્ય આપીને પોતે વ્રત અંગીકાર કર્યું.

આ ઉપરથી કલ્યાણના અર્થી આત્માઓ જોઈ શકે છે કે પ્રભુમાર્ગને પામેલા આત્માઓમાં પૂજ્યો પ્રત્યેની ભક્તિ, સમાનધર્મી

આત્માઓ પ્રત્યેનો સદ્ભાવ, સંસારની અસારતાનો ખ્યાલ અને સંયમ પ્રત્યેની લગની કેવા પ્રકારની હોય છે ? ધર્મની આરાધના માત્ર વાતો જ કરનારા નથી કરી શકતા. ધર્મ, એ રોમેરોમમાં પરિણત થઈ જવો જોઈએ. જ્ઞાનીના એક-એક વચનની ખાતર, જીવનનું સર્વસ્વ સમર્પિત દેવાની ઉત્કંઠા ઉલ્લસિત રહેવી જોઈએ. એ વિના યોગ્ય આલંબનોનો ઉચિત લાભ નથી જ લઈ શકાતો. સુંદર સંસર્ગોમાં પણ જોઈતો સદ્ભાવ હૃદયમાં ન જાગે, એ તો એક ભયંકર કમનસીબી જ ગણાવી જોઈએ.

### ધન્ય છે આવા પુણ્યપુરુષોને

જે 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાને આશાતના કરનાર માનીને પકડ્યા હતા, તે જ જ્યારે આશાતના કરનાર નથી, પણ એક પરમતારક મહાપુરુષના પુત્રરત્ન છે અને પરમ ધર્માત્મા છે એમ માલૂમ પડ્યું, કે તરત જ શ્રી રાવણ નમી પડે છે અને તેમને પોતાના બંધુ તરીકે સ્વીકારી, પોતાની પૃથ્વીનો ભાગ પણ આપવા તૈયાર થઈ જાય છે, એ જેવી તેવી ઉચ્ચ ભાવના નથી. તેવી જ રીતે આવા સંયોગોમાં 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજા સર્વસ્વનો ત્યાગ કરી સંયમનો સ્વીકાર કરે, એ વળી શ્રી રાવણની ભાવનાને પણ ટપી જાય તેવી ભાવના છે. ખરેખર, આવા મહાપુરુષોની ભાવનાઓનો પાર પામવો, એ ભવાભિનંદી આત્માઓ માટે અશક્ય છે. સાચા પરાક્રમી પુરુષો સમયે આવી જ રીતે સાધવા યોગ્ય વસ્તુને સાધી લે છે.

*પુણ્યશાળી આત્માઓની મિત્રતા પણ પુણ્યરૂપ હોય છે.* પ્રભુમાર્ગમાં રહેલા મિત્રરાજાઓ પણ પરસ્પર સંકેત કેવા કરતા હતા ? 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' અને 'શ્રી અનરણ્ય' બંને રાજાઓનો સંકેત પણ સાથે સંયમ લેવાનો હતો. **'રાજાઓ' અને 'સંકેત સંયમનો' એ મિત્રતાનો**

**અનુપમ શિક્ષાપાઠ છે. શ્રી જૈનશાસનમાં આવા શિક્ષાપાઠો અનેક છે.** મિત્ર બનો તો આવા બનો અને મિત્રો મેળવો તો આવા મેળવો ! પણ સંસારના રંગી મિત્રોથી તો આઘા જ રહેજો. મિત્ર વિના રહો, પણ સંસારમાં જોડનારા મિત્રોની સાથે ન ભળો. સંસારના ફંદાથી છોડાવનારને જ સાચા મિત્ર માનો. પણ સંસારના ફંદામાં ફસાવનારને સારા ન માનો સારા દેખાતા હોય તોય એ ભયંકર જ છે. 'મિત્રરાજાએ સંયમ સ્વીકાર્યું. એ શ્રી અનરણ્ય રાજાને ખબર પડી, કે તરત તેમણે પણ એ જ વિચાર્યું કે 'એક દીક્ષા લે તો બીજાએ લેવી એમ મારે સંકેત હતો. એકીસાથે વ્રત લેવાનો સંકેત હતો. હવે એ મિત્રે તો વ્રત લીધું, એટલે મારાથી પણ ન રહેવાય.' બસ, તે જ વખતે પોતાના પુત્ર દશરથને ગાદીએ બેસાડી સત્ય છે પ્રતિજ્ઞા જેની, એવા શ્રી અનરણ્ય રાજાએ પણ સંયમ અંગીકાર કર્યો અને પોતાના સંકેતની પ્રતિજ્ઞાનું પાલન કર્યું. ધન્ય છે આવા પુણ્યપુરુષોને !



# દેવર્ષિ નારદ અને હિંસક યજ્ઞો

## ૫

દિગ્યાત્રામાં આગળ વધતાં રાવણને શ્રી નારદ-ઋષિ દ્વારા હિંસક યજ્ઞો અંગે ફરિયાદ કરાઈ, વેદમાં કહેવાયેલા સાચા યજ્ઞનું મરુતરાજા પાસે પોતે વર્ણવેલું સ્વરુપ કહેવાયું. નિર્મળ સમ્યક્ત્વી શ્રી રાવણે એ સાંભળીને ધર્મરક્ષક પ્રયત્ન આદર્યો.

આ પ્રકરણમાં હિંસાત્મક યજ્ઞની ઉત્પત્તિનું વર્ણન કરતાં શ્રી ક્ષીરકદંબક નામના ઉપાધ્યાયનો અને તેઓના મુખ્ય ત્રણ વિદ્યાર્થીઓનો વિસ્તૃત પ્રસંગ વર્ણવાયો છે. જેમાં મિથ્યાત્વ અને કષાયોના કટુવિપાકોનું તાદૃશ ચિત્ર રજૂ થયું છે.

શ્રી નારદઋષિનું ચરિત્ર, મથુરા અને મધુ આદિના પ્રસંગો આ પ્રકરણમાં સમાવેશ પામ્યા છે.

-શ્રી

# દેવર્ષિ નારદ અને હિંસક યજ્ઞો

- શ્રી નારદ નામના દેવર્ષિનો પોકાર
- વેદોક્ત યજ્ઞનું સ્વરુપ
- જમાનાવાદીઓને લેવા જોગ શિક્ષાપાઠ
- શ્રી રાવણનો ધર્મરક્ષક પ્રયત્ન
- હિંસાત્મક યજ્ઞની ઉત્પત્તિનો ઇતિહાસ
- હિતકારી સૂચનાનો અનાદર અને દેવતાનો પ્રકોપ
- પર્વતે ઉપદેશેલો પાપાચાર
- આગળ ચાલતા શ્રી નારદજી કહે છે કે...
- કષાય પરિણતિનું પરિણામ
- શ્રી નારદજીનો પરિચય
- ચમરેન્દ્ર અને મધુનો પૂર્વ વૃત્તાંત
- કુલપુત્ર શ્રી પ્રભવની કુળવટ



# ૫

## દેવર્ષિ નારદ અને હિંસક યજ્ઞો



### 'શ્રી નારદ નામના દેવર્ષિ'નો પોકાર

ત્યાર પછી શ્રી રાવણે પણ 'શ્રી શતબાહુ' અને 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' નામના બંને મુનિવરોને વંદન કરીને, અને 'શ્રી સહસ્ત્રાંશુ' રાજાના પુત્રને તેના પિતાના રાજ્ય ઉપર સ્થાપન કરીને, પોતે આકાશમાર્ગે ચાલવા માંડ્યું.

શ્રી રાવણે જે સમયે આકાશમાર્ગે પ્રયાણ કર્યું, તે જ સમયે લાકડીઓના ઘાત આદિથી જર્જરિત થયેલા 'શ્રી નારદમુનિ 'અન્યાય-અન્યાય' એ પ્રમાણે પોકાર કરતા-કરતા આવ્યા અને શ્રી રાવણને કહેવા લાગ્યા કે

'હે રાજન્ ! આ 'રાજપુર' નામના નગરમાં દુષ્ટ બ્રાહ્મણોથી વાસિત થયેલો, એટલે દુષ્ટ બ્રાહ્મણોના ઉપદેશ મુજબ ચાલનારો, યજ્ઞને કરતો અને મિથ્યાદૃષ્ટિ 'મરુત' નામનો રાજા છે. તે રાજાના ચંડાળ જેવા બ્રાહ્મણોએ યજ્ઞમાં વધ કરવા માટે આણેલાં નિરપરાધી પશુઓ મેં પાશથી બંધાયેલાં અને બૂમ પાડતાં જોયાં તે કારણથી આકાશમાંથી ઉતરીને કૃપામાં તત્પર એવા મેં બ્રાહ્મણોથી વીંટાયેલા 'મરુત' રાજાને પૂછ્યું કે

'આ તે શું આરંભ્યું છે ?' આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં 'મરુત' રાજાએ પણ કહ્યું કે

"*अथोवाच मरुतोऽपि, यज्ञोऽयं ब्राह्मणोदितः ।*
*अन्तर्वेदीहहोतव्याः पशवो देवतृप्तये ॥१॥*"
"*अयं खलु महाधर्मः कीर्तितः स्वर्गहेतवे ।*
*यक्ष्यामि पशुभिर्यज्ञं, तदेभिरहमद्य भोः ॥२॥*"

'હે નારદજી ! બ્રાહ્મણોએ કહેલો આ યજ્ઞ છે. દેવની તૃપ્તિ માટે આ વેદીની અંદર પશુઓ હોમવા યોગ્ય છે ખરેખર, આ મહાધર્મ સ્વર્ગના હેતુ તરીકે કીર્તન કરાયેલો છે, તે કારણથી આજે હું આ પશુઓથી યજ્ઞ કરીશ.'

## વેદોક્ત યજ્ઞનું સ્વરૂપ

આવા પાપમય યજ્ઞથી બચાવવા માટે મેં તે રાજાને કહ્યું કે :

*ततस्तस्याहमित्याख्यं, वपुर्वेदिरुदीरिता ।*
*आत्मा यष्टा तपो वह्नि, र्ज्ञानं सर्पिः प्रकीर्तितम् ॥१॥*
*कर्माणि समिधः क्रोधा-दयस्तु पशवो मताः ।*
*सत्यं यूपं सर्वप्राणि-रक्षणं दक्षिणा पुनः ॥२॥*
*त्रिरत्नी तु त्रिवेदीय - मिति वेदोदितः क्रतुः ।*
*कृतो योगविशेषेण, मुक्तेर्भवति साधनम् ॥३॥*

'શરીરને વેદી કહેલી છે : આત્મા યજ્ઞનો કર્તા છે : તપ અગ્નિ છે : જ્ઞાનને ઘી કહેલું છે કર્મો એ સમિધો - કાષ્ટો છે : ક્રોધાદિકને પશુઓ માનેલાં છે : સત્ય એ યજ્ઞસ્તંભ છે : સર્વ પ્રાણીઓનું રક્ષણ એ દક્ષિણા છે : અને '૧. સમ્યગ્દર્શન ૨. સમ્યગ્જ્ઞાન અને ૩. સમ્યક્ચારિત્ર.' આ રત્નત્રયી એ ત્રિવેદી છે. આ વેદીમાં કહેલો યજ્ઞ જો યોગવિશેષે કરીને કરવામાં આવે, તો મુક્તિનું સાધન થાય છે

અર્થાત્-દુષ્ટ બ્રાહ્મણોના અયોગ્ય ઉપદેશથી ઉન્માર્ગમાં પડેલા મરુત રાજાને 'શ્રી નારદ' નામના દેવર્ષિએ કહ્યું કે આ તે આરંભેલો યજ્ઞ વેદે કહેલો યજ્ઞ નથી. વેદે કહેલો યજ્ઞ તો જુદો જ છે. વેદે કહેલા યજ્ઞમાં આવી પાપ-ક્રિયાઓને અવકાશ જ નથી. વેદની આજ્ઞા પ્રમાણે તો. '૧. સમ્યગ્દર્શન, ૨. સમ્યગ્જ્ઞાન અને ૩. સમ્યક્ચારિત્ર' આ રત્નત્રયીરૂપ ત્રિવેદીમાં સ્થિર થયેલો આત્મા પોતે જ યજ્ઞનો કર્તા છે અને

તેની 'વેદી' તે પોતાનું શરીર જ છે તેમાં તે તપરૂપી અગ્નિ સળગાવે છે અને તે અગ્નિને પ્રદીપ્ત કરવા માટે જ્ઞાનરૂપી ઘીની ધારા અવિચ્છિન્નપણે ચાલુ રાખે છે. તે પછી પ્રદીપ્ત થયેલા તે અગ્નિમાં કર્મોરૂપી કાષ્ટોને નાખીને ક્રોધાદિ કષાયોરૂપી પશુઓને તેમાં હોમે છે. 'સત્ય' ને યજ્ઞનો સ્તંભ બનાવે છે અને દક્ષિણા તરીકે પ્રાણીમાત્રની રક્ષા કરે છે. આ રીતના યજ્ઞને મન, વચન અને કાયારૂપી ત્રણે યોગોને એકતાનતાથી કરનાર આત્મા, તે યજ્ઞને મુક્તિનું સાધન બનાવે છે. બાકી

*क्रव्यादतुल्या ये कुर्यु र्यज्ञं छागवधादिना ।*
*ते मृत्वा नरके घोरे, तिष्ठेयुर्दुःखिनश्चिरम् ।।१।।*

'રાક્ષસ જેવા જે લોકો બોકડા આદિ પશુઓના વધ આદિથી યજ્ઞ કરે છે, તેઓ મરીને ઘણા કાળ સુધી દુઃખી અવસ્થામાં ઘોર નરકમાં વાસ કરીને રહે છે.' અને

*उत्पन्नोऽस्युत्तमे वंशे, बुद्धिमानृद्धिमानसि ।*
*राजन् ! व्याधोचितादस्मा - न्निवर्तस्व तदेनसः ।।२।।*

'હે રાજન્ ! તું તો ઉત્તમ વંશમાં ઉત્પન્ન થયેલ છે. ઋદ્ધિમાન્ અને બુદ્ધિમાન્ છે, માટે શિકારીને યોગ્ય એવા આ પાપથી પાછો ફર !' વળી તે લોકોના કથન મુજબ

*यदि प्राणिवधेनाऽपि, स्वर्गो जायेत देहिनाम् ।*
*तत्शून्यो जीवलोकोऽय -मल्पैरपि दिनैर्भवेत् ।।३।।*

'જો પ્રાણીઓનો પ્રાણીવધથી પણ સ્વર્ગ થતો હોય, તો તો થોડા જ દિવસોએ કરીને આ જીવલોક શૂન્ય થઈ જાય, કારણકે હિંસકોના સંખ્યા આ દુનિયામાં નાનીસુની નથી.'

મારા આ કથનને સાંભળીને ક્રોધે કરીને જ્વળતા યજ્ઞના અગ્નિ જેવા તે બ્રાહ્મણો દંડ અને પટ્ટક હાથમાં લઈને ઊભા થઈ ગયા અને તે પછી તેઓથી મરાતો હું ત્યાંથી નાઠો. નદીપૂરના પરાભવથી પરાભૂત થયેલો આદમી જેમ દ્વીપને પામે, તેમ હે રાવણ ! ત્યાંથી નાસતો એવો હું તને પામ્યો. તારા જોવાથી મારી તો રક્ષા થઈ જ ગઈ છે, પણ હવે તે નરપશુઓથી હણાતાં તે પશુઓને તું બચાવ !"

શ્રી નારદજીના આ પોકારમાંથી અનેક વાતો સમજવા જેવી છે. 'અજ્ઞાન આત્માઓ દંભી અને સ્વાર્થીઓના પાશમાં સપડાવાથી ગમે તેવા પાપને પણ ધર્મ માની લે છે અને ધર્મના નામે અનેક જાતિના નિર્ઘૃણ કાર્યો કરવાનું આરંભે છે. આવા આત્માઓને પાપમાર્ગમાંથી કોઈ બચાવવા ઈચ્છે અને સત્ય વસ્તુનું ભાન કરાવવાનો પ્રયત્ન કરે, તે પણ પાપાત્માઓથી સહી શકાતું નથી. વળી સત્ય વસ્તુનું ભાન કરાવવા માટે ઉપકારી પુરુષો કઠોર શબ્દોનો પણ ઉપયોગ કરવાનું નથી ચૂકતા અને તેમ કરતાં ઉપકારીને ઘણું- ઘણું સહેવું પડે છે.' આ બધી જ વાતો, શ્રી નારદજીના પોકારમાંથી આપણને મળી આવે છે. નારદજીના પ્રશ્નના ઉત્તરમાં 'મરુત' રાજાએ હિંસામાં ધર્મ મનાવ્યો અને તે ધર્મને સ્વર્ગના હેતુ તરીકે વર્ણવ્યો, એ પ્રતાપ સ્વાર્થી અને દંભીઓનો હતો અને તે વાત રાજાએ પોતે '*ब्रह्मणोदितः*' બ્રાહ્મણોએ કહેલો છે.' આ પ્રમાણે કહીને સ્પષ્ટ કરી છે. હિંસામાં ધર્મ મનાવી રાજા પાસે પાપીઓએ અનેક પ્રાણીઓનો નાશ આરંભાવ્યો હતો, તેમાંથી રાજાને બચાવી લેવા માટે અને દંભીઓનાં સ્વરૂપને પ્રગટ કરવા માટે શ્રી નારદજીને તદ્દન સ્પષ્ટભાષી થવું જ પડ્યું અને એ સ્પષ્ટભાષીપણું સ્વાર્થી બ્રાહ્મણોને ઘણું જ ભારે પડી ગયું પરિણામે તે દુષ્ટોના આક્રમણથી બચવા માટે શ્રી નારદજી જેવાને નાસવું પડ્યું. ખરેખર, પાપાત્માઓ પોતાના પાપને ચાલુ રાખવા માટે સઘળું જ કરવાને તૈયાર હોય છે. સભ્યતા આદિનો લોપ કરી સત્યવાદીઓ ઉપર સઘળી જાતિનાં આક્રમણ લાવવાને તે કદી જ નથી ચૂકતા પણ સાથે સત્યવાદીઓ પણ સત્યના પ્રચાર માટે તેટલા જ સજ્જ અને પ્રયત્નશીલ હોય છે. એ જ કારણે ભયંકર પરાભવ પામવા છતાં પણ નિરપરાધી પ્રાણીઓને બચાવવા માટે શ્રી નારદજીએ શ્રી રાવણ પાસે આ જાતિનો પોકાર કર્યો.

### જમાનાવાદીઓને લેવા જોગ શિક્ષાપાઠ

આ પોકારમાંથી આજના જમાનાવાદીઓને પણ લેવા જોગ શિક્ષાપાઠ મળી શકે તેમ છે. સંખ્યાબંધ વિરોધીઓની વચમાં સત્યનો

સ્ફોટ કરવામાં, શ્રી નારદજીએ સમયને આડો ન ધરતાં, બેધડકપણે ખુલ્લા શબ્દોમાં સત્યનું પ્રકાશન કરી દીધું અને કહી દીધું છે કે 'આ ધર્મ નથી પણ ઘોર અધર્મ છે. પશુઓથી યજ્ઞ કરનારા મનુષ્યો નથી પણ રાક્ષસો છે અને તેઓ નરકનાં દુઃખો ભોગવવા માટે જ સરજાયેલા છે.' ખરેખર, ધર્મી આત્માઓનું હૃદય ધર્મની ગ્લાનિ વખતે ખળભળી ઊઠ્યા વિના રહેતું જ નથી. માન-પાનના રક્ષણ ખાતર અને વાહવાહની પ્રાપ્તિ માટે ધર્મના નાશ વખતે, સાચો આત્મા કોઈપણ રીતે મૌન ધરી શકતો નથી. પ્રાણનાશના પ્રસંગને નોતરીને પણ શ્રી નારદજીએ સત્યનું પ્રકાશન કર્યું. જમાનાવાદીઓ આવા પ્રસંગો વિચારે, તો જરૂર પોતાના જીવનને નષ્ટ થતું બચાવી શકે છે, પણ તેમની ચોમેર ફરી વળેલા શિકારી જેવા સ્વાર્થી આત્માઓ, આવા પ્રસંગોનો વિચાર અને વિશુદ્ધ વર્તન કરવાની તેમને તક આપે તો !

શ્રી રાવણ જેવા સમર્થ માણસે પણ પોકાર કરતા શ્રી નારદજીને એમ ન કહ્યું કે 'એટલા મોટા વિરોધીઓના ટોળામાં તમે શું કામ ગયા અને ગયા તો સમય જોયા વિના બોલ્યા શું કામ? એવા ટોળામાં જાવ અને સમય જોયા વિના બોલો તો માર પણ ખાવો પડે અને ભાગવું પણ પડે. એમાં વળી પોકાર શું કામ? વાત પણ ખરી છે કે સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માના મુખમાંથી એવા ઉદ્‌ગાર નીકળે પણ કેમ? શ્રી રાવણ તો ઊલટા તેમના પોકારને સાંભળી પોતાનું કામ તરત જ પડતું મૂકીને, પ્રાણીઓને બચાવવા માટે પ્રયાણ કરે છે. સાચો ધર્મપ્રેમી ધર્મરક્ષા માટે પોતાની શક્તિનો પૂરેપૂરો ઉપયોગ કરવામાં લેશ પણ પ્રમાદ કે ઉપેક્ષા નથી જ કરતો અને એમાં જ તેનાં ધર્મપ્રેમની કસોટી થાય છે.

### શ્રી રાવણનો ધર્મરક્ષક પ્રયત્ન

દેવર્ષિ શ્રી નારદજીનો પોકાર સાંભળીને તરત જ તે સઘળું જોવાની ઈચ્છાથી શ્રી રાવણ વિમાનમાંથી ઊતરીને તે યજ્ઞમંડપમાં ગયા અને તે 'મરુત' રાજાએ પણ શ્રી રાવણની પવિત્ર સિંહાસનાદિકથી પૂજા કરી. તે પછી કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણે 'મરુત' રાજાને કહેવા માંડ્યું કે-

*क्रुद्धो मरुत-भूपालं, जगादैवं दशाननः ।*
*अरे, किमेष क्रियते, नरकाभिमुखैर्मखः ॥१॥*
*धर्मः प्रोक्तो ह्यहिंसातः, सर्वज्ञैस्त्रिजगद्धितैः ।*
*पशुहिंसात्मकाद्यज्ञात्, स कथं नाम जायताम् ॥२॥*
*लोकद्वयारिं तद्यज्ञं मा कार्षीश्चेत् करिष्यसि ।*
*मद्गुप्ताविह ते वासः, परत्र नरके पुनः ॥३॥*

'નરકને અભિમુખ થયેલા તે આ યજ્ઞ કેમ કરવા માંડ્યો છે ? ત્રણે જગતના હિતૈષી શ્રી સર્વજ્ઞદેવોએ નિશ્ચયપૂર્વક અહિંસાથી જે ધર્મ કહ્યો છે, તે ધર્મ પશુ હિંસામય યજ્ઞથી કેમ કરીને થાય ? અર્થાત્ ન જ થાય ! તે જ કારણથી હું કહું છું કે આ લોક અને પરલોક એમ ઉભય લોકના દુશ્મન સમા આ યજ્ઞને તું ન કર. મારી ના છતાં પણ જો તું કરશે, તો આ લોકમાં તારો વાસ મારા કેદખાનામાં થશે અને પરલોકમાં વળી નરકમાં થશે.

આ ઉપરથી તમે જોઈ શકશો કે ધર્મપ્રેમી આત્મા પોતાનાં સઘળાં કામોને બાજુ ઉપર રાખી, ધર્મરક્ષા ખાતર સદાને માટે સજ્જ હોય છે. ધર્મરક્ષાના સમયે જેઓ અનેક અંતરાયો મનસ્વી રીતે ઊભા કરી શકે છે, તેઓનામાં ધર્મ વાસ્તવિક રીતે પરિણામ પામેલો નથી હોતો, એમ સ્હેજે સમજી શકાય તેમ છે.

શ્રી રાવણ જેવા રાજા દિગ્વિજય કરવા નીકળ્યા હતા, પણ દેવર્ષિ શ્રી નારદજીનો પોકાર સાંભળીને એમ ન કહ્યું કે 'મને ફુરસદ નથી.' પણ સીધા જ શ્રી નારદજીને લઈને ત્યાં ગયા. શ્રી રાવણ ગયા કે બધાં જ ચુપચાપ થઈ ગયા. શ્રી રાવણ કેવા ચહેરે ગયા ? ભયંકર ચહેરે ગયા હૃદયમાં દયા સિવાય કંઈ જ નથી, પણ દેખાવ કરડો રાખીને ગયા. એમને જોઈને બધાને એમ થયું કે 'હવે શું થશે ?' આમાં કષાય નથી. મોઢાની ઉગ્રતામાં સામાનું ભલું સમાયેલું છે. બધાએ જાણ્યું કે 'બળિઓ આવ્યો.' રાવણ ધર્મી હતા. એમના મનમાં કોઈને મારવાની ભાવના તો હતી જ નહિ, પણ દેખાવ તો એવો રાખ્યો કે બધાના મનમાં ભય પેઠો. ધર્મીને મારવાની વૃત્તિ ન હોય, પણ વિરોધીને દેખાવથી તો એમજ થાય

કે 'આ શું એ કરશે!' ધર્મી જો એટલું ન બતાવી શકે, તો ધર્મરક્ષણનું કૌવત જ નથી એમ કહેવાય.

સાથે એ પણ સાચું છે કે ધોલ તે જ મારે, જેને હાથ ફેરવતાં આવડે. છોકરો બાપની ધોલ ખાય, પણ બીજાની ન ખાય. જાણે છે કે બાપ ખવરાવે છે. પણ બીજો ધોલ મારે તો સામી બે મારે ! આંખો તે કાઢે, કે જે હસીને બોલાવી શકે. છોકરાને બાપ ચૂંટી પણ ખણે, ભૂખ્યો પણ રાખે અને દૂધ પણ પાય. એક આંખમાં પ્રીતિ અને એક આંખમાં ભીતિ ! એક આંખમાં અમી અને એક આંખમાં ઉગ્રતા ! ધર્મી પાસે ધર્મીને જતાં આનંદ થાય, પણ ધર્મના વિરોધીને તો ભય જ થવો જોઈએ ! ધર્મના વિરોધની સામે "હશે ત્યારે હવે" એમ ધર્મી તો ન જ કરે અને એમ થાય ત્યાં સુધી શાસન પરિણામ પામ્યું નથી, એમ જ કહેવું પડે. શક્તિ ન હોય એ પણ એ ભાવના કરે કે 'ક્યારે કોઈ પાકે ! જે રક્ષક ઉભો થાય તેને હાથ જોડે. મરુત રાજાએ સન્માન કર્યું, હાથ જોડી ઉભો રહ્યો, તે છતાંપણ શ્રી રાવણ લેપાયા વિના, જરાપણ ઠંડા થયા વિના, કહે છે કે 'નરકદાયક યજ્ઞ તું કેમ કરે છે ?' આ પ્રમાણે કહીને કહ્યું કે "ત્રણ જગતના હિતકારી એવા શ્રી સર્વજ્ઞદેવોએ અહિંસામાં જે ધર્મ કહ્યો છે, તે ધર્મ આ પશુહિંસાત્મક યજ્ઞથી શી રીતે થાય ? પ્રાણીના સંરક્ષણમાં ધર્મ કે ઘાતમાં ? મનુષ્ય, જંતુને સાચવે કે એના પર હથિયાર ચલાવે ? માટે બેય લોકને બગાડનારા આ હિંસાત્મક યજ્ઞને બંધ કર, નહિ તો પરલોકમાં તો નરક છે જ, પણ આ લોકમાંએ તારા માટે મેં કેદ તૈયાર રાખી છે." રાવણની ભાવના બધાને કેદમાં નાખવાની નહોતી, પણ કહેવું તો પડ્યું જ. પરિણામે

*विससर्ज मखं सद्यो, मरुतनृपतिस्ततः ।*

*अलंघ्या रावणाज्ञा हि, विश्वस्यापि भयंकरा ।।१।।*

'મરુત' રાજાએ પણ એકદમ યજ્ઞને વિસર્જન કરી દીધો, કારણકે વિશ્વને ભયંકર એવી શ્રી રાવણની આજ્ઞા ઉલ્લંઘન ન થઈ શકે એવી હતી.'

આવું સુંદર પરિણામ પ્રાણની પણ દરકાર નહિ કરનારા દેવર્ષિ શ્રી નારદજીના પ્રયત્નને અને શ્રી રાવણના ધર્મરક્ષક પ્રયત્નને જ આભારી હતું. એમાં કોણ ના કહી શકશે ? આથી જ જ્ઞાનીપુરુષો ફરમાવે છે કે

*'शुभे यथाशक्तिर्यतनीयम्,'*

શુભ કાર્યમાં યથાશક્તિ યત્ન કરવો, પણ પ્રમાદ ન કરવો.



## હિંસાત્મક યજ્ઞની ઉત્પત્તિનો ઈતિહાસ

*अमी पशुवधात्मानः कुतः संजज्ञिरेऽध्वराः ।*
*इति पृष्टो दशास्येन, निजगादेति नारदः ॥१॥*

'આ પશુવધાત્મક યજ્ઞો ક્યારથી થયા ? આ પ્રમાણે શ્રી રાવણથી પૂછાયેલા 'શ્રી નારદજી' નામના દેવર્ષિએ કહેવા માંડ્યું કે "દિશાઓમાં વિખ્યાત થયેલી અને નર્મ સખીના જેવી 'શક્તિમતી' નામની એક નગરી છે. તે નગરીમાં સુંદર વ્રતવાળા શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામી પછી અનેક રાજાઓ થઈ ગયા બાદ, રાજાઓમાં શ્રેષ્ઠ 'શ્રી અભિચંદ્ર' નામના રાજા થયા. તે 'શ્રી અભિચંદ્ર' રાજાને મહા બુદ્ધિશાળી અને સત્યવાદીપણાથી પ્રસિદ્ધ 'શ્રી વસુ' નામનો પુત્ર થયો. 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' નામના ગુરુની પાસે, તે ગુરુના પુત્ર 'પર્વતક' રાજપુત્ર 'વસુ' અને ત્રીજો 'હું' એમ અમે ત્રણે જણા ભણતા. એક દિવસ પાઠના શ્રમથી રાત્રિમાં ઘરની ઉપરના ભાગમાં સૂતા હતા, તે વખતે આકાશમાં જતા ચારણ શ્રમણો પરસ્પર બોલ્યા કે -

*एषामेकतमः स्वर्गं, गमिष्यत्यपरौ पुनः ।*
*नरकं यास्यतस्तच्चाश्रौषीत् क्षीरकदंबकः ॥१॥*

'આ ત્રણમાંથી એક સ્વર્ગમાં જશે અને બીજા બે નરકમાં જશે' આ વાત 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' નામના ગુરુવરે સાંભળી.'

તે સાંભળીને

*तच्छ्रुत्वा चिन्तयामास, खिन्नः क्षीरकदंबकः ।*

*मय्यप्यध्यापके शिष्यौ, यास्यतौ नरकं हहा ! ॥१॥*

'ખિન્ન થયેલા 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' નામના ગુરુવર ચિંતવવા લાગ્યા કે 'ખેદની વાત છે કે મારા જેવા અધ્યાપકની હયાતિમાં બે શિષ્યો નરકે જશે.'

નાલાયક શિષ્યો નરકે જાય, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી છતાં અધ્યાપકનું હૃદય કેવું હોવું જોઈએ, એ જ વિચારવાનું છે. હિતૈષીઓનું હૃદય હિતની ભાવનાથી ભરેલું જ હોવું જોઈએ. જેને ચઢાવો તેને પૂરા ચઢાવજો એવા ન ચઢાવતા કે ચઢાવાને બદલે પાતાળમાં પેસી જાય. ધર્મના નામે અધર્મ કદી ન કરશો. તમારી સહાયથી થતી કાર્યવાહીમાં શું થાય છે, એ જોતા નહિ શીખો તો તમારી જ સહાયથી કોઈ આત્માઓ ડૂબી જશે.

જે ભણીને આગમ ઉપર શ્રી જિનેશ્વરદેવના માર્ગ ઉપર, અશ્રદ્ધા ઉત્પન્ન થાય અરુચિ ઉત્પન્ન થાય, એ ભણતર કહેવાય ? જે ભણતરના યોગે અનંતજ્ઞાનીઓએ ઉપદેશેલાં ઉત્તમ અનુષ્ઠાનોની બજાર વચ્ચે છડેચોક મશ્કરી કરવાનું મન થાય, તે ભણતર કહેવાય ? એવા ભણતરને ધર્મીથી સહાય કરાય ? એવું ભણાવવા કરતાં તો ન ભણાવવું જ સારું ! જે ભણતર ભણવાથી જ્ઞાનીની તથા જ્ઞાનીપુરુષોની આજ્ઞાની ઠેકડી કરવાનું મન થાય, તે ભણતર જ નથી. માતા પોતાના દીકરાને, બાપ પોતાના દીકરાને ભાઈ પોતાના ભાઈને, તેમના પ્રત્યે આવી હિતની લાગણી ધરાવી ટકોર કરતા રહે, તો ધર્મ લેવા જવો પડે કે દોડ્યો આવે ? અમારી તો એ ભાવના કે જેનાથી ધર્મ દોડ્યો આવે એ કેળવણી અને એ શિક્ષણ એમાં અમે સોએ સો ટકા સંમત અને જે કેળવણી ધર્મથી ઊંધે માર્ગે લઈ જાય, જ્ઞાની તથા જ્ઞાનીના વચનની ઠેકડી કરાવે, જ્ઞાનીએ કહેલાં અનુષ્ઠાનોની ભરબજારે મશ્કરી કરાવે, એ કેળવણીથી સોએ સો ટકા વિરુદ્ધ મરતાં સુધીએ એનો વિરોધ કરવાની ભાવના અને નિયાણું

પણ એ કે ભવાંતરમાં પણ એનો વિરોધ કરનારા થઈએ કારણકે એના વિરોધમાં પ્રાણીમાત્રનું શ્રેય સમાયેલું છે.

આ પછી 'આ ત્રણમાંથી કોણ એક સ્વર્ગે જશે અને કોણ બે નરકે જશે ?' આ જાણવાની ઇચ્છાવાળા પરમહિતૈષી ગુરુએ અમને ત્રણેને એકીસાથે બોલાવ્યા અને ત્રણેને એક-એક લોટનો કૂકડો આપીને કહ્યું કે

*"अमी तत्र वध्या, यत्र कोऽपि न पश्यति ।"*

'આ કૂકડાઓ તે સ્થળે વધ કરવા યોગ્ય છે. કે જે સ્થળે કોઈપણ જુએ નહિ.'

આ આજ્ઞા પામીને ગુરુની આજ્ઞાના ભાવને નહિ સમજી શકેલા 'વસુ' અને 'પર્વતક' બંને જણાએ શૂન્ય પ્રદેશમાં જઈને, ત્યાં આગળ આત્માને હિત કરનારી સદ્‌ગતિનો જેમ નાશ કરે, તેમ તે પિષ્ટના કૂકડાઓને મારી નાખ્યા અને અતિ દૂર સ્થળે જઈને નગરથી બહાર મનુષ્ય વિનાના પ્રદેશમાં દિશાઓ જોઈને મેં વિચાર કરવા માંડ્યો કે

*"गुरुपादैरदस्ताव-दादिष्टं ! वत्स यत्त्वया ।*
*वध्योऽयं कुक्कुटस्तत्र, यत्र कोऽपि न पश्यति ॥१॥"*

'પૂજ્યપાદ ગુરુદેવે તો મને એવો જ આદેશ કર્યો છે કે હે વત્સ ! તારે આ કૂકડો ત્યાં મારવા યોગ્ય છે, કે જ્યાં કોઈપણ જુએ નહિ.'

પણ આ સ્થળે તો

*असौ पश्यत्यहं पश्या - म्यमी पश्यन्ति खेचराः।*
*लोकपालाश्च पश्यन्ति, पश्यन्ति ज्ञानिनोऽपि हि ॥२॥*

'આ કૂકડો પોતે જુએ છે, હું જોઉં છું, આ ખેચરો જુએ છે, લોકપાલ જુએ છે અને નિશ્ચિત વાત છે કે જ્ઞાની આત્માઓ પણ જુએ છે.'

આથી સ્પષ્ટ છે કે

*नास्त्येव स्थानमपित - यत्र कोऽपि न पश्यति ।*

*तात्पर्यं तद्द गुरुगिरां, न वध्यः खलु कुक्कुटः ॥३॥*

તેવું કોઈ સ્થાન જ નથી. કે જે સ્થાનમાં કોઈપણ ન જુએ તે કારણથી ગુરુદેવના કથનનું તાત્પર્ય એ જ છે કે `કૂકડો વધ કરવા યોગ્ય નથી જ.'

કારણકે

*गुरुपादा दयावन्तः, सदा हिंसापराङ्मुखाः ।*

*अस्मत्प्रज्ञां परिज्ञातु, मेतन्नियतमादिशन् ॥४॥*

`પૂજ્યપાદ ગુરુદેવ દયાળુ છે અને હંમેશા હિંસાથી પરાઙ્મુખ છે. આથી એ વાત નિશ્ચિત છે કે અમારી બુદ્ધિને જાણવા માટે જ આવો આદેશ કર્યો છે.'

પુણ્યશાળી અને સદ્દગતિગામી આત્માની વિચારણા કેવી હોય છે. એ જાણવા માટે આ વિચારણા ખરે જ અનુકરણીય છે. આસ્તિક હૃદય. એટલે કે, પરલોકાદિક વસ્તુઓના સ્વીકાર કરનાર આત્મા કેટલો ઉન્નત વિચારશીલ હોય છે, એ આ ઉપરથી સ્પષ્ટ થઈ શકે છે. વિચારણામાં ગુરુદેવના વચન પ્રત્યે ભક્તિ અને બહુમાન કેટલું તરવરે છે! ખરેખર. આવી દશા આવ્યા વિના કલ્યાણની કામના કરવી. એ નિષ્ફળપ્રાય છે. કલ્યાણના અર્થીએ તારક પ્રત્યે અખંડ બહુમાન કેળવવું જોઈએ તે કેળવાય તો જ ગુરુ આજ્ઞાનું રહસ્ય સમજી શકાય. દેવર્ષિ શ્રી નારદજીની વિચારણા ખરે જ બહુમાન પેદા કરે તેવી છે.

શ્રી નારદજી કહે છે કે `એ પ્રમાણેની વિચારણા કરીને હું તો કૂકડાને માર્યા વિના જ ગુરુ પાસે આવ્યો અને તે કૂકડાને નહિ મારવાના તે હેતુને ગુરુની પાસે વિદિત કર્યો.

એથી આનંદમાં આવી જઈને

*स्वर्गं यास्यत्ययं ताव-दिति निश्चित्य गौरवात् ।*

*आलिंगितोऽहंगुरुभिः, साधुसाध्विति आषिभिः ॥५॥*

' જરૂર આ સ્વર્ગમાં જશે.' - આ પ્રમાણે નિશ્ચિત કરીને ગૌરવપૂર્વક 'સાધુ-સાધુ' આ પ્રમાણે બોલતા ગુરુદેવે મને આલિંગન કર્યું.'

આ પછી 'વસુ' અને 'પર્વતક' એ બંને જણાએ આવીને ગુરુ સમક્ષ જણાવ્યું કે 'અમે તે સ્થાને કૂકડાઓ મારી નાખ્યા કે જે સ્થાને કોઈ પણ જોતું ન હતું.' આ પ્રમાણે સાંભળીને

ગુરુએ શાપ દેતાં કહ્યું કે

*अपश्यतं युवामाह्वा-वपश्यन् खेचरायहयः ।*

*कथं हतौ कुक्कुटौ रे ! पापावित्यशपद् गुरुः ॥१॥*

'હે પાપાત્માઓ ! તમે બે જોતા હતા અને ખેચર આદિ જોતા હતા, તે છતાં તમે લોકોએ કૂકડાઓને કેમ મારી નાંખ્યા ?'

ત્યાર પછી -

*ततः खेदादुपाध्यायो, दध्यौ विध्यातपाठधीः ।*

*मुधा मेऽध्यापनक्लेशो, वसुपर्वतयोरभूत् ॥१॥*

*गुरुपदेशो हि यथा - पात्रं परिणमेदिह ।*

*अभ्रांभस्थानभेदेन, मुक्तालवणतां व्रजेत् ॥२॥*

*प्रियः पवर्तकः पुत्र, पुत्रादप्यधिको वसुः ।*

*नरकं यास्यतस्तस्माद्, गृहवासेन किं मम ॥३॥*

'ખેદ થકી નાશ પામી ગઈ છે પાઠ આપવાની બુદ્ધિ જેમની તેવા ગુરુદેવ વિચારવા લાગ્યા કે 'વસુ' અને 'પર્વત'ને ભણાવવાનો મારો શ્રમ ફોગટ ગયો. ખરેખર, જેમ મેઘનું પાણી સ્થાનના ભેદથી મોતીપણાને અને લવણપણાને પામે છે, તેમ આ સંસારમાં ગુરુનો ઉપદેશ પણ પાત્ર પ્રમાણે જ પરિણામ પામે છે. 'પર્વતક' નામનો મારો પ્રિય પુત્ર અને તે પ્રિય પુત્રથી પણ અધિક 'વસુ' જ્યારે નરકમાં જવાના છે, તો પછી મારે હવે ઘરવાસે કરીને શું પ્રયોજન છે ?'

ખરેખર, પોતાના સંતાનના અહિતની વાતથી હિતૈષીનો જીવ ઝાલ્યો ન જ રહે. સંતાન પાપ કરતું હોય, પાપસ્થાનકનો પ્રચાર કરતું

હોય. અને મા-બાપ જોયા કરે બચાવ કરે, 'એ તો એમ જ ચાલે' એમ જો કહે. તો કહેવું જ જોઈએ કે એ માતામાં માતાપણું, પિતામાં પિતાપણું, ગુરુમાં ગુરુપણું અને સ્નેહીમાં સ્નેહીપણું હોવાનો સંભવ બહુ જ ઓછો છે. સાચી ગુરુતાના સ્વામી 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' નામના ઉપાધ્યાય પોતાના બંને શિષ્યોની નરકગતિ સાંભળીને નિર્વેદ પામ્યા અને એ નિર્વેદથી ઉપાધ્યાયે પ્રવ્રજ્યા (દીક્ષા) અંગીકાર કરી. તે પછી વ્યાખ્યાન કરવામાં વિચક્ષણ 'પર્વતક' પોતાના પિતાના પદ ઉપર બેઠો અને હું ગુરુની મહેરબાનીથી 'સર્વ શાસ્ત્રવિશારદ' થઈને તે વખતે મારા સ્થાન પ્રત્યે ગયો. આ બાજુ રાજાઓમાં ચંદ્રસમા 'શ્રી અભિચંદ્ર' રાજાએ પણ અવસરે દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તે પછી લક્ષ્મીએ કરીને વાસુદેવ જેવો 'વસુ' રાજા થયો તે પૃથ્વીતલને વિષે 'સત્યવાદી' તરીકેની પ્રસિદ્ધિ પામ્યો અને તે પણ પોતાની તે પ્રસિદ્ધિના રક્ષણ માટે સત્ય જ બોલતો હતો.

હવે એક દિવસ 'મૃગયા' એટલે શિકારને ભજવાવાળા એક શિકારીએ વિંધ્ય નિતંબમાં હરણિયા ઉપર બાણ મૂક્યું. તે બાણ વચમાં સ્ખલના પામ્યું. બાણની સ્ખલનનાં હેતુને જાણવા માટે તે ત્યાં ગયો. તે પછી હસ્તથી સ્પર્શ કરતા તેણે આકાશના જેવી નિર્મળ સ્ફટિક રત્નની શિલા છે, એમ જાણ્યું. આથી તેણે વિચાર્યું કે જરૂર, ચંદ્રમામાં જેમ ભૂમિની છાયા સંક્રાંત થાય, તેમ બીજી બાજુએ ચરતો પણ આમા સંક્રાંત થયેલો હરણિયો મારા જોવામાં આવ્યો. આ શિલા હસ્તસ્પર્શ વિના કોઈ પણ પ્રકારે જાણી શકાય તેવી નથી, તે કારણથી આ શિલા અવશ્ય પૃથ્વીપતિ 'શ્રી વસુ' રાજા માટે જ યોગ્ય છે. એમ જાણી તે શિકારીએ એ વાત એકાંતમાં રાજાને જણાવી. આથી ખુશી થયેલા રાજાએ પણ તે શિલાને ગ્રહણ કરી તે શિકારીને ઘણું જ ધન આપ્યું. આ પછી રાજાએ તે શિલામાંથી ગુપ્તપણે પોતાના આસનની વેદિકા બનાવરાવી અને તે બની ગયા પછી તે શિલાની વેદિકા બનાવનારા કારીગરોનો તેણે ઘાત કરાવી નાખ્યો. કારણકે રાજાઓ કોઈના પણ પોતાના થતા નથી. તે

પછી તે વેદિકા ઉપર ચેદી દેશના રાજા 'શ્રી વસુ' નું સિંહાસન સ્થાપન કરવામાં આવ્યું. આથી લોકોએ જાણ્યું કે 'આ સિંહાસન સત્યના પ્રભાવથી આકાશમાં રહેલું છે.' અને પરિણામે 'શ્રી વસુ' રાજાની

*सत्येन तुष्टाः सानिध्य-मस्य कुर्वन्ति देवताः ।*

'સત્યથી તુષ્ટમાન થયેલા દેવતાઓ આ રાજાનું સાનિધ્ય કરે છે.'

આવી પ્રભાવવંતી ખ્યાતિ દિશાઓમાં ફેલાઈ ગઈ. આ પ્રસિદ્ધિથી ભય પામેલા રાજાઓ, તે રાજાને આધીન થઈ ગયા. મનુષ્યોની સાચી અગર ખોટી પણ પ્રસિદ્ધિ જય આપનારી નીવડે છે.



**હવે એક દિવસ**

હું ત્યાં ગયો ત્યારે બુદ્ધિશાળી શિષ્યોની આગળ ઋગ્વેદની વ્યાખ્યા કરતા 'પર્વતક'ને મેં જોયો. તે વ્યાખ્યામાં '*अजैर्यष्टव्यम्*' આ વાક્ય ઉપરથી 'બોકડાઓથી યજ્ઞ કરવો જોઈએ' આ પ્રમાણેનો ઉપદેશ આપતાં તેને મેં કહ્યું કે

*भ्रातर्भ्रान्त्या किमिदमुच्यते*

*त्रिवार्षिकाणि धान्यानि, नहि जायन्त इत्यजाः ।*

*व्याख्याता गुरुणाऽस्माकं, व्यस्मार्षीः केन हेतुना ॥१॥*

'હે ભાઈ ! ભ્રાંતિથી આ શું કહે છે ? ગુરુદેવે તો આપણને કહ્યું છે કે 'ત્રણ વરસનાં ધાન્યો ઊગતાં નથી' માટે તે ધાન્યો '*अज*' કહેવાય છે. ઉત્પન્ન ન થાય તેનું નામ '*अज*' કહેવાય આ વ્યુત્પત્તિથી '*अज*' એટલે ત્રણ વર્ષનું અનાજ અને તેનાથી યજ્ઞ કરવો જોઈએ. આ વાત તું કયા હેતુથી ભૂલી ગયો ?'

'મારા આ પ્રશ્નને સાંભળીને 'પર્વતક' બોલી ઊઠ્યો કે

*"ततः पर्वतकोऽवादी - दिदं तातेन नोदितम्।*

*उदिताः किंत्वजामेषा-स्तथैवोक्ता निघंटुषु ॥१॥"*

'પિતાજીએ એ કહ્યું જ નથી. પિતાજીએ તો '*अजा*' એટલે મેંઢા જ કહ્યા છે અને કોશોમાં પણ તેમ જ કહેલું છે.'

આની સામે મેં પણ કહ્યું કે

*"અહમવોચમપ્યેવં, શબ્દાનામર્થકલ્પના ।*
*મુખ્યા ગૌણી ચ તત્રેહ, ગૌણી ગુરુરચીકથત્ ॥૧॥"*
*ગુરુધર્મોપદેષ્ટૈવ, શ્રુતિર્ધર્માત્મિકૈવ ચ।*
*દ્વયમપ્યન્યથા કુર્વન્-મિત્ર ! મા પાપમર્જય ! ॥૨॥*

'શબ્દોની અર્થકલ્પના બે પ્રકારની હોય છે એક 'મુખ્ય' અને બીજી 'ગૌણ'! તેમાંથી અહીં ગુરુદેવે ગૌણ કહી છે. વળી ગુરુ ધર્મના જ ઉપદેષ્ટા અને શ્રુતિ ધર્માત્મક છે માટે હે મિત્ર ! બેયને અન્યથા કરીને તું પાપને પેદા ન કર !'

સામેથી આક્ષેપપૂર્વક 'પર્વતક' બોલ્યો કે

*સાક્ષેપં પર્વતોજલ્પ-દજાન્મેષાન્ ગુરુર્જગૌ, ।*
*ગુરુપદેશશબ્દાર્થો-લ્લંઘનાદ્ધર્મમર્જસિ ? ॥૧॥*
*મિથ્યાભિમાનવાચો હિ, ન સ્યુર્દણ્ડભયાન્નૃણામ્, ।*
*સ્વપક્ષસ્થાપને તેન, જિહ્વાચ્છેદપણોઽસ્તુ નઃ ॥૨॥*
*પ્રમાણમુભયોરત્ર, સહાધ્યાયી વસુર્નૃપઃ ॥*

'ગુરુએ 'અજ' શબ્દનો અર્થ મેંઢો જ કહ્યો છે. તો શું તું ગુરુનો ઉપદેશ અને શબ્દના અર્થનું ઉલ્લંઘન કરવાથી ધર્મ પેદા કરે છે ? દંડના ભયથી મનુષ્યો મિથ્યાભિમાનવાળી વાણી નથી બોલતા, માટે સ્વપક્ષની સ્થાપનાને વિષે આપણી વચ્ચે જીહ્વાના છેદનું 'પણ' હો, અર્થાત્ જે હારે તેની જીભનો છેદ કરવો અને આપણા બેની વચ્ચે પ્રામાણિક તરીકે આપણો સહાધ્યાયી વસુ' રાજા હો !'

'પર્વતક' ની એ વાત મેં કબૂલ રાખી' કારણકે સત્યવાદીઓને ક્ષોભ હોતો નથી પણ આ પ્રતિજ્ઞાને જાણીને પર્વતકની માતા પર્વતકને એકાંતમાં કહે છે કે 'ગૃહકાર્યમાં રક્ત એવી પણ મેં તારા પિતાથી '*અજ*' એટલે ત્રણ વરસનું ધાન્ય' આ પ્રમાણે સાંભળ્યું છે. માટે તે જે જીહ્વાચ્છેદનું 'પણ' કર્યું, તે વ્યાજબી નથી. વગર વિચાર્યું કરનારાઓ

આપદાઓનું જ સ્થાન થાય છે. આ પ્રમાણે માતા પાસેથી સાંભળીને પર્વતકે માતાને કહ્યું કે 'એ વાત તો બની ગઈ હવે હે માતા ! ગમે તેવું 'પણ' થઈ ગયા પછી ફરીથી થઈ શકતું નથી.' આ પ્રમાણેના પોતાના પુત્રના કથનથી પોતાના પુત્ર ઉપર આવી પડેલી આપત્તિના યોગે હૃદયમાં શલ્યવાળી થયેલી માતા વસુરાજા પાસે ગઈ. પુત્ર માટે પ્રાણી શું ન કરે ? અર્થાત્ સર્વ કાંઈ કરે. માતાને ત્યાં આવેલા જોઈને રાજા 'વસુ' કહેવા લાગ્યા કે -

*"दृष्टः क्षीरकदंबोऽद्य, यदंब! त्वमसीक्षिता, ।*
*किं करोमि प्रयच्छामि, किं वेत्यभिदधे वसुः ॥१॥"*

હે માતા ! તારા દર્શનથી મને આજે 'ક્ષીરકદંબક' ગુરુનાં દર્શન થયાં. હે માતા ! કહો શું કરુ અથવા શું આપું ?'

ઉત્તરમાં માતાએ કહ્યું કે -

*'सावादीद्दीयतां पुत्र-भिक्षां मह्यं महीपते! !*
*धनधान्यैः किमन्यैर्मे, विना पुत्रेण पुत्रकः ॥२॥"*

'હે રાજન્ ! મને પુત્રભિક્ષા આપ. હે પુત્ર ! અન્યથા પુત્ર વિના બીજા ધનધાન્યે કરીને પણ મારે શું ?'

'વસુ' રાજા પૂછે છે કે -

*वसुरुचे ततो मेऽम्ब, पाल्यः, पूज्यश्च पर्वतः ।*
*गुरुवद्‌गुरुपुत्रेऽपि, वर्तितव्यमिति श्रुतेः ॥१॥*
*कस्याद्य पत्रमुत्क्षिप्तं, कालेनाकालरोषिणा ।*
*को जिघांसुर्भ्रातरं मे, ब्रूहिमातः किमातुरा ॥२॥*

'હે માતા ! 'પર્વત' એ મારા માટે પાલન કરવા યોગ્ય છે અને પૂજ્ય છે કારણકે 'ગુરુના પુત્ર પ્રત્યે પણ ગુરુની જેમ વર્તવું જોઈએ.' આ પ્રમાણે શ્રુતિ કહે છે માટે કહો કે હે માતા ! આજે અકાળે રોષાયમાન થયેલા કાળે કોના ઉપર પત્ર મોકલ્યો છે ? મારા ભાઈને કોણ હણવા ઇચ્છે છે ? અને આપ કેમ પીડિત છો ?'

શ્રી વસુરાજાના આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં માતાએ 'અજ વ્યાખ્યાન' ના વૃત્તાંતને, પોતાના પુત્રના 'પણ' અને તે 'પણ' માં પ્રમાણભૂત તરીકે તને નીમ્યો છે.' આ પ્રમાણે કહીને પછી પ્રાર્થના કરતાં કહ્યું કે -

*"कुर्वाणो रक्षणं भ्रातु - रजान्मेषानुदीरय ।*
*प्राणैरप्युपकुर्वन्ति, महान्तः किं पुनर्गिरा ॥१॥"*

'ભાઈની રક્ષાને કરવા માટે તું '*अज*' શબ્દનો અર્થ 'મેંઢો', કર, કારણકે - મહાપુરુષો પ્રાણોથી પણ ઉપકાર કરે છે, તો પછી વાણી માત્રથી તો ઉપકાર કરવામાં હરકત પણ શી છે ?'

પ્રાર્થનાનો અસ્વીકાર કરતાં 'વસુ' બોલ્યો કે -

*"अवोचतां वसुर्माता-मिथ्या वच्मि वचः कथम् ।*
*प्राणात्ययेऽपि शंसंति, नासत्यं सत्यभाषिणः ॥१॥*
*अन्यदप्यभिधातव्यं, नासत्यं पापभीरुणा ।*
*गुरुवागन्यथाकारे कूटसाक्ष्ये च का कथा ॥२॥'*

હે માતા ! ખોટું વચન હું કેમ કરીને બોલું ? સત્યભાષી મહાપુરુષો પ્રાણોનો નાશ થાય તો પણ અસત્ય બોલતા નથી. પાપથી ભય પામનાર આત્માએ બીજું પણ અસત્ય ન બોલવું જોઈએ, તો પછી ગુરુની વાણીને ઊલટી કરનારી ખોટી સાક્ષી ભરવાની તો વાત જ શી રીતે થાય ?

આથી રોષમાં આવીને માતાએ કહ્યું કે -

*'बहू कुरु गुरोः सुनूं, यद्वा सत्यव्रताग्रहम् ।*

'ગુરુના પુત્રનું માન રાખ અથવા સત્યવ્રતના આગ્રહને કર !'

આ પ્રમાણે માતા દ્વારા રોષપૂર્વક કહેવાયેલા શ્રી વસુરાજાએ સત્યનો ત્યાગ કરીને પણ ગુરુપુત્રનું બહુમાન કરવાનું કબૂલ કર્યું આથી આનંદ પામેલી 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' ઉપાધ્યાયની પત્ની પોતાના ઘર તરફ ચાલી આવી.' ભાગ્યવાનો ! આ ઉપરથી ઘણું ઘણું સમજવાનું છે. પહેલી વાત તો એ જ કે દુર્ગતિગામી આત્મા પોતાનાથી બોલાઈ ગયેલા

વચનને ગમે તે ભોગે પકડી રાખવાને કેવું-કેવું પાપ કરે છે અને કરાવે છે, એ વાત પણ આ ઉપરથી સમજી શકાય તેમ છે ! પોતાની માતાએ પણ પર્વતકને કહ્યું કે તારા પિતાએ 'અજ' નો અર્થ આ જગ્યાએ મેંઢો નથી કર્યો, પણ 'ત્રણ વરસનું જૂનું ધાન્ય' એવો જ કર્યો છે, તે છતાં પણ પર્વતકે પોતાનો આગ્રહ ન જ છોડ્યો અને પોતાના પાપમાં પોતાની માતાને પણ સાથી થવાનું સૂચવ્યું ખોટી ખ્યાતિનો હાઉ આત્મા પાસે શું-શું કરાવે છે, એનું આ એક સુંદર દૃષ્ટાંત છે. માતાના કહેવા પછી તો પર્વત પણ જાણી શક્યો હતો કે મારું કથન શાસ્ત્રથી વિરુદ્ધ છે, પિતા ગુરુના કથનથી પણ વિરૂદ્ધ છે અને ઘોર પાપની પ્રવૃત્તિ કરાવનારું છે, તે છતાં પણ તેનાથી પાછા હઠવાને બદલે તે વચનને પુષ્ટ બનાવવા માટે પોતાની માતાને પોતાના તે પાપકર્મમાં સાથ દેવાનું ધ્વનિત કરે છે. એ કેટલી બધી અધમતા ગણાય? પણ એવા આત્માઓ જો એવી અધમતાનો સ્વીકાર ન કરે, તો તેઓના દુર્ગતિએ જવાના મનોરથો ફળે કેમ પણ કેમ? બીજી વાત એ છે કે મોહાંધ માતા પણ પોતાના પ્રાણપ્રિય પુત્રના પાપકર્મમાં સાથ દેવાનું કબૂલ કરે છે અને તેને ઘટતું સઘળું જ કરી લેવા તૈયાર થઈ જાય છે ! માતા જેવી માતા પણ સત્યનો પરિત્યાગ કરી, પોતાના સ્વામીને બેવફા નીવડી, એક સત્યવાદી આત્માને પણ પોતાની લાગવગના યોગે અસત્ય બોલવાની કારમી સલાહ આપવાનું કામ કરે છે ! આ ઉપરથી મોહનું સામ્રાજ્ય કેવું અને કેટલું ભયંકર છે, એ સારી રીતે ખ્યાલમાં આવી શકે તેમ છે.

**મોહના સામ્રાજ્યમાં પડેલા આત્માઓ સમજવા છતાં પણ માગભ્રષ્ટ થઈને લોકની વાહવાહમાં પડી ઉત્સૂત્રભાષણ આદિ પાપકર્મ કરનારાઓના સહાયક થાય, ગુરુદ્રોહીઓની પીઠ થાબડનારા થાય અને ગુરુદ્રોહી, શાસનદ્રોહી, અને ઉત્સૂત્રભાષી આત્માઓને સ્થિર રાખવા માટે સઘળા કુપ્રયત્નો કરે, એ કાંઈ આ વિશ્વમાં નવીન નથી. મોહનું સામ્રાજ્ય ભવાભિનંદી આત્માઓ**

**પાસે જે ન કરાવે, તે જ ઓછું ગણાય છે ! મોહઘેલા બનેલાઓ પોતે માનેલા પ્રિયની પ્રભાવના કરવા માટે, પોતાની જાતને અનેક પાપોના ભાગીદાર બનાવતાં કે જનતાને ઘોર પાપની ખાઈમાં ધકેલતા જરાપણ આંચકો ન ખાય, એ સહજ છે**

ખરેખર, એવા આત્માઓ ઘૃણાજનક દયાને પાત્ર છે ! એવાઓથી જનતાને ચેતવવાના સઘળા પ્રયત્નો દરેકે-દરેક ધર્મરસિકે કરવા જોઈએ. એવા પામરોના પણ ભલા માટે તેમની જાતને જાહેરમાં જાણીતી કરી દેવી જોઈએ, કે જેથી તેઓ પણ તેમનો પુણ્યોદય હોય તો પાપ કરતા બચી જાય અને દુર્ભાગ્યના યોગે તેઓ ન બચે, તો કલ્યાણાર્થી જનતા તો જરૂર જ બચી જાય ! ત્રીજી વાત તો એ છે કે લોકપ્રસિદ્ધિ માટે અગર બીજા કોઈ તેવા જ દુન્યવી સ્વાર્થની સાધના માટે 'સત્ય' આદિ ધર્મના ઉપાસક બન્યા હોય, તેવાઓ 'સત્ય' આદિ ધર્મને ધક્કો મારનારા જ નીવડે છે ! તેઓનું જ્ઞાન અજ્ઞાન તરીકેનું ! તેઓનું સંયમ અસંયમ તરીકેનું ! અને તેઓની અહિંસા હિંસા તરીકેનું જ કામ કરે છે, એ તદ્દન સત્ય વાત છે ! અન્યથા, એક નહિ જેવા કારણે 'વસુ' રાજા ઉઘાડું અસત્ય આચરી, શાસ્ત્રવિરુદ્ધ ભાષણ અને ગુરુદ્રોહ આદિનું પાપ આચરવાનું દુ:સાહસ કદી જ ન કરી શકત કારણકે તેની પાસે એ સઘળાં પાપોમાંથી બચી જવાના બધા જ રસ્તા ઉઘાડા હતા. ધર્મરસિક આત્માએ ધર્મની રક્ષા માટે સર્વસ્વનો ત્યાગ કરવા સજ્જ રહેવું જોઈએ અને એ જ કારણે જ્ઞાનીપુરુષો ફરમાવે છે કે

**એક મુક્તિનાજ ઈરાદે કરવામાં આવતો ધર્મ એજ શુદ્ધ ધર્મ છે બાકીના સઘળા ધર્મો મલિન છે અને એથી એ ધર્મો કઈ વખતે આત્માનો કારમો અધ:પાત કરી નાખે, એ ન કળી શકાય એવી બીના છે !** માટે શાશ્વત સુખના અર્થીએ ધર્મનું સેવન એક મુક્તિના જ ઈરાદે કરવું યોગ્ય છે કારણકે એ ઈરાદે કરેલા ધર્મના યોગે દુનિયાની કોઈપણ સાહાબી અસાધ્ય નથી, પણ સુસાધ્ય જ છે.

**વધુમાં તેવા શુદ્ધ ધર્મના સેવનથી મળેલી સાહાબી પણ આત્માને પાપકર્મમાં નહિ ફસવા દેતાં, પાપથી જાગૃત કરવા સાથે મુક્તિની આરાધના પણ સહેલી કરી આપે છે.**

આપણે જોઈ ગયા કે 'પર્વતકે ખોટો અર્થ કર્યો તે સાંભળી, તેને ખોટો અર્થ કરતાં અટકાવવા માટે શ્રી નારદજીએ સમજાવવા માંડ્યો તે છતાં પણ તે ન સમજ્યો અને પરિણામે જીહ્‌વાચ્છેદનું 'પણ' કર્યું. આ પછી માતા દ્વારા સત્ય જાણવા છતાંપણ, પર્વતકે ન માન્યું અને મોહવશ માતા પણ પોતાના પુત્રના પ્રાણ બચાવવા માટે 'વસુ' રાજા પાસે પણ અસત્ય વાત બોલવાની કબૂલાત કરાવી આવી.' આટલી વાત જણાવ્યા પછી, આગળ ચાલતા શ્રી નારદજીએ જણાવ્યું કે

શ્રી વસુરાજાની સભામાં 'પર્વતક' અને 'હું' બંને ગયા. તે સભામાં 'મધ્યસ્થ્ય' ગુણથી શોભતા અને વાદીઓના સાચા અને ખોટા વાદરૂપ ક્ષીર અને નીરનો ભેદ કરવા માટે હંસસમા સભ્યો એકત્રિત થયા હતા. ચંદ્રમા જેમ આકાશને અલંકૃત કરે, તેમ સભાપતિ 'શ્રી વસુ' રાજાએ પણ આકાશ જેવી સ્ફટિક શિલાની વેદિકા ઉપર રહેલા સિંહાસનને અલંકૃત કર્યું. તે પછી 'સત્ય કહો' એ પ્રમાણે કહેતા અમે બંને જણાએ નરેન્દ્ર 'શ્રી વસુ' ની આગળ અમારો પોતપોતાનો વ્યાખ્યાપક્ષ કહ્યો એટલે મેં કહ્યું કે *'अजैर्यष्टव्यम्'* આ સ્થળે ગુરુદેવે ગૌણ અર્થનો સ્વીકાર કરી '*न जायन्त इत्यजाः*' 'ઉત્પન્ન ન થાય તેનું નામ અજ' આ વ્યુત્પત્તિથી '*अजा*' એટલે 'ત્રણ વરસનાં જૂનાં ધાન્યો' એવો અર્થ કર્યો છે. અને પર્વતકે કહ્યું કે 'નહિ, ગુરુએ એ સ્થળે 'અજ' શબ્દનો અર્થ 'ત્રણ વરસનાં ધાન્ય' નહિ પણ 'મેંઢા' એવો અર્થ કર્યો છે. અને તેમાં કોશનું પ્રમાણ પણ છે.' આ રીતે અમે બંને જણાએ અમારો પોતપોતાનો પક્ષ નરેન્દ્ર 'વસુ' સમક્ષ કહી બતાવ્યો. આ પછી તે સભામાં ઉપસ્થિત થયેલા

વૃદ્ધ બ્રાહ્મણોએ રાજાને કહ્યું કે

*"विप्रवृद्धैरथोचे स, विवादस्त्वयि तिष्ठते ।*

*प्रमाणमनयोः साक्षी, स्त्वं रोदस्योरिवार्यमा ॥१॥"*

આ વિવાદ આપની ઉપર સ્થિર છે. ભૂમિ અને આકાશની વચમાં જેમ સૂર્ય છે, તેમ આ 'પર્વતક' અને 'શ્રી નારદ' એ બેની વચમાં પ્રમાણભૂત સાક્ષી આપ છો !'

અને

*"घटप्रभृतिदिव्यानि, वर्तते हंत सत्यतः*

*सत्याद्वर्षति पर्जन्यः, सत्यात् सिध्यंति देवताः ॥२॥"*

'એ નિશ્ચિત વાત છે કે ઘટ વિગેરે દિવ્યો સત્યથી વર્તે છે, મેઘ પણ સત્યથી વરસે છે અને દેવતાઓ પણ સત્યથી જ સિદ્ધ થાય છે.'

વળી

*"त्वयैव सत्ये लोकोऽयं, स्थाप्यते पृथ्वीपते! ।*

*त्वामिहार्थे ब्रूमहे किं, ब्रूहि सत्यव्रतोचितम् ॥३॥"*

'હે પૃથ્વીપતે ! આપે જ આ લોકને સત્યમાં સ્થાપન કર્યો છે, તો સત્ય કહેવામાં અમે આપને શું કહીએ ? માત્ર એટલી જ અમારી પ્રાર્થના છે કે આપ આપના સત્ય વ્રતને ઉચિત જે હોય તે કહો !'

વૃદ્ધ બ્રાહ્મણોના આ કથનથી સમજી શકાય તેમ છે કે તેઓ આજે રાજાના દેખાવ અને ઢબ ઉપરથી કળી શક્યા છે કે આજે રાજાની મનોવૃત્તિ ફેરવાઈ ગયેલી છે, અને એ જ કારણે વસુરાજા ન્યાય આપવા માટે બોલી ઊઠે તે પહેલા જ, વૃદ્ધ બ્રાહ્મણોએ આ જાતિની સૂચના કરવી યોગ્ય ધારી છે.

**હિતૈષીઓ ગમે તેવે પ્રસંગે પણ પોતાની ફરજ બજાવવામાં ચૂક નથી કરતા. હિતૈષીઓની ફરજ છે કે તેઓએ હિતકર સૂચના કરવામાં સામાના રોષ તોષની પરવા કરવી જોઈએ નહિ**

અને એ જ કારણે હિતૈષી વૃદ્ધોએ સ્પષ્ટ સ્પષ્ટ કહી દીધું કે ન્યાયદાતાએ સત્ય જ બોલવું જોઈએ કારણકે ઘટ વગેરે દિવ્યો પણ સત્યથી જ વર્તે છે, મેઘ પણ સત્યથી જ વરસે છે અને દેવતાઓ પણ સત્યથી જ સિદ્ધ થાય છે.

## હિતકારી સૂચનાનો અનાદર અને દેવતાનો પ્રકોપ



વિપ્રવૃદ્ધોએ ઉચિત અને યોગ્ય હિતકર સૂચના કરવા છતાંપણ 'શ્રી વસુ' રાજાએ, એ હિતકર સૂચનાને આપતા વચનને સાંભળીને અને તે પોતાની 'સત્યવાદીપણા'ની પ્રસિદ્ધિનો પણ નિરાસ કરીને, સાક્ષી આપતાં કહ્યું કે 'ગુરુએ 'અજ' એટલે 'મેષ' એવી વ્યાખ્યા કરી છે.' 'વસુ'ના આવા અસત્ય વચનથી કોપાયમાન થયેલા દેવતાઓએ ત્યાં ને ત્યાં જ આકાશ જેવા સ્ફટિકરત્નની સિંહાસન વેદિકાને દળી નાખી, એટલે કે ભાંગીને ભુક્કો કરી નાખી અને પોતાના નરકપાતનું પ્રસ્થાપન કરતો હોય તેમ પૃથ્વીનો નાથ વસુ એકદમ પૃથ્વીના તલ ઉપર પડી ગયો. તે પછી તેના અસત્ય કથનથી કુપિત થયેલા દેવતાઓએ પાડી નાખેલો તે નરનાથ 'વસુ' ઘોર નરકમાં ચાલ્યો ગયો."

ખરેખર, **કેવળ પ્રસિદ્ધિ માટે જ સત્યાદિક ધર્મને આચરનારાઓ વિશ્વમાં ક્યારે ઉપદ્રવ મચાવે, એ કહી શકાય નહિ, કારણકે તેવા આત્માઓને સત્યાદિક ધર્મની કિંમત નથી હોતી, પણ પોતાના સ્વાર્થની જ કિંમત હોય છે. જેઓ ધર્મને ધર્મ તરીકે અને કેવળ આત્માની મુક્તિ અર્થે જ નથી સેવતા, તેઓની દશા ઘણી જ ભયંકર હોય છે, તેઓ ધર્મની સેવા કરતાં ધર્મની અસેવા વધુ કરે છે. એવા આત્માઓ વિશ્વમાં ધર્મની મહત્તા વધારવાનું કામ કરવા કરતાં, ઘટાડવાનું કામ વધુ કરે છે. એવા આત્માઓના યોગે વિશ્વ ધર્મ તરફ નથી દોરાતું, પણ સ્વાર્થની સાધના તરફ દોરાતું જાય છે અને એના પરિણામે એવા આત્માઓ સ્વપર ઉભયનું ભયંકર અહિત કરનારા નીવડે છે.**

આથી કલ્યાણની જ, એટલે કે આ આધિ, વ્યાધિ અને ઉપાધિરૂપ સંસારથી મુક્ત થવાની જ અભિલાષાવાળા આત્માઓએ એવાઓના સંસર્ગ આદિથી બચવું, એજ શ્રેયસ્કર છે. એવા આત્માઓને સિદ્ધાંત જેવી કોઈ વસ્તુ જ નથી હોતી અને એ કારણે તેવાઓ હૃદયથી કોઈની પણ હિતશિક્ષાને સ્વીકારતા જ નથી. જોકે આ સ્થળે 'વસુ' રાજાની સ્થિતિ તો જુદી જ છે. 'વસુ' રાજાએ સત્યનો સ્વીકાર અને તેનું સેવન પ્રસિદ્ધિ માટે જાળવી રાખ્યું હતું અને પર્વતની માતા જેવી ગુરુપત્ની ન મળી હોત, તો તે પ્રસિદ્ધિ માટે પણ સત્યને સાચવી જ રાખત, પણ તેનો આત્મા દુર્ગતિગામી હોવાને લઈને, સ્વાર્થી આત્માને સંતુષ્ટ કરવા ખાતર, તે સત્ય ઉપર ન ટકી શક્યો અને પરિણામે પોતાની સભાના અલંકાર સમા અને હિતકર સૂચનાના આપનારા વૃદ્ધ વિપ્રોના વચનને અવગણીને પણ અસત્ય બોલ્યો, દેવતાઓનો કોપ વહોર્યો અને નરક સાધી.

'વસુ' રાજાના ધર્મઘાતક અસત્ય ભાષણથી કોપાયમાન થયેલ દેવતાઓ કેવળ 'વસુ' નો નાશ કરીને જ ન અટક્યા, પણ પોતાના પિતાના પદે બેઠેલા તે વસુરાજાના ૧-પૃથુવસુ, ૨-ચિત્રવસુ, ૩-વાસવ, ૪-શક્ર, ૫-વિભાવસુ, ૬-વિશ્વાવસુ, ૭-શુર અને ૮-મહાશુર' - આ આઠે પુત્રોને તે જ વખતે, એટલે કે પોતાના પિતાના પદે બેઠા કે તરત જ મારી નાખ્યાં. આથી 'વસુ' રાજાનો નવમો પુત્ર 'સુવસુ' પિતાની ગાદી ઉપર ન બેસતા, નાસીને નાગપુર ચાલ્યો ગયો અને દશમો 'બૃહદ્ધ્વજ' નામનો પુત્ર પણ ગાદી ઉપર ન બેસતાં ભાગીને 'મથુરાપુરી' માં ગયો. આ બનાવ બની ગયા પછી 'વસુ' રાજાની 'સૂક્તિમતી' નગરીના લોકોએ પણ બહુ પ્રકારે ઉપહાસ કરી 'પર્વત' ને નગરીથી બહાર કાઢી મૂક્યો.

આપણે જોઈ ગયા કે 'શ્રી રાવણના' આ પશુવધાત્મક યજ્ઞો ક્યારથી શરૂ થયા ?' આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં શ્રી નારદજીએ પોતાનું અને પોતાના સહાધ્યાયી આદિનું વર્ણન કર્યું. તેમાં આવતા 'શ્રી ક્ષીરકદંબક'

નામના ઉપાધ્યાય ખાસ ધ્યાન ખેંચે છે. એ ઉપરથી અધ્યાપક કેવા હોવા જોઈએ એ વસ્તુ ઘણી જ સારી રીતે સમજી શકાય છે. પાઠક 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' ધર્મગુરુ ન હતા, પણ વિદ્યાગુરુ હતા છતાં 'મારા ભણાવેલા શિષ્યોમાંથી બે નરકે જવાના છે' એમ જાણી એમને પરમ ખેદ થયો અને કોણ જશે, તેની પરીક્ષા કરવાને માટે જે કૂકડા આપ્યા, તે પિષ્ટના બનાવીને આપ્યા, નહિ કે સાચા ! **અન્ય જીવોનો સંહાર કરી પરીક્ષા લેવાનો કે પરીક્ષા પાસ કરવાનો મનોરથ, પુણ્યશાળી આત્માઓનો નથી હોતો. પાઠકની ઉત્તમતા, એ યોગ્ય વિદ્યાર્થીના જીવન ઉપર અજબ અસર કરે છે. પાઠક ધારે અને વિદ્યાર્થી યોગ્ય હોય, તો વિદ્યાર્થીના જીવનને મોક્ષમાર્ગનું આરાધક બનાવી શકે છે. અને 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' એ એનું અનુપમ દૃષ્ટાંત છે.**

**સાચા અધ્યાપકના હૃદયમાં વિદ્યાર્થીના જીવનની ચિંતા નિરંતર રહ્યા જ કરે છે.** એ જ કારણે પોતાના બીજા બે વિદ્યાર્થીઓનું નરકગમન સાંભળી, તે અતિશય ખિન્ન થાય છે અને એ ખિન્નતાના પરિણામે સંસારથી નિર્વેદ પામી, સંસારનો ત્યાગ કરી, પરમ સંયમધર થઈ, આત્મકલ્યાણ સાધી લે છે. આવા એકાંતહિતૈષી પાઠકના યોગે કોઈ-કોઈ અયોગ્ય આત્મામાં પણ અમુક-અમુક ગુણો તો આવી જ જાય છે, એનું દૃષ્ટાંત 'શ્રી વસુ' રાજા છે કારણકે તેણે પરમસત્યવાદીની મેળવેલી ખ્યાતિને સાચવી રાખવા માટે, પોતાનું બનતું કર્યું છે. ગુરુની પત્ની માતા કરતાં પણ વધારે અને ગુરુપુત્ર તરફ ગુરુ જેટલો જ ભક્તિભાવ, તેના હૃદયમાં ઓતપ્રોત થયો હતો. ખરેખર, જો તેને ગુરુપત્ની ગુરુ જેવી જ હિતચિંતક મળી હોત, તો વસુ કદી જ મૃષાભાષી ન બનત પણ ગુરુપત્નીએ તેનામાં રહેલા ભક્તિભાવનો ગેરલાભ લીધો અને પરિણામે 'શ્રી વસુ' એ અસત્ય સાક્ષી ભરી. આ સ્થળે એ જ વિચારવાનું છે કે 'માતા-પિતાની આજ્ઞાથી જૂઠું બોલાય ખરું ? અયોગ્ય માર્ગે પ્રવૃત્તિ થાય ખરી ? માતા-પિતાની આજ્ઞા વધે કે જિનેશ્વરદેવની ? શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાથી વિરુદ્ધ જતી માતા-પિતાની આજ્ઞા મનાય ? જે

ન માને તે આજ્ઞાભંજક કહેવાય ?' આ પ્રમાણે વિચારવાથી આપો આપ સમજી શકાશે કે 'પરમ કલ્યાણકારી અને એકાંતે પ્રાણી માત્રના હિતનો જ ઉપદેશ કરનાર શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાથી વિરુદ્ધ જતી આજ્ઞા માતાની, પિતાની કે બીજા ગમે તેની હોય, તે પણ ન જ માનવી જોઈએ. આ કથન ઉપરથી 'માતા-પિતા આદિની આજ્ઞાને માનવાનો નિષેધ કરે છે' આવું સમજવાની કે આવો અનર્થ કરવાની મૂર્ખતા કરનારો, હવે તો આ સભામાં કોઈ ભાગ્યે જ હશે ! શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞા છે કે 'માતા-પિતાની સેવા કરવી. બહુ મન થાય તો પોતે ઉત્તમ માર્ગે જાય, અને ઉત્તમ માર્ગે જતાં માતા-પિતા મોહને વશ ના પાડતાં હોય તોપણ જવું અને તૈયાર થઈ, પ્રતિબોધ કરી, માતા-પિતાને પણ પ્રભુના માર્ગે યોજવા.' આ આજ્ઞાનું પાલન ત્યારે જ થઈ શકે, કે જ્યારે આત્મા કોઈની પણ ખોટી દોરવણીથી નહિ દોરાવાનો નિશ્ચય કરે. જે આત્મા ખોટી મોહ - મમતામાં ખેંચાઈ જઈ, સારાસારનો વિવેક વિસરી જાય, તે આત્મા કદી જ પરમતારક જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાનું પાલન નથી કરી શકતો.

માતા-પિતાદિની ભક્તિના મર્મને સમજનારો આત્મા, કદી જ ખોટી ભક્તિ કરવાની મૂર્ખાઈ કરી, સ્વપર ઉભયનું અહિત કરવાની કે માતા-પિતાના ઉપકારના બદલામાં અપકાર કરવા જોગી બેવકૂફી આચરતો નથી અને જે આત્મા ભક્તિના ખોટા વ્યામોહમાં પડી માતા-પિતાદિકની ખોટી ભક્તિના બહાને અયોગ્ય આચરણ કરે છે, તે આત્માનો ભયંકર અધઃપાત થાય છે, અને એ અધઃપાતથી બચાવવાનું સામર્થ્ય એ અયોગ્ય આજ્ઞા કરનારાઓમાં નથી હોતું, એ વસ્તુ શ્રી વસુરાજાનો બનાવ આપણને સારામાં સારી રીતે સમજાવે છે. આપણે જોયું કે પરમ માતા સમાન ગુરુપત્નીની અયોગ્ય આજ્ઞાને આધીન થઈ, ગુરુપુત્રની ભક્તિ કરવા માટે અસત્ય ભાષા કરતાંની સાથે જ દેવતાઓ કોપ્યા, એ વસુરાજાને સિંહાસન ઉપરથી નીચે પટક્યો. પરિણામે ખ્યાતિ ગઈ, બદનામી થઈ અને નરક ગતિમાં પ્રયાણ કરવું પડ્યું. આ બધી આપત્તિમાંથી બચાવવા માટે ના તો માતા આવી કે ન તો ગુરુપુત્ર

આવ્યો ! આ બધા ઉપરથી એક એક કલ્યાણના અર્થી આત્માઓએ દૃઢનિશ્ચય કરવો જોઈએ કે શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાને બાધ કરતી આજ્ઞા પછી તે આજ્ઞા ગમે તેની હોય, તો પણ ધર્મબુદ્ધિએ તો તેનો સ્વીકાર ન જ કરવો. શ્રી વસુના મરણ પછી પણ કોપાયમાન થયેલ દેવતાઓએ તેના આઠે પુત્રોનો નાશ કર્યો અને નવમો ને દશમો પુત્ર નાશી છૂટ્યા. નવમો 'સુવસુ' નામનો પુત્ર નાસીને નાગપુર ગયો અને 'બૃહદ્‌ધ્વજ' નામનો દશમો પુત્ર નાસીને 'મથુરા' માં ગયો. આ પછી પર્વતને પણ નગરજનોએ બૂરી હાલતે નગરની બહાર કાઢી મૂક્યો. આ દુનિયામાં કાયદો છે કે જેવાને તેવા મળી જ રહે છે. જેવાને તેવા ન મળે તો તેવાઓ પોતાની દુર્ગતિની સાધના કેમ કરી શકે ? પાપવૃત્તિને ઇચ્છનારા આત્માઓને તેવા સંયોગો ડગલે ને પગલે મળી જ રહે છે. એ પ્રમાણે નગરની બહાર નીકળેલા 'પર્વત'ને પણ 'મહાકાલ' નામનો અસુર મળી ગયો, અને તે અસુર તેના શરીરમાં અધિષ્ઠિત થઈને રહ્યો. આ વાત સાંભળીને શ્રીરાવણે નારદને પ્રશ્ન કર્યો કે, 'મહાકાલ' નામનો અસુર કોણ ?' આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં 'મહાકાલ' નામના'અસુરની ઓળખાણ." આપતાં નારદજી કહે છે.

"આ જંબૂદ્વીપના ભરત ક્ષેત્રમાં 'ચારણ યુગલ' નામનું નગર છે. તે નગરમાં 'અયોધન' નામનો એક રાજા હતો. તે રાજાને 'દીતિ' નામની રાણી હતી અને તે બે જણને સુલસા નામની એક રૂપવતી પુત્રી હતી. પિતાએ એનો સ્વયંવર કર્યો અને તેમાં અનેક રાજાઓને આમંત્રણ આપ્યું. એ આમંત્રણનો સ્વીકાર કરી સઘળા પણ રાજાઓ તે સ્વયંવરમાં આવ્યા. તે આવેલા સઘળા રાજાઓમાં 'સગર' નામના રાજા સઘળાથી અધિક હતા. તે સગર રાજાની આજ્ઞાથી 'મંદોદરી' નામની એક દ્વારપાલિકા દરરોજ 'અયોધન' રાજાના આવાસમાં જતી હતી. છૂપી બાતમી માટે જ સગર રાજાએ એને એ કામ માટે જોડી હતી.

હવે એક દિવસ 'દીતિ' રાણીએ પોતાની પુત્રી 'સુલસાકુમારી' સાથે ઘરના ઉદ્યાનમાં આવેલા કેળના ઘરમાં પ્રવેશ કર્યો. આ વખતે

'મંદોદરી' નામની દ્વારપાલિકા પણ, આ અને તે બંનેનાં, એટલેકે એ માતા-પુત્રીના વચનને સાંભળવાની ઇચ્છાવાળી થઈ થકી લતાઓની અંદર છુપાઈને ઊભી રહી. આ પછી 'દીતિ' રાણી પોતાની 'સુલસા' નામની પુત્રીને કહેવા લાગી કે 'હે દીકરી ! તારા આ સ્વયંવરમાં મારા મનની અંદર એક શલ્ય છે અને તે શલ્યનો ઉદ્ધાર કરવો, એ તારે આધીન છે. આ કારણથી હું મૂળથી જે વાત કહું છું, તેને તું સમ્યક્ પ્રકારે સાંભળ !"પ્રથમ તીર્થપતિ શ્રી ઋષભદેવ સ્વામીના વંશને ધરનારા એક શ્રી 'ભરત' અને બીજા 'શ્રી બાહુબલીજી' એમ બે પુત્રો થયા, કે જેમાંના એક શ્રી ભરતજીને 'સૂર્ય' નામનો પુત્ર થયો અને બીજા બાહુબલજીને 'સોમ' નામનો પુત્ર થયો. એ સોમવંશની અંદર 'તૃણબિંદુ' નામનો મારો ભાઈ થયો અને સૂર્યવંશમાં તારા પિતા 'અયોધન રાજા' થયા. તારા પિતાશ્રી 'અયોધન રાજા'ની બહેન 'સત્યયશા' તે મારા ભાઈશ્રી 'તૃણબિંદુ રાજા' ની સ્ત્રી થઈ અને તે બેને 'મધુપિંગલ' નામનો એક પુત્ર છે. હવે સુંદરી ! મારી ઇચ્છા તને મારા ભત્રીજા 'મધુપિંગલ' ને આપવાની છે, અને તારા પિતા તને સ્વયંવર, એટલે કે તું આ સ્વયંવરમાં જેને વરીશ તેને આપવા ઇચ્છે છે. હું નથી જાણી શકતી કે તું આ સ્વયંવરમાં કોને વરશે ? આજ મારું મનઃશલ્ય છે, તેથી હું તને કહું છું કે બધાય રાજાઓની સમક્ષ તારે મારા ભત્રીજા 'મધુપિંગલ' ને જ વરવો" આ પ્રમાણેની માતાની શિક્ષાને તે જ પ્રમાણે 'સુલસા'એ પણ અંગીકાર કરી. લતાઓમાં સંતાઈ રહેલી દ્વારપાલિકા 'મંદોદરી'એ પણ આ હકીકત સાંભળીને સગરરાજા પાસે જઈને કહ્યું કે 'માતાની શિક્ષા મુજબ 'સુલસા' એ સ્વયંવરમાં 'મધુપિંગલ' ને જ વરવાનું કબૂલ કર્યું છે.' આ સાંભળીને સગર રાજાએ પણ 'વિશ્વભૂતિ' નામના પોતાના પુરોહિતને આજ્ઞા કરી, એટલે તરત જ કવિ એવા તે પુરોહિતે પણ 'નૃપલક્ષણસંહિતા'ની રચના કરી, અને તે સંહિતામાં તેણે એવું લખ્યું, કે જેથી સગર સમસ્ત રાજલક્ષણોથી સહિત ગણાય અને 'મધુપિંગલ' સર્વ રાજલક્ષણોથી હીન, એટલે કે - 'રાજા ગણાવવા માટે તદ્દન નાલાયક ઠરે. એ પ્રમાણેનું પુસ્તક રચીને તે પુસ્તક પેટીમાં મૂક્યું. તે

પછી એક દિવસે રાજાની આજ્ઞાથી રાજસભામાં તે પુસ્તકને તે પુરોહિતે બહાર કાઢ્યું. આ પુસ્તક બહાર કાઢ્યા પછી તે વંચાય તે પહેલા જ સગરરાજાએ કહ્યું કે 'આ પુસ્તક વંચાય તેમાં જે રાજા લક્ષણહીન હોય, તે રાજા સઘળાઓ માટે ત્યાગ કરવા યોગ્ય અને વધ કરવા યોગ્ય છે.' આ પછી પુરોહિતે તે પુસ્તક ને જેમ જેમ વાંચવા માંડ્યું, તેમ તેમ અપલક્ષણવાળો તે 'મધુપિંગલ' લજ્જા પામવા લાગ્યો અને છેવટે તે 'મધુપિંગલ' સ્વયંવર મંડપને છોડીને ચાલ્યો ગયો. આ પછી 'સુલસા' સગરને વરી. તેઓનો વિવાહ પણ જલ્દી થયો અને બધા પોતપોતાના સ્થાને ચાલ્યા ગયા. મધુપિંગલે પણ તે અપમાનથી બાળતપ સ્વીકાર્યો અને તેનું પાલન કરીને મરણ પામ્યો. તે બાળતપના યોગે તે મરીને સાઠ હજાર અસુરોના સ્વામી તરીકે 'મહાકાલ' નામનો અસુર થયો. 'સુલસા'ના સ્વયંવરમાં પોતાના તિરસ્કારમાં કારણરૂપ થયેલી સઘળી કાર્યવાહીઓ એ સગર રાજાની કરેલી છે.' એમ તેણે અવધિજ્ઞાનથી જાણ્યું. આથી એણે સગરને અને તે સ્વયંવર સમયે એકત્રિત થયેલા સઘળા રાજાઓને દુશ્મન માન્યા. આથી એને એમ થયું કે 'સગર' રાજાને અને બીજા બધા રાજાઓને મારી નાખું. આથી તે છિદ્રાન્વેષી બન્યો. પરિણામે છિદ્રાન્વેષી એવા તેણે 'સૂક્તિમતિ' નામની નદીમાં ક્ષીરકદંબક ઋષિના પુત્ર પર્વતને જોયો. પર્વતને જોવાથી એને એમ થયું કે 'મારા માટે આ યોગ્ય સાથી છે' એટલે તરત જ તે બ્રાહ્મણના વેષનો સ્વીકાર કરી 'પર્વત' પાસે આવીને કહેવા લાગ્યો કે

XXXXXXXXXXXXXXXXXXXXXX ।
*"शांडिल्यो नाम मित्रं त्त्व-त्पितुरस्मि महामते ! ॥१॥*
*धीमतो गौतमाख्यस्यो-पाध्यायस्य पुरः पुरा ।*
*अहंक्षिरकदम्बश्चा-पठावः सहतावुभौ ॥२॥"*

'હે મહામતે ! હું 'શાંડિલ્ય' નામનો તારા પિતાનો મિત્ર છું. હું અને તારા પિતા 'ક્ષીરકદંબક' બંને સાથે બુદ્ધિશાળી 'શ્રી ગૌતમ' નામના ઉપાધ્યાયની પાસે ભણતા હતા.'

આ કારણથી

*"नारदेन जनैश्च त्वां, श्रुत्वा धर्षितमागमम् ।*

*त्वत्पक्षं पूरयिष्यामि, मंत्रैर्विश्वं विमोहयन् ॥३॥"*

'નારદે અને લોકોએ તારું અપમાન કર્યું' એમ સાંભળીને હું અહીં આવ્યો અને મંત્રોથી વિશ્વને મોહિત કરતો હું તારા પક્ષને પૂરીશ, એટલે કે તારા પક્ષનું સમર્થન કરીશ.'

આ પ્રમાણે કહીને પર્વતના સહચારી બનેલા તે 'મહાકાલ' નામના અસુરે દુર્ગતિમાં નાખવા માટે સઘળા માણસોને કુધર્મે કરીને મોહિત કરવા માંડ્યા. લોકમાં સર્વ જગ્યાએ વ્યાધિ અને ભૂત આદિના દોષોને ઉત્પન્ન કર્યા. એ દોષોથી કંટાળી જે-જે લોકો 'પર્વત'ના મતને સ્વીકારે, તે-તે લોકોને તે-તે દોષોથી એ અસુર મુક્ત કરતો. તે પર્વત પણ તે શાંડિલ્ય એટલે 'મહાકાલ' નામના અસુરની આજ્ઞાથી રોગની શાંતિ કરતો અને લોકોને એ રીતનો ઉપકાર કરી-કરીને પોતાના મતમાં સ્થાપન કરતો હતો. તે પછી સગરરાજાના નગરમાં, અંત:પુરમાં અને પરિવારમાં પણ તે અસુરે અતિ ઘણા ભયંકર રોગોને વિકુર્વ્યા. આથી 'સગર' રાજા પણ લોકની 'પર્વતની સેવાથી રોગો મટે છે' આવી જાતની પ્રતીતિથી, પર્વતની સેવા કરવા લાગ્યો અને પર્વતે પણ શાંડિલ્યની સાથે રહીને સર્વ સ્થળે રોગોની શાંતિ કરી દીધી.

### પર્વતે ઉપદેશેલો પાપાચાર

આ પછી પ્રથમ આપોઆપ પાપી બનેલા અને પાછળથી અસુરને આધીન થયેલા નરકગામી 'પર્વતે' પણ લોકોમાં ધર્મના નામે એવી એવી જાતિના પાપાચારો ઉપદેશવા માંડ્યા, કે જેથી અજ્ઞાન આત્માઓ તો તે પાપપ્રવૃત્તિમાંથી બચી જ ન શકે. માનાકાંક્ષી આત્માઓ પોતાની મહત્તા ખાતર સર્વ કાંઈ આચરવાને તૈયાર હોય છે ! અને અજ્ઞાન જનતા ધર્મના નામે સઘળું કરવાને તૈયાર હોય છે ! આ સ્થિતિમાં પાપને ફેલાવવામાં વિઘ્નો ન નડે, એ તદ્દન સ્વાભાવિક છે ! ભોળી દુનિયાને કોઈપણ એક પ્રવૃત્તિમાં, અર્થ અને કામની લાલચ

આપવામાં આવે અને વળી પાછી તેવી પ્રવૃત્તિને ધર્મનું ઉપનામ આપવામાં આવે, એટલે પછી તો તે ભોળી દુનિયાની હાલત ઘણી જ કરુણાજનક થઈ પડે છે ! પણ તેની તે હાલત જોઈને માનાકાંક્ષી આત્માઓને કંપારી સરખી આવતી નથી ! અને એ જ કારણે આ વિશ્વમાં અનેક કુત્સિત મતોની ખ્યાતિ વધી છે, વધતી જાય છે અને વધતી જ જવાની, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય પામવા જેવું નથી. માનાકાંક્ષી પર્વતે પણ અસુરની સહાયને પામીને ઉપદેશવા માંડ્યું કે

*"सौत्रामण्यां विधानेन, सुरापानं न दुष्यति ।*
*अगम्यागमनं कार्यं, यज्ञे गोसवनामनि ॥१॥*
*मातृमेधे वधो मातुः, पितृमेधे वधः पितुः ।*
*अन्तर्वेदि विधातव्यो, दोषस्तत्र न विद्यते ॥२॥"*

'સૌત્રામણિ' નામના યજ્ઞમાં 'મદિરાપાન કરવું' એમાં કશો જ દોષ નથી લાગતો 'ગોસવ' નામના યજ્ઞમાં અગમ્ય જે સ્ત્રી તેની સાથે ગમન. એટલે કે 'પરસ્ત્રીગમન-વ્યભિચાર' કરવા યોગ્ય છે અને 'માતૃમેધ' તથા 'પિતૃમેધ' નામના યજ્ઞમાં વેદિકાની અંદર 'માતાનો તથા પિતાનો વધ' કરવો યોગ્ય છે માટે તે-તે યજ્ઞમાં તે-તે ક્રિયાઓ કરવામાં, એટલે કે 'સૌત્રામણિ' નામના યજ્ઞમાં મદિરાપાન કરવામાં દોષ નથી. 'ગોસવ' નામના યજ્ઞમાં અગમ્યગમન-વ્યભિચાર કરવામાં દોષ નથી અને 'માતૃમેધ' નામના યજ્ઞમાં માતાનો વધ કરવામાં તથા 'પિતૃમેધ' નામના યજ્ઞમાં પિતાનો વધ કરવામાં દોષ નથી.

અને

*"आशुशुक्षणिमाधाय, पृष्ठे कूर्मस्य तर्पयेत् ।*
*हविषा जुह्वकाख्याय, स्वाहेत्युक्त्वा प्रयत्नतः ॥३॥*

'કાચબાની પીઠ ઉપર અગ્નિ સ્થાપન કરી, તે અગ્નિને હોમવા યોગ્ય દ્રવ્યથી *'જુહ્વાખ્યાય સ્વાહા'* આ પ્રમાણે બોલીને પ્રયત્નપૂર્વક તૃપ્ત કરવો જોઈએ.'

જો કાચબાની પ્રાપ્તિ ન થાય તો

*"यदा न प्राप्नुयात् कूर्म, तदा शुद्धद्विजन्मनः ।*
*खलतेः पिंगलाभस्य, विक्रियस्य शुचौ जले ॥४॥*
*आस्यदघ्नेवतीर्णस्य, मस्तके कूर्मसन्निभे ।*
*प्रज्वल्य ज्वलनं दीप्त-माहुतिं प्रक्षिपेद् द्विजः ॥५॥"*

'મસ્તક ઉપર ટાલવાળા, પીળા વર્ણવાળા, ક્રિયાહીન અને મુખ સુધીના પ્રમાણવાળા પવિત્ર જળમાં ઊતરેલા શુદ્ધ બ્રાહ્મણના કાચબા જેવા મસ્તક ઉપર દીપ્તિમાન અગ્નિને સળગાવી, તેમાં આહૂતિ-હોમવા યોગ્ય દ્રવ્યને ફેંકે'

કારણ કે

*"सर्व पुरुष एवेदं, यद्भूतं यद्भविष्यति ।*
*इशानो योऽमृतत्त्वस्य, तदन्नेनातिरोहति ॥६॥"*

'જે થઈ ગયેલું છે, જે થશે, જે અમૃતપણાના સ્વામી થયેલા છે, એટલે કે જે મોક્ષે ગયેલા છે અને જે અન્નથી અતિશય વધે છે, તે આ સઘળું પુરુષ જ એટલે કે ઈશ્વર જ છે, અર્થાત્ - ઈશ્વર સિવાયની કોઈપણ વસ્તુ આ વિશ્વમાં છે જ નહિ.'

એટલે

*"एवमेकत्र पुरुषे किं, केनात्र विपद्यते ।*
*कुरुतातो यथाभीष्टं, यज्ञे प्राणिनिपातनम् ॥७॥"*

'આ પ્રમાણે એક જ ઈશ્વરરૂપ પુરુષની હયાતિ હોવાથી, આ જગતમાં કોના વડે કોણ મરાય છે ? અર્થાત્ કોઈ કોઈનાથી મરાતો નથી : માટે જેમ ઈષ્ટ લાગે તેમ જરાપણ ભય, ચિંતા કે ગ્લાનિ લાવ્યા વિના યજ્ઞને વિષે પ્રાણીઓનો નાશ કરો !'

અને

*"मांसस्य भक्षणं तेषां, कर्तव्य यज्ञकर्मणि ।*
*योयजूकेन पूतं हि, देवोद्देशेन तत्कृतम् ॥८॥"*

વારંવાર યજ્ઞના કરનારે, તે યજ્ઞકર્મમાં હણાયેલા જીવોના માંસનું પણ

ભક્ષણ કરવું જોઈએ કારણ કે તે દેવના ઉદ્દેશે કરીને કરેલું અને એથી જ મંત્રાદિકના યોગે પવિત્ર થયેલું હોય છે.'

આ પ્રકારના ઉપદેશના યોગે 'સગર'રાજા પોતાના મતમાં સ્થિર થયા પછી, તે પર્વતે 'કુરુક્ષેત્ર' આદિમાં વેદિકાની અંદર યજ્ઞોને કરાવ્યા. ધીમે-ધીમે અવસર પામીને તેણે 'રાજસૂય' આદિ યજ્ઞો પણ કરાવ્યા. 'રાજસૂય' યજ્ઞ તે કહેવાય, કે જેમાં રાજાનો પણ હોમ કરવામાં આવે. એવા ભયંકર યજ્ઞો પણ તેણે પ્રવર્તાવ્યા અને તેના સાથી અસુરે પણ યજ્ઞમાં હણેલાઓને વિમાનમાં રહેલા બતાવ્યા. આથી વિશ્વાસમાં આવેલો લોક, તે પર્વતના મતમાં સ્થિર બનીને શંકા રહિતપણે પ્રાણીહિંસાત્મક યજ્ઞોને કરવા લાગ્યો."



### આગળ ચાલતાં શ્રી નારદજી કહે છે કે

"આ રીતે એ બંને પાપાત્માઓએ પ્રવર્તાવેલા પાપાચારને જોઈને, મેં 'દિવાકર' નામના વિદ્યાધરને કહ્યું કે 'તારે સઘળાં પશુઓને આ યજ્ઞોમાંથી હરી લેવાં.' તે વિદ્યાધર જેટલામાં મારા તે વચનને અંગીકાર કરીને યજ્ઞમાંથી પશુઓને હરી લે છે, તેટલામાં તે વાત તે પરમાધાર્મિક સુરાધમ 'મહાકાલે' જાણી એટલે તેણે 'શ્રી દિવાકર' વિદ્યાધરની વિદ્યાઓનો ઘાત કરવા માટે, યજ્ઞમાં શ્રી ઋષભદેવસ્વામીની પ્રતિમા સ્થાપન કરી અને વિદ્યાધર પણ પોતાના પ્રયત્નમાં નિષ્ફળ થયો, એટલે તે પ્રવૃત્તિથી વિરામ પામ્યો. આથી હું પણ ઉપાયરહિત થઈ જવાને કારણે મૂંગો-મૂંગો બીજે ચાલ્યો ગયો. આ પછી તેણે પણ માયાથી યજ્ઞોની અંદર સગરરાજાને ખૂબ રસિક બનાવ્યો અને પરિણામે 'સુલસા'ની સાથે 'સગર'રાજાને યજ્ઞના અગ્નિમાં હોમી દીધો. આ રીતે ધારેલા કાર્યને કરી લેવાથી કૃત્યકૃત્ય બનેલો તે 'મહાકાલ' નામનો અસુર પણ પોતાના સ્થાન પ્રતિ ચાલ્યો ગયો. આ રીતે હે રાવણ ! પાપના પર્વત સમા પર્વતથી આરંભીને બ્રાહ્મણોએ હિંસાત્મક યજ્ઞો કરવા માંડ્યા છે અને તે તમારાથી જ અટકી શકે તેમ છે."

## કષાય પરિણતિનું પરિણામ

ખરેખર, કષાય એ બહુ જ ભયંકર વસ્તુ છે. ક્રોધ, માન, માયા કે લોભ ગમે તે હોય, પણ એ બહુ જ ભયંકર છે. 'મધુપિંગલ'નો જીવ જે મહાકાલ અસુર થયો, તેણે ક્રોધને આધીન થઈ કેવું ભયંકર કામ કર્યું ? સગરરાજા એનો દુશ્મન હતો, પણ બીજા તો નહોતા ને ? તે છતાંપણ કષાયાધીન થયેલા અસુરે પર્વતની સાથે મળી, જગતમાં ઠેર ઠેર હિંસા પ્રવર્તાવી રાજાઓને અને પ્રજાઓને પાપમાર્ગે યોજી અને એથી પોતાને કૃતાર્થ માની, સુલસા સહિત રાજા 'સગર' ને યજ્ઞમાં હોમી એ અસુર પોતાના સ્થાને ચાલ્યો ગયો.

એ શંકા વિનાની વાત છે કે કષાયાધીન આત્મા પોતાનું ભાન જ ભૂલી જાય છે જેના હૃદયમાં ખોટી વાસનાઓ આવે એ શું ન કરે ? આપણે જોયું કે પોતાના જ્ઞાનથી એક નહિ જેવા નિમિત્તને જાણી 'અસુર' બનેલો 'મધુપિંગલ' ક્રોપાયમાન થયો. સાચી વાત છે કે ભારેકર્મી આત્માઓને માટે જ્ઞાન પણ અનર્થ કરનારું નીવડે છે અન્યથા જે જ્ઞાનના યોગે પૂર્વભવોના સ્મરણથી હૃદયમાં સંસારની અસારતા ભરેલી સ્વાર્થમયતાનું ભાન થાય અને તેથી તે હૃદય વૈરાગ્યસાગરમાં ઝીલવું જોઈએ, તેને બદલે 'અસુર' થયેલા મધુપિંગલનું હૃદય કષાયાગ્નિથી ધમધમી કેમ ઊઠે ? ખરેખર, આવા જ્ઞાનના યોગે વિચારશીલ હૃદયમાં તો એવી જ ભાવના ઊઠે કે 'ભલું થજો એ સગરરાજાનું, કે જેણે મને સંસારની મોહિનીમાં પડતો બચાવ્યો, કે જેના પરિણામે હું બાળ તપ કરી શક્યો અને તેના પરિણામે આ દેવગતિને પામ્યો! તે 'સગર'રાજા પ્રત્યે તો હવે મારી એ ફરજ છે કે એ ઉપકારના બદલામાં મારે તેને સંસારની અસારતાનું ભાન કરાવી સન્માર્ગે યોજવો અને એના દ્વારા જગતને સદ્ધર્મથી સુવાસિત કરવું.'

પણ ખરેખર, વિષય અને કષાયને આધીન થયેલા પામર આત્માઓમાં એ જાતિની ઉત્તમ ભાવના જાગૃત જ નથી થતી. 'એવા આત્માઓ તો પોતાના કષાયાગ્નિમાં અનેક આત્માઓનું બલિદાન

આપે ત્યારે જ રાજી થાય છે.' આ વાતની સિદ્ધિ માટે આ 'મધુપિંગલ' સારામાં સારું દૃષ્ટાંત પૂરું પાડે છે. કષાયવશ બનેલા તે પાપાત્માએ કેવો અને કેટલો અનર્થ કર્યો, તે તો આપણે સારામાં સારી રીતે જોઈ આવ્યા. એ પાપાત્માને પોતાની ઈચ્છા પૂરી પાડવા માટે 'પર્વત' જેવો માનાંધ મહાત્મા પણ મળી આવ્યો ! માનાંધ બનેલા પર્વતે પણ ન જોઈ પોતાની જાત કે ન જોઈ પોતાની કુલવટ ! 'ક્ષીરકદંબક' જેવા પરમધર્માત્મા પાઠકનો દીકરો થઈને, મારાથી આવા ક્રૂર કર્મનો ઉપદેશ કેમ અપાય, એવો પણ વિચાર અભિમાનથી અંધ બનેલા તે પર્વતને ન આવ્યો!જે પિતાએ પરીક્ષા માટે સાચા કૂકડા નહિ આપતા લોટના કૂકડા આપ્યા, તે પિતાનો દીકરો પશુઓથી માંડીને મનુષ્યો અને તેમાં પણ છેક માતા-પિતા આદિ સર્વના સંહારનો ઉપદેશ આપવાનું કાર્ય કરવા તૈયાર થાય, એ માનની જેવી તેવી લીલા છે ? માનને આધીન બનેલા પર્વતે, કુલાંગાર દીકરા કેવા હોય છે, તેનું સારામાં સારું દૃષ્ટાંત પૂરું પાડ્યું છે. ક્યાં દયામૂર્તિ ઉપાધ્યાય 'શ્રી ક્ષીરકદંબક' અને ક્યાં ભયંકર ક્રૂર આત્મા 'પર્વત' ! માત્ર લોટના કૂકડાને હણવાથી પણ પિતાજીએ કારમો તિરસ્કાર કર્યો હતો, તેનું પણ સ્મરણ પર્વતને ન થયું ! મદમાં ચઢેલા આત્માને હિતકારી શિક્ષાઓનું સ્મરણ થાય શી રીતે ! કારણ કે મદ એ વસ્તુ જ એવી છે કે દેખાતા આત્માઓને પણ અંધ બનાવે અને એ જ ન્યાયે 'પર્વત' અંધ બન્યો અને જગત ઉપર કારમો કેર વર્તાવ્યો.

એક જ ગુરુ પાસે ભણેલા બંનેમાંથી એકે જ્યારે જગત ઉપર હિંસાનું સામ્રાજ્ય ફેલાવી કારમો કેર વર્તાવવા માંડ્યો, ત્યારે બીજાએ, એટલે કે શ્રી નારદજીએ તે હિંસાનો સંહાર કરવાના પ્રયત્નને આરંભીને સુજાત શિષ્યપણાની છાપ મેળવી. પુત્રથી કે શિષ્યથી, પિતાથી કે ગુરૂથી અધિક ગુણવાન ન થઈ શકાય, તો સમાનગુણી થવાની અથવા તો પિતાની કે ગુરુની હિતકર શિક્ષાને અનુસરીને ચાલવાની તો કાળજી

રાખવી જોઈએ અને એમ કરનારા પુત્રો અને શિષ્યો પોતાને સુજાતની કોટિમાં મૂકી શકે છે. પર્વતના શાસ્ત્રવિરૂદ્ધ ભાષણનો સામનો કરીને શ્રી નારદજીએ પોતાની ગુરુભક્ત તરીકેની ફરજ પૂરેપૂરી બજાવી લીધી અને ગુરુ પાસેથી મેળવેલી વિદ્યાથી સાચી વિદ્વત્તા મેળવી, જગતનાં પ્રાણીઓ અજ્ઞાનતાના યોગે હિંસાદિક પાપપ્રવૃત્તિઓમાં ન ફસી જાય, તે માટે સતત પ્રયત્નો આરંભીને જેમ પોતાની જાતને અમર કરી, તેમ પોતાનાં માતા, પિતા અને ગુરુની નામના પણ અમર જ કરી.

જેઓ પોતાના માનપાન ખાતર સત્યનું કે ગુરુની આજ્ઞાનું બલિદાન કરે છે, તેઓ ખરે જ પોતાની જાતને કુલાંગારની જ કોટિમાં મૂકે છે અને એવાઓનું જીવન આ જગતમાં કેવળ ભારભૂત જ ગણાય છે. કેવળ પોતાની જાતની જ નામનાના અર્થી બનેલા આત્માઓને નથી યાદ આવતી પોતાના તારકદેવની આજ્ઞા કે નથી યાદ આવતી પોતાના ગુરુની આજ્ઞા ! તેઓને તો એક તે જ યાદ રહે છે કે - જેનાથી પોતાની જાતની નામના થાય. આવી ખોટી નામનાની લતે ચઢેલાઓએ આ શ્રી નારદજીનું દૃષ્ટાંત ખાસ મનન કરવા યોગ્ય છે.

ખરેખર, **પાપાત્માઓ દુનિયા ઉપર ઘણાં જ ભયંકર હોય છે. તેઓ પોતાના પાપની પ્રસિદ્ધિ માટે તારક વસ્તુઓનો પણ દુરુપયોગ કરવાનું ચૂકતા નથી. મોક્ષ માટે નિર્માયેલી વસ્તુઓનો પણ સ્વાર્થની સાધનામાં ઉપયોગ કરતાં પાપાત્માઓને આંચકો નથી આવતો. તેઓનું ધ્યેય તો ગમે તે પ્રકારે પોતાનો સ્વાર્થ જ સાધવાનું હોય છે.** વસ્તુમાં રહેલા ગુણથી સ્વાર્થીઓ તો પોતાનું કામ સાધી લે. બનાવટી સત્યોના નામે, શાંતિના નામે, ક્ષમાના નામે, વેપારી ગ્રાહકને કેવા બનાવે છે ? એ ક્ષમાના યોગે વેપારીનાં પાપ જાય ? આ ક્ષમાના યોગે સામાને લાભ કે હાનિ ? આ બધી વસ્તુઓ ખૂબ વિચારવા જેવી છે ! ખરેખર, સારી ચીજ અયોગ્ય આત્માના હાથમાં જાય, તો તે ચીજ પણ સામાનો નાશ કરે છે : માટે તો ઉપકારીઓએ કહ્યું કે - સારી ચીજ દેતાં પહેલાં પાત્ર જોજો ! પૂર્વનું જ્ઞાન અમુકને નહિ દેવાનું કારણ

પણ એ જ છે. શ્રુતકેવળી શ્રી ભદ્રબાહુ સ્વામીજીએ શ્રી સ્થૂલિભદ્ર સ્વામીજીને કહ્યું કે -

**"अन्यस्य शेषपूर्वाणि, प्रदेयानि त्वया न हि ।**

'બાકીના પૂર્વો તારે બીજાને દેવાં નહિ.'

આ કહેવાનું કારણ એ જ કે - અયોગ્ય આત્માઓ એ જાણીને એના જ દ્વારા એનો દુરુપયોગ કર્યા વિના રહે જ નહિ. સારી વસ્તુનો પણ અવસરે ખોટા માણસો ખોટો ઉપયોગ કરે છે. તલવારનો ગુણ બચાવવાનો, પણ તે ગાંડા માણસના હાથમાં જાય તો દુશ્મનના હાથે એ જ તલવાર માથું કપાવે. એમાં ખામી તલવારની નથી. એવી જ રીતે સાધન મજેનું પણ દુરુપયોગ કરે તો પરિણામ ભયંકર આવે. એમાં આશ્ચર્ય પામવાં જેવું પણ શું છે ? શ્રી જિનમૂર્તિને મુક્તિના ઇરાદે પૂજે, સેવે તો મુક્તિ આપે, પણ અર્થ કામ માટે સેવે તો ? કોઈ બીજા જ ઇરાદે સેવે તો ? સંયમ મુક્તિના ઇરાદે સેવે તો મુક્તિ આપે, પણ જે સંસારની સાધનાઓ માટે સેવે, તેને તો તે સંયમ મુક્તિ નહિ આપતા સંસારમાં રુલાવે, એમાં આશ્ચર્ય પામવા થવા જેવું શું છે ? સારી વસ્તુનો ખોટો ઉપયોગ કેમ કરી શકાય. એમાં કશું જ પૂછવાપણું નથી કારણકે - એ તો ચાલુ જ છે ! જે ભગવાનને દેખીને હજારો આત્મા તર્યા, તે જ ભગવાનના યોગે સંગમ ડૂબ્યો ! શ્રી સૌધર્મ ઇંદ્રે કરેલી ભગવાનની પ્રશંસા સાંભળીને સંખ્યાબંધ દેવતાઓએ પોતાનું સમ્યક્ત્વ નિર્મળ કર્યું, તે જ પ્રશંસાના શ્રવણથી સંગમ ઊલટો ડૂબ્યો. એમાં દોષ કોનો ? અધમ આત્માઓ સારી ચીજનો દુરૂપયોગ ન કરે એજ સદ્ભાગ્ય. અધમ આત્માઓ શું ન કરે ? બધું જ કરે. જેટલું ન કરે એટલું ઓછું. દુર્જનથી સજ્જનને ભાગવું પડે. પાદશાહ પણ આઘા કોનાથી ?

**સભાઃ** નાગાથી.

રાજ્ય એનું, સેના એની પાસે, પ્રજા એની, તે છતાં પણ તેનાથી

તેને દૂર રહેવું પડે પણ એમાં કાંઈ લઘુતા નથી, કારણકે - એમાં જ હિત છે. એક કવિ તો ત્યાં સુધી કહે છે કે -

**"दुर्जनं प्रथमं वंदे, सज्जनं तदन्तरम् ॥"**

'હું તો પ્રથમ દુર્જનને વંદું છું, અને તે પછી સજ્જનને વંદુ છું !'

આ નમસ્કારમાં ભક્તિ કે પ્રેમ કશું જ નથી. માત્ર એનાથી બચવા માટે જ છે. કવિનો એ આશય છે કે 'સજ્જનને નમસ્કાર ન કરો તો પણ વાંધો નહિ, પણ દુર્જનને નમસ્કાર પહેલાં કરવા કારણકે એવા દુર્જનો હોય છે કે જેઓ પોતાનું નાક કાપીને પણ સામાને અપશુકન કરે.' પાડોશીને અપશુકન કરવા, પોતાને ત્યાં કોઈ વગર મર્યે પણ ફાળિયું બાંધીને આવે એથી મૂંઝાવું નહિ કારણકે એવાઓને જાત, ભાત કે શરમ જેવું કાંઈ હોતું નથી. એવાઓને છંછેડવા નહિ. બાકળા દેવાનું વિધાન, એ એનું જ સમર્થન છે.

આપણે જોઈ ગયા કે પાપાત્મા અસુરે શ્રી ઋષભદેવ સ્વામીની પ્રતિમા સ્થાપન કરી, તે પછી તે વિદ્યાધરને પણ વિરામ પામવું પડ્યું અને શ્રી નારદજીને પણ સ્થાનાંતર કરવું પડ્યું અને તે પછી અવસર પામીને પરમ ધર્માત્મા શ્રી નારદજીએ યજ્ઞકર્મમાં રક્ત બનેલા મરુત રાજાના બંધનમાંથી જીવોને છોડાવવાનો સુંદરમાં સુંદર ઉપદેશ પણ આપ્યો. પણ હિંસકોએ એ ઉપદેશ શ્રવણના પરિણામે શ્રી નારદજી ઉપર ભયંકર આક્રમણ કર્યું અને એ આક્રમણના યોગે નાસીને શ્રી નારદજી દિગ્‌વિજય કરવા જતાં શ્રી રાવણને મળ્યા અને મરૂત રાજાએ માંડેલા યજ્ઞમંડપમાં લઈ આવ્યા. ત્યાં આવીને શ્રી રાવણે મરુત રાજાને શું કહ્યું એ 'મરુત' રાજા કેવી રીતે શરણાગત થયા અને તે પછી શ્રી રાવણના પૂછવાથી 'હિંસાત્મક યજ્ઞોની ઉત્પત્તિ'નો જે ઈતિહાસ શ્રી નારદજીએ કહ્યો, તે આપણે સાંભળી આવ્યા અને એ બધી વસ્તુસ્થિતિ સમજાવ્યા પછી, શ્રી નારદજીએ શ્રી રાવણને કહ્યું

*"एवं च पर्वतात्पाप - पर्वताद्ध्वरा द्विजैः ।*

*हिंसात्मका अक्रियन्त, ते निषेध्या त्वयैव हि ॥१॥"*

'આ રીતે પાપના પર્વતસમા પર્વતથી આરંભીને બ્રાહ્મણોએ આ હિંસાત્મક યજ્ઞો કરવા માંડ્યા છે, અને તે તમારે જ રોકવા યોગ્ય છે.'

*"तद्वाचमुररीकृत्य, प्रणिपत्य च नारदम् ।*

*मरुतात् क्षमयित्वा च, विससर्ज दशाननः ॥१॥"*

'શ્રી નારદજીની વાણીને, એટલે કે હિંસાત્મક યજ્ઞોને રોકવાની તેમણે કરેલી ભલામણને અંગીકાર કરીને અને શ્રી નારદજીને પ્રેમપૂર્વક નમસ્કાર કરીને તથા 'મરુત' રાજા પાસે ક્ષમા મંગાવીને, એટલે કે શ્રી રાવણની આજ્ઞા મુજબ 'મરુત' રાજાએ પોતે કરેલી અવજ્ઞાની શ્રી નારદજી પાસે ક્ષમા માંગ્યા બાદ, શ્રી રાવણે શ્રી નારદજીને કહ્યું કે 'હવે આપ પધારો હવે !' આપની આજ્ઞા મુજબ હું આ હિંસાત્મક યજ્ઞોને અટકાવવાના સઘળા સુપ્રયત્નો કરીશ.

ભાગ્યવાનો ! વિચારો કે 'શ્રી રાવણ' જેવો મહારાજા પોતાનાં સઘળાં કાર્યો પડતાં મૂકી, હિતકર પ્રવૃત્તિ કરવા માટે કેટલી કાળજી ધરાવે છે ? જો તેવી કાળજી ન હોય તો 'એક શ્રી નારદજીના નહિ જેવા કથનથી પોતાના દિગ્વિજયના પ્રયાણમાંથી શ્રી નારદજી સાથે 'મરુત' રાજાની સભામાં આવવું, તેની સાન ઠેકાણે લાવવાના પ્રયત્નો કરવા, જરૂરી ઉગ્રતા પણ ધરવી, 'હિંસાત્મક યજ્ઞોની ઉત્પત્તિના ઈતિહાસ'ને શાંતિ અને ધીરજપૂર્વક ચિર સમય સુધી સાંભળવો અને તે પછી શ્રી નારદજીની ભલામણ મુજબ તે હિંસાત્મક યજ્ઞોને રોકવાની પ્રવૃત્તિ કરવાની કબૂલાત આપવી' આ બધુ શું સહજ છે ?

આજના કોઈ શક્તિસંપન્ન પાસે ધર્મરક્ષા માટે કોઈ કાંઈ કહેવા જાય, તો તે જનાર પુણ્યાત્મા શું સાંભળીને આવે એ કહેશો ? "હિતકર કાર્યની ભલામણ કરવા આવનારને 'અમને ફુરસદ નથી અથવા અમે ધર્મઘેલી વાર્તા કરવાને કે આવી-આવી નિરર્થક પંચાતો કરવા માટે નવરા નથી' આ પ્રમાણે કહેવું, એ શ્રીમંતાઈ કે મોટાઈ નથી, પણ નરી કંગાલિયત ભરેલી ક્ષુદ્રતા જ છે !" આ વસ્તુ શ્રી રાવણના

ઉમદા વર્તનથી સમજી શકાય તેમ છે. ખરેખર, ઉત્તમ આત્માઓની ઉત્તમતા સમજવા માટે શ્રી રાવણની આ પ્રવૃત્તિ ઓછી ઉદાહરણરૂપ નથી. 'સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા હિતકર પ્રવૃત્તિ અને અહિતકર પ્રવૃત્તિનો કેવો સુંદરમાં સુંદર વિવેક કરી શકે છે' એ પણ શ્રી રાવણની પ્રવૃત્તિ આપણને સમજાવે છે. 'ધર્મ પરિણામ પામ્યો છે કે નહિ' એ સમજવા માટે શ્રી રાવણની પ્રવૃત્તિ આપણને એક સારામાં સારું થર્મોમીટર પૂરું પાડે છે. પૂર્વના કોઈ શુભોદયે આજે સામગ્રીસંપન્ન અને શક્તિસંપન્ન બનેલાઓએ શ્રી રાવણના આ વર્તાવને સાંભળીને સાવધ થવાની જરૂર છે અને આવેલી ઉન્માદ દશાને દૂર કરીને ધર્માત્મા તરફથી થતી હિતકર સૂચનાઓને પ્રેમપૂર્વક સ્વીકારતા શીખી, પોતાની સઘળી સાધનસામગ્રીનો અને શક્તિસંપન્નતાનો, અધર્મનો અટકાવ કરવામાં તથા ધર્મનો પ્રચાર કરવામાં, સદુપયોગ કરતાં થઈ જવાનું છે અને એમાં જ એ જીવનનું શ્રેય છે અને પોતાના સમ્યગ્દૃષ્ટિપણાની કે સામાન્ય ધર્મીપણાની પણ સાબિતી છે. પણ આ વાતની અસર લક્ષ્મીના અને માનપાનના ઉપાસકો ઉપર ભાગ્યે જ થઈ શકવાની છે. આ અતિ દુર્લભ મનુષ્યજીવનની જો સાર્થકતા કરવી જ હોય, તો શ્રી રાવણના આ વર્તનનું આલંબન લઈને ધર્મીમાત્રનું સન્માન કરતાં, ધર્મીની સલાહ મુજબ હિતકર ક્રિયાનું પ્રેમપૂર્વક આચરણ કરતાં અને પોતાની સઘળી શક્તિઓનો સદુપયોગ ધર્મમાર્ગનો પ્રચાર કરવામાં અને ધર્મના વિરોધનો સામનો કરવામાં કરતાં શીખો ! આ સિવાય એ સઘળી જ સાધનસંપન્નતા અને શક્તિસંપન્નતા પરિણામે ભયંકર જ નીવડવાની છે.

### શ્રી નારદજીનો પરિચય

શ્રી રાવણે હિંસાત્મક યજ્ઞોને અટકાવવાની કબૂલાત કરવાથી સંતુષ્ટ થયેલા દેવર્ષિ શ્રી નારદજીના ગયા બાદ, 'શ્રી મરુત' રાજાને પણ 'આવો દયાનો સાગર કોણ છે ?' એ જાણવાની ઇચ્છા થઈ અને આવા સુકૃત્યમાં આવી દૃઢતા દાખવનાર માટે એમ જરૂર થાય જ; કારણકે 'શ્રી મરુત' રાજા પણ પાપાત્માઓના પાપોપદેશથી માત્ર ઉન્માર્ગે જ ચઢેલ હતો, પણ કંઈ સદ્ધર્મથી વિરુદ્ધ ન હતો. જે આત્માઓ ધર્મના વિરોધી

હોય છે, તેઓને જ સત્પુરુષો તરફ કે સત્પુરુષોની હિતકર વાતો તરફ સદ્‌ભાવ નથી જાગતો, બાકી 'અન્ય સરળ આત્માઓને તો તેવા ઉપકારી અને સાચા દયાળુઓ પ્રત્યે સદ્‌ભાવ થયા વિના રહેતો નથી' એ ન્યાયે 'શ્રી મરુત' રાજાને પણ 'શ્રી નારદજી'ને ઓળખવાનું મન થયું, એટલે તેણે શ્રી રાવણને નમસ્કાર કરીને પ્રશ્ન કર્યો કે

*"मरुतो रावणं नत्वो - वाच कोऽयं कृपानिधिः ।*

*पापादमुष्मायो ह्य - स्मांस्त्वया स्वामिन्न्यवारयत् ॥१॥"*

'હે સ્વામિન્ ! આ કૃપાનિધિ કોણ છે કે જેમણે આપના દ્વારા અમને આ પાપથી પાછા ફેરવ્યા ?'

વિચારો કે આ પ્રશ્નમાં કેટલી સરળતા અને સહૃદયતા તરવરે છે તથા તેની સાથે ઉપકારી પ્રત્યેનો સદ્‌ભાવ પણ કેટલો પ્રગટ થાય છે ? ખરેખર, પુણ્યશાળી આત્માઓ માટે આવી સહૃદયતા અને ઉપકારી પુરુષો પ્રત્યેનો સદ્‌ભાવ કાંઈ કષ્ટસાધ્ય નથી હોતો. તેવા આત્માઓને તો ઉત્તમ નિમિત્તોની પ્રાપ્તિ થવી જ જોઈએ.

'શ્રી મરુત' રાજાના પ્રશ્નનો ઉત્તર આપતાં, શ્રી રાવણ કહે છે કે 'બ્રહ્મરુચિ નામનો એક બ્રાહ્મણ હતો. તાપસ થયેલો તે બ્રાહ્મણ પોતાની ભાર્યા સાથે વનમાં રહેવા લાગ્યો. તાપસ થયો પણ સ્ત્રીસંગ ન તજ્યો, તેને પરિણામે એની 'કુર્મી' નામની સ્ત્રી ગર્ભવતી થઈ. એક વખત તે આશ્રમમાં શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસનમાં વિચરતા સાધુઓ પધાર્યા. સાધુમાંથી એક સાધુ બોલ્યા કે,

*"भवभीत्या गृहवासस्त्यक्तो,यत्साधु साधु तत् ॥१॥"*

'હે મહાનુભાવ ! તેં ભવની ભીતિથી જે ગૃહવાસનો ત્યાગ કર્યો, તે તો ઘણું જ સારુ કર્યું છે : કારણકે ગૃહવાસનો ત્યાગ કરવો એમાં જ કલ્યાણ છે.'

પણ

*"ભૂયઃ સ્વદારસંગસ્ય, વિષયૈર્લુપ્તચેતસઃ ।*
*ગૃહવાસાદ્વને વાસઃ, કથં નામ વિશિષ્યતે ॥૨॥"*

'ફરીથી એટલે કે ગૃહવાસનો ત્યાગ કર્યા પછી પણ પોતાની પત્ની સાથે સંગ કરનાર અને વિષયોથી લિપ્ત ચિત્તવાળા, એટલે કે વિષયોમાં રક્ત રહેનારા આત્માનો વનવાસ, ગૃહવાસ કરતાં વિશેષ છે.' એમ શી રીતે કહી શકાય ?'

આ ઉપરથી -

તમે સમજી શકશો કે 'પ્રભુશાસનના મુનિવરોની મનોદશા કેવી હોવી જોઈએ !' 'ગૃહવાસના ત્યાગને તે મહાપુરુષો કેટલો વખાણે છે અને ત્યાગમાં અધૂરા રહેલા આત્માઓને ત્યાગના માર્ગે ચઢાવવા માટે કેવી જાતિનો ઉપદેશ આપે છે' એનો પણ તમને આ ઉપરથી સારામાં સારો ખ્યાલ આવી શકશે. વધુમાં આ ઉપરથી તમે એ પણ સમજી શકશો કે

'આજે જે સાધુઓ ગૃહસ્થોના ગૃહવાસની પંચાતમાં પડી, ગૃહસ્થોના ગૃહવાસની કરણીઓની પ્રશંસા તથા પુષ્ટિ કરી રહ્યા છે, અને ગૃહસ્થોને ગૃહસ્થોના ગૃહવાસની કરણીઓ કરવાનો ઉપદેશ કરી રહ્યા છે, તેઓ ભરબજારમાં પોતાના સાધુપણાનું લીલામ જ કરી રહ્યા છે. કારણકે

**શ્રી જિનેશ્વરદેવના સાધુઓને જેમ બહુ આરંભનો ઉપદેશ કરવાની પણ મનાઈ છે, તેમ અલ્પ આરંભનો ઉપદેશ કરવાની પણ મનાઈ જ છે. શ્રી જિનેશ્વરદેવના સાધુ જેમ કંદમૂળ ખાવાનું પણ નથી કહી શકતા, તેમ કંદમૂળ સિવાયની વનસ્પતિ પણ ખાવાનું નથી કહી શકતા જેમ મોટું પાપ આચરવાનું નથી કહી શકતા, તેમ નાનું પાપ આચરવાનું પણ તેઓ નથી જ કહી શકતા અર્થાત્ ગૃહવાસને પુષ્ટ કરતી એક પણ વસ્તુને અને 'ગૃહવાસ જરૂરી છે' એમ ધ્વનિત કરતી એક પણ પ્રવૃત્તિને તે પુણ્યપુરુષો પોતાના ઉપદેશમાં સ્થાન નથી આપી શકતા, તેમ જે સાધુઓ**

**કેવળ લોકૈષણામાં જ પડ્યા છે અને માન-પાન એ જ જેઓનું એક જીવનધ્યેય છે તથા જેઓ સહુને સારા લાગવામાં જ અને સહુને સારૂં મનાવવામાં જ તથા પોતાની વાહ-વાહ બનાવી રાખવા ખાતર સત્યને સ્ફુટ કરવાની શક્તિ છતાં ઈરાદાપૂર્વક ગોળ-ગોળ ગોટાળાવાળીને અજ્ઞાન જનતાને અજ્ઞાનના અંધકારમાં અને દુર્ગતિના ખાડામાં ધકેલવા જેવા અધમ પ્રયત્નો સેવે છે, તેઓનું ઓઠું લઈ જે મહાપુરુષો પ્રભુમાર્ગે જ વિચરવામાં અને એથી જ દુનિયાદારીના નાના કે મોટા એક પણ આરંભને અનુમોદન આપવા નથી ઈચ્છતા તથા ગૃહવાસને નરકના પ્રતિનિધિ તરીકે માની, તેના ફંદામાં ફસેલા પણ લઘુમતિ હોવાના કારણે તેના ત્યાગ તરફ જેઓની દૃષ્ટિ ઢળી છે, તેઓને 'તે નરકના પ્રતિનિધિરૂપ ગૃહવાસને તજી દેવાનો અને જેઓ એકદમ તજી શકે તેવા ન હોય, તેઓને તેમાં લીન નહિ થવાનો તથા ધીમે-ધીમે પણ તજતા થવાનો અને ન તજી શકાય તો પણ તજવા યોગ્ય જ માનવો જોઈએ'. એવી જ જાતિનો ઉપદેશ આપવામાં કલ્યાણ માનનારા છે, તેવા પુણ્ય પુરૂષોને દુનિયાદારીની ક્ષુદ્ર તેમજ પરિણામે આરંભ અને સમારંભને ઢસડી લાવનારી તથા દરેકને અર્થકામની લાલસામાં રક્ત બનાવનારી પ્રવૃત્તિઓમાં જોડાવાનું કહેવું, એ શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાની વિરાધના કરવા જેવું જ છે.'** આથી મારી ભલામણ છે કે મુનિપણામાં શુદ્ધ રીતે ટકી શકે અને તમને પણ તે પુણ્યમાર્ગે દોરી શકે તેવી જ આચરણાઓ કરવી, એ તમારા માટે હિતાવહ છે અને પૂજ્ય મુનિવરોએ પોતાના મુનિપણાને જ દૃષ્ટિ સમક્ષ રાખી તેમાં એક લેશ પણ ક્ષતિ ન આવે તેવી રીતે પ્રભુની આજ્ઞાને અનુસરતું જ વર્તવું, એટલે કે વચારવું, બોલવું અને આચરવું, એ જ હિતાવહ છે.

આપણે જોઈ ગયા કે શ્રી રાવણે, નારદજીનો પરિચય આપતાં એમ જણાવ્યું કે "બ્રહ્મરુચિ નામનો એક બ્રાહ્મણ, તાપસ થઈને

પોતાની 'ક્રુર્મી' નામની પત્ની સાથે વનમાં રહેતો હતો અને વનમાં રહેતા તે તાપસની પત્ની ગર્ભવતી થઈ હતી. તે બાળકને જન્મ આપે તે પહેલાં કોઈ એક દિવસ ત્યાં સાધુઓ પધાર્યા અને તે પધારેલા સાધુઓમાંથી એક સાધુએ એ બ્રાહ્મણને ઉદ્દેશીને કહ્યું કે 'સંસારથી ભય પામીને તે ગૃહસ્થાવાસનો જે ત્યાગ કર્યો, તે તો ઘણું જ સારું કર્યું - પણ ગૃહસ્થાવાસનો ત્યાગ કરનાર આત્મા તે પછી પણ પોતાની સ્ત્રીના સંસર્ગમાં રહે અને જો ચિત્તને વિષયોમાં જ લિપ્ત રાખે, તો તેનો 'વનવાસ' ગૃહસ્થાવાસ કરતાં સારો કઈ રીતે કહી શકાય ?" મુનિવરે પૂછેલા આ પ્રશ્ન ઉપરથીઆપણે વિચારવા યોગ્ય વિચારી પણ લીધું કે મુનિવરો, મુમુક્ષુ આત્માને શુદ્ધમાર્ગ ઉપર આરૂઢ કરવાના અને અમુમુક્ષુ આત્માઓને મુમુક્ષુ બનાવવાના જ યત્નો કરે, પણ આ સિવાયની કોઈ પણ પ્રવૃત્તિ, કે જે મોક્ષમાર્ગની આરાધનામાં કે મુમુક્ષુપણાની પ્રાપ્તિમાં વિઘ્નકર હોય, તેવી પ્રવૃત્તિને પોતાના આચાર, વિચાર કે ઉચ્ચારમાં કદી જ સ્થાન ન આપે.

આ જ કારણ છે કે મુનિવરોના સહવાસથી કે ઉપદેશથી સર્વવિરતિ સ્વીકાર્યાના, દેશવિરતિ સ્વીકાર્યાનાં કે સમ્યક્ત્વ અથવા માર્ગાનુસારિતા આદિ સ્વીકાર્યાનાં દૃષ્ટાંતો આવે છે, પણ તે સિવાયનાં એટલે કે દુનિયાદારીનાં કાર્યો સ્વીકાર્યાનાં દૃષ્ટાંતો કોઈપણ સ્થળે આવતાં નથી અને આવે પણ નહિ જ, કારણકે મુનિવરો એટલે એકેએક સાવદ્યકર્મનાં ત્યાગી જ હોય, એટલેકે તેઓ કોઈપણ સાવદ્યકર્મને સેવે નહિ, અન્ય પાસે સેવરાવે નહિ અને જેઓ સેવતા હોય તેઓને સારા છે એમ માને પણ નહિ, કહે પણ નહિ અને તેઓ સારા છે એમ લોકદૃષ્ટિએ જણાય તેવી આચરણા પણ કરે નહિ ! 'હિંસા, અસત્ય, ચોરી, મૈથુન અબ્રહ્મચર્ય અને પરિગ્રહ' આ પાંચે પાપ છે. આ પાંચેનો જે જીવનમાંથી સર્વથા ત્યાગ કરે, અન્યને એ પાંચેનો ત્યાગ કરવાનો જ ઉપદેશ આપે અને જેઓ તે પાંચેનો ત્યાગ કરે તેઓને જ સારા માને તેનામાં જ સાચું મુનિપણું ટકી શકે છે અને આથી સ્પષ્ટ છે કે જે

પ્રવૃત્તિના પરિણામે પરિગ્રહની એટલે કે, અર્થ-કામની લાલસા વધવાની હોય, તે પ્રવૃત્તિને સાચો મુનિ કદિ જ સાથ ન આપી શકે : કારણકે એ પરિગ્રહની લાલસાના પરિણામે હિંસા, અસત્ય, ચોરી અને અબ્રહ્મચર્ય' એ ચારે અને બાકી રહેલા બીજા 'ક્રોધ, માન, માયા, લોભ, રાગ, દ્વેષ, કલહ, અભ્યાખ્યાન ખોટાં આળ ચઢાવવાનાં, પૈશૂન્ય ચાડી ચુગલી, રતિ અને અરતિ એટલે ઈષ્ટ પૌદ્ગલિક સંયોગોની પ્રાપ્તિથી આનંદ અને અનિષ્ટ પોદ્ગલિક સંયોગોની પ્રાપ્તિથી શોક, પરપરિવાદ નિંદા, માયા મૃષાવાદ અને મિથ્યાત્વશલ્ય એટલે સાચાને ખોટું અને ખોટાને સાચું માનવું તે.' આ બધાં જ પાપો સ્વયમેવ આત્મા ઉપર ચઢાઈ કરી, આત્માની અનંત શક્તિનો અવરોધ કરે છે. આથી એકાંત કલ્યાણના અર્થી મુનિવરો આ સંસાર અને તેની પ્રવૃત્તિઓથી નિરંતર સાવધાન રહેવા સાથે, પોતાના અનંત જ્ઞાનીઓએ વિહિત કરેલા માર્ગમાં સ્થિર રહી, સ્વપરના કલ્યાણની સાધનામાં જ રક્ત રહે છે.

*"श्रुत्वा ब्रह्मरुचिस्तत्तु, प्रपन्नाजिनशासनः ।*
*तत्रैव प्राव्रजत् सा च, कूर्म्यभूच्छ्राविका परा ॥१॥"*

'મુનિવરના તે વચનને સાંભળીને અંગીકાર કરીને શ્રી જિનેશ્વરદેવનું શાસનને 'બ્રહ્મરુચિ' નામના તાપસે તેજ વખતે પ્રવજ્યા-દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તે તાપસની પત્ની 'કૂર્મી' શ્રેષ્ઠ શ્રાવિકા બની.'

માર્ગાનુસારી ઉપદેશ, ઉત્તમ આત્મા ઉપર કેવી અને કેટલી સુંદર અસર કરે છે, એનું આ એક ઉત્તમ ઉદાહરણ છે. સ્વભાવતઃ પાપભીરુ આત્માને સુંદર ઉપદેશની અસર થતાં વાર નથી લાગતી. પાપભીરુપણાના યોગે જ, ગૃહવાસનો ત્યાગ કરી વનવાસનો સ્વીકાર કરનારા આત્મા, જેમાં બિલકુલ પાપ ન હોય એવા માર્ગનો સહેલાઈથી સ્વીકાર કરી શકે છે માત્ર તે આત્માને સન્માર્ગના દેશક મળવા જોઈએ !

વિચારો કે આવા ઉત્તમ આત્માને, કોઈ ઉન્માર્ગદેશક મળી ગયા

હોત, તો શું પરિણામ આવત ? એ જ કે તે આત્મા મિથ્યામાર્ગમાં સ્થિર થઈ જાત, અને ઉન્માર્ગદેશકના યોગે બીજું પરિણામ આવે પણ શું ? તે તો ગમે તેવા પાપમાર્ગમાં રહેલા આત્માને પણ ધર્મવીર કર્મવીર અને પુણ્યાત્મા તરીકે ઓળખાવવા તૈયાર જ હોય છે, કારણકે તેને તો એકલી 'લોકપ્રિયતા' જ વ્હાલી હોઈ, તે જ મેળવવાની ઈચ્છા હોય છે.

ધર્મ જેવી વસ્તુ લોકૈષણામાં પડેલા પામર આત્માઓ પાસે હોતી જ નથી. ધર્મ વેચીને પણ લોકૈષણામાં પડેલાઓ, પોતે ડૂબવા સાથે અન્ય આત્માઓને પણ ડુબાવવાનું જ કામ કરે છે, માટે જ ઉપકારી મહાપુરુષો મુનિવરોને લોકૈષણામાં નહિ પડવાનો અને કલ્યાણાર્થી માત્રને લોકહેરી તજવાનો ઉપદેશ આપે છે. ઉપકારી મહાપુરુષોના એ ઉપદેશનો અમલ કરવામાં જ, સ્વ અને પર એટલે પ્રાણીમાત્રનું શ્રેય સમાયેલું છે.



આ પછી

એટલે કે પોતાના પતિએ પ્રવ્રજ્યા અંગીકાર કર્યા પછી, તે જ આશ્રમમાં વસતિ અને મિથ્યાત્વે કરીને રહિત એવી તે 'કુર્મી' નામની શ્રાવિકાને પુત્રપ્રસવ થયો અને તે રુદન આદિથી રહિત હોવાથી, તેનું નામ 'નારદ' પાડ્યું. એકવાર એ 'કુર્મી' નામની શ્રાવિકા પોતાના તે 'નારદ' નામના પુત્રને મૂકીને અન્યત્ર ગઈ હતી, તે વખતે જૃંભક દેવતાઓએ તે 'નારદ' નામના બાળકનું હરણ કર્યું. આથી માતાને શોક થયો, પણ તે સમજદાર હોવાથી શોકના યોગે અન્ય કાંઈપણ ન કરતાં, તેણીએ 'ઈન્દ્રમાલા' નામના સાધ્વી પાસે પ્રવ્રજ્યા-દીક્ષા અંગીકાર કરી.

આથી પણ

સમજી શકાશે કે ઉત્તમ ઉપદેશ, દરેક પ્રસંગોમાં આત્માને હિતકર માર્ગે જ વાળે છે. આ 'કુર્મી' નામની શ્રાવિકાએ પુત્રશોકના પ્રસંગને પામીને પ્રવ્રજ્યા અંગીકાર કરી, એ પણ તે મુનિવરના તે ઉત્તમ ઉપદેશનું જ પરિણામ ગણાય. અન્યથા, આવા પ્રસંગો તો આત્માને આકુળ-વ્યાકુળ બનાવીને ભયંકર ઉન્માર્ગે ચઢાવી દે છે. આથી જ શાસ્ત્રકાર

મહર્ષિઓ ફરમાવે છે કે કલ્યાણના અર્થી આત્માએ સદ્ગુરુઓની નિશ્રામાં રહેવું અને સદ્ગુરુઓએ કલ્યાણના અર્થી આત્માઓને સંસારની અસારતા સમજાવીને અને વિષયકષાયથી વિરક્ત બનાવીને, આત્મહિતકર પ્રવૃત્તિઓમાં જ સ્થિર કરવા, કે જેના પરિણામે સ્વ અને પર આત્મહિત સાધી શકાય !

પછી રાવણે કહ્યું કે

દેવતાઓએ તે તાપસપુત્રનું પાલન પણ કર્યું, શાસ્ત્રો પણ ભણાવ્યા અને ક્રમે કરીને તેને 'આકાશગામિની' વિદ્યા પણ આપી.

ત્યાર બાદ

*"अणुव्रतधरः प्रापः, यौवनं च मनोहरम् ।।"*

'શ્રાવકનાં પાંચે અણુવ્રતોને ધારણ કરનારા શ્રી નારદજી મનોહર યૌવનવયને પામ્યા.'

*"स शिखाधारणान्नित्यं न गृहस्थो न संयतः ।।१।।"*

'હંમેશા શિખા એટલે ચોટલીને ધારણ કરનારા હોવાથી તે શ્રી નારદજી નથી ગણાતા ગૃહસ્થ કે નથી ગણાતા સાધુ.'

વધુમાં આ નારદજી

*"कलहप्रेक्षणाकांक्षी, गीतनृत्याकुतूहली ।*
*सदा कंदर्पकौकुच्य - मौखर्यात्यन्तवत्सलः ।।१।।*
*वीराणां कामुकानां च, सन्धिविग्रहकारकः ।*
*छत्रिकाक्षवृषीपाणि - रारुढः पादुकासु च ।।२।।*
*देवैः स वर्धितत्वाच्च, देवर्षिः प्रथितो भुवि ।*
*प्रायेण ब्रह्मचारी च, स्वेच्छाचार्येष नारदः ।।३।।"*

'કલહ જોવાની આકાંક્ષાવાળા છે, ગીત અને નૃત્યના કુતૂહલી છે, નિરંતર કામચેષ્ટાઓ અને વાચાળતામાં અત્યંત પ્રેમ ધરાવનારા છે, વીરપુરૂષો કામી આત્માઓની વચ્ચે સંધિ અને વિગ્રહના કરાવનાર છે, હાથમાં છત્રી, અક્ષમાળા

અને દર્ભાસન રાખે છે. પગમાં પાદુકા પહેરે છે પ્રાય: બ્રહ્મચારી તથા સ્વેચ્છાચારી તે નારદ, દેવોએ ઉછેરેલા હોવાથી પૃથ્વી ઉપર 'દેવર્ષિ' તરીકે સુપ્રસિદ્ધ છે.'

આ રીતે શ્રી નારદજીનો પરિચય આપી રહેલા લંકાપતિ 'શ્રી રાવણ' પાસે 'શ્રી મરુત' રાજાએ યજ્ઞથી ઉત્પન્ન થયેલા પોતાના અપરાધની ક્ષમા યાચી અને પોતાની 'કનકપ્રભા' નામની કન્યા તે જ વખતે 'શ્રી રાવણ'ને આપી અને શ્રી રાવણ પણ 'મરુત' રાજાની તે કન્યા સાથે પરણ્યા. શ્રી નારદજીની ઇચ્છા મુજબ શ્રી રાવણે 'મરુત' રાજાના પાશમાંથી પશુઓને ય મુક્ત કરાવ્યા અને 'મરુત' રાજાને પણ યજ્ઞકાર્ય કરતો બંધ કર્યો. તે પછી પોતે 'મરુત' રાજાનો જામાતા બન્યો.



## ચમરેન્દ્ર અને મધુનો પૂર્વ વૃત્તાંત

ત્યાર પછી

પવનના જેવા બળવાન્, ગુરુપરાક્રમી અને 'મરુત' રાજાના યજ્ઞનો ભંગ કરનાર શ્રી રાવણ, ત્યાંથી 'મથુરા' નગરી તરફ ગયા. શ્રી રાવણ પોતાની નગરી પ્રત્યે આવે છે, એમ જાણીને 'મથુરા'નગરીનો રાજા 'હરિવાહન' 'શૂલ' નામના શસ્ત્રને ધરનાર શ્રી ઈશાન ઈદ્રના જેવા પોતાના પુત્ર 'મધુ'ની સાથે રાજા શ્રી રાવણની સામે આવ્યો. ભક્તિપૂર્વક પોતાની સામે આવેલા તે રાજા પ્રત્યે પ્રીતિને પામેલા શ્રી રાવણે પણ વાર્તાલાપ કર્યા અને પૂછ્યું કે 'તમારા આ દિકરાને 'શૂલ' નામના આયુધની પ્રાપ્તિ ક્યાંથી થઈ ? આ પ્રશ્નનો ઉત્તર આપવા માટે હરિવાહન' રાજાએ પોતના પુત્ર 'મધુ'ને ભ્રકુટીના ઈશારાથી આદેશ કર્યો. પોતાના પિતાશ્રીના આદેશથી 'મધુ'એ પણ કહ્યું કે આ 'શૂલ' નામનું આયુધ મને મારા પૂર્વજન્મના મિત્ર શ્રી ચમરેંદ્રે આપેલું છે, અને એ આયુધ આપતા મને શ્રી ચમરેંદ્રે મારો તથા પોતાનો પૂર્વ વૃત્તાંત કહેતાં કહ્યું હતું કે 'ધાતકીખંડ' નામના દ્વીપમાં આવેલા ઐરાવત ક્ષેત્રમાં 'શતદ્વાર' નામના મોટા નગરમાં 'સુમિત્ર' નામનો એક રાજપુત્ર અને 'પ્રભવ' નામનો એક કુલપુત્ર હતો. જેમ કવિઓની કલ્પનામાં વસંત ઋતુ અને કામદેવને ગાઢ મૈત્રી છે, તેની જેમ એ બેયને ગાઢ મિત્રાચારી હતી. અશ્વિનીકુમારોની જેમ કદી પણ વિયોગને નહિ સહી શકનારા તે

બંને મિત્રોએ કળાઓ પણ એક જ ગુરુની પાસેથી ગ્રહણ કરી હતી અને ક્રીડાઓ પણ સાથે જ કરતા હતા. આ પછી યૌવનને પામેલો 'સુમિત્ર' તે નગરમાં રાજા થયો અને રાજા થયેલા તેણે પોતાના મિત્ર પ્રભવને પણ પોતાની જેવો સમાન સમૃદ્ધિવાળો કર્યો. તે પછી કોઈ એક વખત અશ્વથી હરાયેલો 'સુમિત્ર' રાજા કોઈ મોટી અટવીમાં ગયો અને ત્યાં તે પલ્લીપતિની વનમાળા નામની દીકરીને પરણ્યો. તેણીને લઈને તે રાજા પોતાના નગરમાં આવ્યો. અંતઃપુરમાં આવેલી રૂપ અને યૌવનથી શોભતી તે વનમાળા 'પ્રભવે' જોઈ. તેના દર્શનથી માંડીને જ તે 'પ્રભવ' કામથી પીડિત થયો. પોતે કુળવાન છે એટલે હૃદયની વાત હૃદયમાં જ રાખે છે, પણ તે પીડાથી જેમ ચંદ્રમાં કૃષ્ણપક્ષમાં ક્ષીણતા પામે, તેમતે દિવસે-દિવસે ક્ષીણ થતો ગયો. મંત્ર અને તંત્રથી પણ અસાધ્ય એવી તેની કૃશતા વધવા માંડી અને એથી અતિશય કૃશ બની ગયેલા તેને ને રાજા કહે છે કે

*"बाधते किं ते सम्यगाख्याहि बान्धव !"*

'હે બાંધવ ! તું સ્પષ્ટપણે કહે કે 'તને કોણ પીડા કરે છે ?'

પોતાના મિત્રરાજાના આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં પરમકુલીન શ્રી પ્રભવ કહે છે કે

*"अभ्यधात्प्रभवोऽप्येवं, वक्तुमेतन्न शक्यते ।*
*अलं कुलकलंकाय, यन्मनस्थमपि प्रभो ।।१।।"*

'હે પ્રભો ! આ કોઈપણ રીતે કહી શકાય તેમ નથી, કારણકે તે મનમાં રહેલું પણ કુળને કલંકિત કરવાને સમર્થ છે.'

વિચારો કે કુલવટ શું કામ કરે છે ? પૂર્વના સંસ્કારથી વિષયોની આસક્તિથી કે વિધિવશાત્ અયોગ્ય વિચાર આવી જાય, પણ કુળવાન આત્મા તો દોષને બને ત્યાં સુધી વાણીમાં પણ ઉતારવા નથી ઇચ્છતો કારણકે મનમાં રહેલો પણ તે દોષ તેના આત્માને નિરંતર ડંખ્યા કરે છે.

પણ આ બાજુ રાજા સુમિત્ર પણ અતિશય પ્રેમી હતો અને એ

કારણથી રાજા સુમિત્રે જ્યારે તે અતિ આગ્રહથી પૂછ્યુ, ત્યારે તે કુલપુત્ર પ્રભવે કહ્યું કે

*"वनमालानुरागो मे, देहदौर्बल्यकारणम् ।।"*

'હે મિત્ર ! તારી રાણી વનમાળા ઉપરનો અનુરાગ, એ જ મારા શરીરની દુર્બળતાનું કારણ છે.'

આ વાતને સાંભળીને પરમસ્નેહી રાજા 'સુમિત્ર' બોલ્યો કે

*"राजाऽप्युचे राज्यमपि, त्वदर्थे संत्यजाम्यहम् ।*
*किं पुनर्महिलामात्र - मियमद्यैव गृह्यताम् ।।१।।"*

'હે મિત્ર ! તારી ખાતર હું રાજ્યનો પણ ત્યાગ કરવાને તૈયાર છું, તો આ સ્ત્રીમાત્ર શી વસ્તુ છે ? અર્થાત્ તે કશી વસ્તુ જ નથી. જો તારી દુર્બળતાનું કારણ તેણીના પ્રત્યેનો અનુરાગ જ હોય, તો આ સ્ત્રીને તું આજે જ અંગીકાર કર !'

આ પ્રમાણે કહીને રાજા 'સુમિત્રે' પોતાના મિત્ર 'પ્રભવ' નામના કુલપુત્રને રવાના કર્યો અને તેની પાછળ જ જેમ એક દુતીને મોકલી આપે, તેમ પોતાની પત્ની 'વનમાલા'ને રાજાએ પોતે જ પોતાના મિત્રને ઘેર સંધ્યા સમયે મોકલી.

આ રીતે પરમ સ્નેહપાશથી બંધાયેલા રાજાએ પોતાની પત્નીને મિત્રને ઘેર મોકલી આપવાની સાહસિક વૃત્તિ કરી નાખી ! એણે ન વિચાર્યો પત્નીનો શીલધર્મ કે પોતાનો સાચો મિત્રધર્મ ! બંને પરમ મિત્ર હતા એ વાત સાચી, પણ મિત્રતાનીએ હદ હોવી જોઈએ ! અંતિમ પરિણામ તરફ જોતા આ રાજા એ પરિણામ કળી શક્યો હોય અને તેને અંગે આ કાર્યવાહી કરી હોય એ વાત જુદી, પણ અત્યારે તો સ્નેહને જ મુખ્યતા અપાય ! મિત્રને જીવાડવા સ્ત્રીને મોકલવાનું પણ એણે અંગીકાર કર્યું. એણે સ્ત્રીને પ્રભવ પાસે જવાની આજ્ઞા કરી. આવી આજ્ઞા ન હોઈ શકે અને આવી આજ્ઞાનું પાલન એ પણ

પાપ છે. પણ સંસારનો સ્વભાવ જ જુદો છે. સંસારમાં પગલે-પગલે પાપ છે. એમાંથી જે બચે તે જ ભાગ્યશાળી. અહીં તો મિત્ર પણ મિત્રને બચાવવાના મોહમાં પડ્યો છે અને સ્ત્રી. પતિના મોહે તે મુજબ કરવાને પ્રવૃત્ત થઈ અને પ્રભવને ત્યાં આવી.

'વનમાલા'ને ત્યાં આવેલી જોઈને દિઙ્મૂઢ જેવા બની ગયેલા પ્રભવને ઉદ્દેશીને તેણે કહ્યું કે -

*"इत्युचे सापि राज्ञाहं, तुभ्यं दत्तास्मि सीदते ।*
*जीवातुरिव तच्छाधि, पत्याज्ञा मे बलीयसी ॥१॥*
*मम भर्तात्वदर्थे हि, प्राणानपि विमुंचति ।*
*किं पुनर्मादृशी दासी-मुदासीनः कीमीक्षसे ॥२॥"*

'રાજાએ મને દુ:ખી થતા એવા તારે આધીન કરી છે. માટે જીવનરૂપ થઈને તું મને તારી આધીન બનાવ એટલે કે તારી ઇચ્છા મુજબ તું મારો ઉપયોગ કર. કારણકે મારે તો પતિની આજ્ઞા જ એક બળવાન છે.'

'મારો સ્વામી તારે માટે પ્રાણત્યાગ પણ કરી શકે તેમ છે. તો પછી મારા જેવી દાસીને તું ઉદાસીન બનીને કેમ જુએ છે ?'

વિચારો કે આ દશામાં આત્માને પડતા એક જરાપણ વાર ન લાગે તેવા સંયોગો છે ?' રાજા જેવા મિત્રે પોતાની પત્નીને પણ સોંપી દીધી અને 'વનમાલા' જેવી રૂપ અને સૌભાગ્યથી શોભતી રાજપત્ની પણ આવીને હાજર થઈ અને ઇચ્છા મુજબ ઉપયોગ કરવાની પ્રાર્થના કરવા લાગી. આ સંયોગોમાં ઉત્તમ સંસ્કારો વિના, સાચી કુલવટ વિના, તીવ્ર પુણ્યોદય વિના કે ઉત્તમ કોટિના વિવેક વિના ભાગ્યે જ બચી શકાય. પણ આ બધી જ વસ્તુઓ કુલપુત્ર પ્રભવમાં હતી અને તેના જ યોગે તે પુણ્યશાળી આત્માએ હૃદયના દુ:ખપૂર્વક બોલવા માંડ્યું કે

"बभाषे प्रभवोऽप्येवं, धिग्धिङ्मां निरपत्रपम् ।
*अहो स तु महासत्त्वो, यस्येदृक् सौहृदं मयि ॥१॥"*

'નિર્લજ્જ એવા મને ધિક્કાર છે ! જેને મારે વિષે આવી જાતની મિત્રતા છે, તે ખરેખર આશ્ચર્ય ઉપજાવે તેવી રીતનો મહાસત્ત્વશાળી છે : નહિ તો આ વસ્તુ કોઈપણ રીતે બની શકે તેવી નથી.'

કારણકે -

*"प्राणा अपि हि दीयन्ते, परस्मै न पुनः प्रिया ।*

*इति दुष्करमेतद्धि, कृतं तेनाद्य मत्कृते ॥२॥"*

'પ્રેમીઓ જરૂર પડે તો બીજાને પોતાના પ્રાણો સમર્પે, પરંતુ પ્રિયાનું સમર્પણ તો કદી જ કરી શકતા નથી : આ કારણથી મારે માટે મારા પરમસ્નેહી 'શ્રી સુમિત્ર' રાજાએ ખરેખર આ ઘણું જ દુષ્કર કામ કર્યું છે.'

એ તદ્દન સાચી વાત છે કે

*"पिशुनानामिवावाच्यं, नायाच्यं बत मादृशाम् ।*

*कल्पद्रुणामिवादेयं, नास्ति किंचित्तु तादृशाम्।"*

માટે -'જેમ દુર્જન જેવા મારા માટે કાંઈ જ બોલવા જેવું કે યાચવા જેવું નથી, તેમ કલ્પદ્રુમ જેવા તેના જેવા માટે કંઈપણ નહિ આપવા જેવું નથી.'

*"सर्वथा गच्छ मातासि, नातः परमिमं जनम् ।*

*पश्य भाषस्व वा पाप-राशिं पत्याज्ञयापि हि ॥४॥"*

'આપ અહીંથી સર્વ પ્રકારે ચાલ્યા જાવ. હે વનમાલાજી ! આપ તો મારી માતા છો અને હવે પછીથી આપ પતિની આજ્ઞાથી પણ આ પાપરાશિ માણસની સામે જોશો પણ નહિ અને તેની સાથે બોલશો પણ નહિ !'

ભાગ્યશાળીઓ ! વિચારો કે 'ઉત્તમ કુલવટ આદિ વસ્તુઓ અવસરે કેવું અને કેટલું સુંદર કામ કરે છે ?' ખરેખર, આવે સમયે આવી જાતની ભાવના આવવી અને આ રીતે પાપથી બચી જવું અને પોતાની જાતનો એટલે પોતાની કેવળ પાપવાસનાનો સાચો અને તે પણ સંપૂર્ણ એકરાર કરવો, એ આવા પુણ્યશાળી અને ઉત્તમ કોટિના આત્માઓ માટે જ સુશક્ય છે.

**આડંબરી આત્માઓ તો ભૂલનો સ્વીકાર કરતાં પણ પોતાની મહત્તાને સાચવવાની સંભાળ પૂરેપૂરી રાખે છે, અને**

**એથી તેવા આત્માઓ તરફથી કરવામાં આવતો ભૂલનો સ્વીકાર, એ પણ એક જાતનો ભયંકર દંભ જ હોય છે.** માટે શાણા આત્માઓએ એવી જાતના પહેલા નંબરના દંભીઓથી ખાસ સાવધ રહેવા જેવું છે  કારણકે જે વસ્તુ પાપક્ષય માટે  જરૂરી હોય છે અને સાધનરૂપ છે, તે માનના ભૂખ્યા અને દુનિયાની વાહવાહમાં પડી પોતાપણાને વિસરી જનાર આત્માઓને પાપ વધારવાના જ કારણરૂપ બની રહે છે. એ આત્માઓ એમની દુર્ભાવનાથી એ સદ્‌વસ્તુને પણ અસદ્ બનાવી મૂકે છે. એટલે કેટલાકો પોતાના દોષ સ્વીકારના બહાના નીચે જગતને ઊંધા પાટા બંધાવવાને પણ મથનારા હોય છે. એટલે એવાઓથી સાવધ રહેવાની ખૂબ જરૂર છે.



પોતાની પત્ની 'વનમાલા' ને પોતાના મિત્રના મકાને રવાના કર્યા પછી, ગુપ્ત રીતે પાછળથી 'પ્રભવ'ના મકાને આવેલા રાજા 'સુમિત્રે' પણ, પોતાના પરમમિત્ર પ્રભવે 'વનમાલા' ને ઉદ્દેશીને કહેલાં વચનોને સાંભળ્યાં અને તેથી તે

"*सुहृदः सत्त्वमालोक्य, प्रकर्षेण जहर्ष च ॥*"

'પોતાના મિત્રના સત્ત્વને જોઈ તે ખૂબ જ આનંદ પામ્યો.'

રાજા સુમિત્રને એમ થયું કે 'મારો મિત્ર પરમ સુજાત છે. મેં પરાક્રમ કર્યું, તેના કરતાંય કંઈ ગણું વધારે પરાક્રમ મારા આ મિત્રે કર્યું છે.' એથી જ રાજા સુમિત્રને પરમ આનંદ થયો.

પણ

કુલપુત્ર પ્રભવ તો કુલવાન હોવાથી અને પાપને પાપ તરીકે સમજી શકતો હોવાથી, તેને મન જીવવું એ મરવા કરતાંય ભૂંડું થઈ ગયું.

ખરેખર, સાચા કુળવાન જ તે, કે જેઓને પાપના વિચારો ખટકે. તેઓ પાપની પ્રશંસા પ્રાણાંતે પણ ન જ કરે, એ વાત તો નિશ્ચિત જ છે. આથી જ ઉત્તમકુળના આત્માઓ પાપ કરવામાં ઘણા જ પાંગળા હોય છે, અને કોઈ વખતે કોઈ તીવ્ર પાપોદય આદિના યોગે તેવા આત્માઓથી પાપવિચારો થઈ જાય, તો તે આત્માઓ પોતાના જીવનનો અંત આણવા

તૈયાર થઈ જાય છે. કારણકે 'પાપી થઈને જીવવા કરતાં પાપ થાય તે પહેલાં મરી જવું એ સારું' આવી તે પુણ્યાત્માઓની પવિત્ર માન્યતા હોય છે. 'શ્રી પ્રભવ' ના પણ ઉદ્ગારો જોતાં તે પણ પરમકુલીનો પૈકીનો જ એક આત્મા હોય, એમ આપણા સહુનો આત્મા સાક્ષી પૂરે છે. અને એ જ કારણે 'વનમાલા'ની સમક્ષ પોતાના દોષનો સાચો અને સંપૂર્ણ એકરાર કરી, તેને માતા તરીકે સંબોધીને જવાની રજા આપી અને પતિની આજ્ઞાથી પણ પાપી એવા પોતાની સામે જોવાની કે પોતાની સાથે બોલવાનો પણ નિષેધ કર્યો.

તે પછી શ્રી પ્રભવે

*"वनमालां नमस्कृत्य, विसृज्य प्रभवोऽपि हि ।*
*स्वशिरच्छेत्तुमारेभे, खड्गमाकृष्य दारुणम् ॥१॥"*

'નમસ્કાર કરીને વનમાલાને વિસર્જન કરી અને તે પછી પોતે ભયંકર ખડ્ગને ખેંચીને પોતાના જ મસ્તકને છેદવાનો તેણે આરંભ કર્યો.'

એટલે 'હે મિત્ર ! સાહસને ન કર' આ પ્રમાણે બોલતા રાજા સુમિત્રે પણ એકદમ પ્રગટ થઈને તેના હાથમાંથી તલવારને પડાવી લીધી. આવે સમયે એકદમ પોતાના મિત્ર-રાજા સુમિત્રને આવેલો જોઈને શ્રી પ્રભવ પણ જાણે પૃથ્વીમાં જ પેસી જવાને ન ઈચ્છતો હોય, તેમ લજ્જાથી પોતાના મુખને નીચું રાખીને ઊભો રહ્યો. આ પછી રાજા સુમિત્રે પોતાના તે મિત્રને ઘણી જ મુસીબતે સ્વસ્થા[illegible] માડ્યો અને તે પછી પૂર્વની જેમ પોતાની મિત્રતાના પાલનમાં [illegible]પર એવા તે બંને જણાએ ચિરસમય સુધી રાજ્ય કર્યું અને તે પ[illegible] રાજા સુમિત્રે દીક્ષા અંગીકાર કરી. અને તે અંગીકાર કરેલી દીક્ષાનું સારી રીતે પાલન કરીને, ત્યાંથી કાળધર્મ પામી તે 'ઈશાન' નામના બીજા દેવલોકમાં દેવ તરીકે ઉત્પન્ન થયો. અને ત્યાંથી ચ્યવીને તું 'મધુ' નામની રાણીની કુક્ષિથી ઉત્પન્ન થયેલો, પરાક્રમી અને 'મધુ' નામનો 'મથુરા' નગરીના રાજા 'હરિવાહન'નો પુત્ર થયો. અને 'પ્રભવ' પણ ત્યાંથી ઘણા કાળ સુધી સંસારમાં ભટકીને 'જ્યોતિમર્તિ'ની કુક્ષિથી ઉત્પન્ન થયેલો અને 'શ્રી

કુમાર' નામનો વિશ્વાવસુનો દીકરો થયો અને ત્યાં નિયાણાવાળું તપ કરીને તથા કાળયોગે મરીને પૂર્વજન્મનો તારો મિત્ર હું 'ચમરેંદ્ર' થયો છું.'

આ પ્રમાણે મને કહીને તે ચમરેંદ્રે 'શૂલ' નામનું હથિયાર આપ્યું, કે જે બો હજાર યોજન સુધી દૂર જઈને અને કહેલું કાર્ય કરીને પાછું ફરે છે.

મધુએ કહેલી ઉપરની વાત સાંભળીને શ્રી રાવણે ભક્તિ અને શક્તિથી શોભતા એવા 'મધુકુમાર'ને પોતાની 'મનોરમા' નામની કન્યા આપી.



## કુલપુત્ર શ્રી પ્રભવની કુળવટ

કુલપુત્ર શ્રી પ્રભવની કુળવટ ખાસ વિચારવા યોગ્ય છે. ખરેખર. કુળવટ વસ્તુ જ એવી છે કે 'તે આત્માને બનતા સુધી અધમ વિચારોનું પાત્ર બનવા જ ન દે અને કદાચ કોઈ કારણે કોઈ આત્મા અધમ વિચારોનું પાત્ર બની જાય, તોપણ તે આત્માથી તે વિચારોને વાણીમાં ઉતારી શકાતા નથી. પ્રસંગ મળવાથી કદાચ તે આત્મા પોતાના પાપવિચારોને વાણીમાં ઉતારી દે. તે છતાંપણ તે પોતાના પાપવિચારોને વર્તનમાં મૂકવા જેટલી અધમદશાએ તો નથી જ પહોંચી શકતો. અને આવી કુળવટનો સંપૂર્ણ સાક્ષાત્કાર આપણને આ કુલપુત્ર શ્રી પ્રભવે કરાવ્યો.

## શ્રી રાવણની મેરુગિરિ યાત્રા



# વિનાશકાળે વિપરીત બુદ્ધિ

## ૬

પૃથ્વી ઉપર ઇન્દ્રની જેમ એક છત્રી સામ્રાજ્ય સ્થાપીને 'ઇન્દ્ર મહારાજા'એ લોકપાલો આદિની રચના કરી હતી તે લોકપાલો પૈકીના નલકુબરની નગરી-પર વિજય મેળવવાના પ્રસંગે તેની પત્ની શ્રીમતી ઉપરંભાનો અને રાવણની કુલવટનો પ્રસંગ ખૂબ જ મહત્ત્વપૂર્ણ છે, રાવણની ઉદારતાએ નલકૂબર ઉપર પણ જબ્બર અસર પેદા કરી છે.

આમ દિગ્યાત્રામાં આગળ વધતાં રાવણની બાબતમાં ઇન્દ્રને તેના પિતાએ ખૂબ-ખૂબ નીતિવાક્યોથી સમજાવવા છતાં માનધન તે ન જ સમજ્યો ને વિનાશકાળની બુદ્ધિના પરિણામનો ભોગ બન્યો વિગેરે વિગતો આ પ્રકરણથી આપણને વિવિધભાવોથી ભરપૂર બનાવે છે.

-શ્રી

## વિનાશકાળે વિપરીત બુદ્ધિ

- શ્રી રાવણની મેરુગિરી યાત્રા
- ઇન્દ્રરાજાના લોકપાલ પર ચઢાઈ
- શ્રી રાવણની કુળવટ
- વિષયાધીન રમણીની વિષમશીલતા
- પાપથી બચવાનો સુપ્રયત્ન એ જ સાચી 'કુળવટ'
- સ્નેહીપિતાની પુત્રને સ્નેહશિક્ષા
- પિતાના સ્નેહશિક્ષાનો પ્રતિકાર
- શ્રી રાવણના દૂતનું સૌષ્ઠવભર્યું કથન
- જય અને પરાજય
- સ્નેહવશ પિતાની પુત્રભિક્ષા
- સદ્ગુરુનો સમાગમ અને શિવપદની પ્રાપ્તિ
- શ્રી રાવણને ગ્રહણ કરેલો અભિગ્રહ

## ૬

### વિનાશકાળે વિપરીત બુદ્ધિ



#### શ્રી રાવણની મેરુગિરિ યાત્રા

પછી ત્યાંથી શ્રી રાવણે આગળ પ્રયાણ કર્યું અને શ્રી મેરૂ પર્વત ઉપર આવેલા 'પાંડુક' નામના વનમાં રહેલાં શ્રી જિનેશ્વરદેવના ચૈત્યોને પૂજવા માટે શ્રી રાવણ ગયા. જ્યારે શ્રી રાવણ શ્રી મેરૂ ઉપર આવ્યા, ત્યારે તેમને લંકાથી જે દિવસે નીકળ્યા તે દિવસ પછી અઢાર વરસ વીતી ગયાં હતાં. આવી રીતે દિગ્વિજય માટે નીકળેલા પણ ધર્મશીલ રાજાઓ સમયે સમયે પોતાના ધર્મકૃત્યને કદી જ નથી વિસરતા, આજ તેઓની ઉત્તમતાના પ્રબળ પુરાવાઓ છે. શ્રી મેરૂ ઉપર 'પાંડુક' નામના વનમાં રહેલાં શ્રી જિનેશ્વરદેવનાં ચૈત્યોને ઉત્કંઠાવાળા રાજા શ્રી રાવણે મોટી ઋદ્ધિથી અને 'સંગીતપૂજા' ના ઉત્સવપૂર્વક વાંદ્યાં. ધર્માત્માઓની ધર્મનિષ્ઠા સમયે ઝળક્યા વિના રહેતી જ નથી.

#### ઈન્દ્રરાજાના લોકપાલ પર ચઢાઈ

આ પછી મેરૂપર્વત ઉપર રહેલા શ્રી રાવણે 'શ્રી ઈંદ્ર' નામના વિદ્યાધર, કે જે પોતાને સાક્ષાત્ ઈંદ્ર જેવો માની સઘળી કાર્યવાહી ઈંદ્રના જેવી કરી, ઘણા જ અહંકારથી રાજ્ય ચલાવે છે, તેણે જે 'નલકૂબેર' નામના વિદ્યાધરને પોતાના દિક્પાલ તરીકે દુર્લંઘ નગરમાં સ્થાપન કરેલ છે, તે 'નલકૂબેર' નામના શ્રી ઈંદ્ર રાજાના દિક્પાલને પકડવા માટે શ્રી રાવણે કુંભકર્ણાદિકને આજ્ઞા કરી અને શ્રી રાવણની આજ્ઞાથી શ્રી કુંભકર્ણ વગેરે તેને પકડવા માટે 'દુર્લંઘ' નામના નગરમાં ગયા. આ

જાય તે પહેલાં જે તે 'શ્રી ઇંદ્ર' રાજાના દિક્પાલ નલકૂબેરે પ્રથમથી જ સર્વ તૈયારી કરી રાખી હતી. નલકૂબેરે આશાલી નામની વિદ્યાથી પોતાના નગરની ચારે બાજુએ સો યોજનના પ્રમાણને અગ્નિમય કિલ્લો બનાવ્યો હતો અને તે કિલ્લા ઉપર અગ્નિમય જ યંત્રો બનાવ્યાં હતાં, કે જે યંત્રોમાંથી નીકળતા જ્વાળાના સમૂહોથી જાણે કે આકાશમાં અગ્નિ પેદા કરતાં હોય તેમ લાગતું હતું. આવી રીતે અગ્નિનાં જ યંત્રોથી વ્યાપ્ત બનેલા સો યોજનના અગ્નિમય કિલ્લાનું આલંબન લઈને, ભયથી વીંટાયેલો અને ક્રોધથી સળગતો નલકૂબેર 'અગ્નિકુમાર' દેવની જેમ ઊભો રહ્યો. સૂઈને ઊઠેલા મનુષ્યો જેમ ગ્રીષ્મઋતુના મધ્યાહ્નકાળના સૂર્યને ન જોઈ શકે, તેમ કુંભકર્ણ આદિ પણ ત્યાં આવીને તે કિલ્લાને જોવા માટે પણ શક્તિમાન ન થઈ શક્યા.



આ 'દુર્લંઘપુર' ખરેખર દુર્લંઘ્ય છે, એમ માનીને ભગ્ન ઉત્સાહવાળા થયેલા તે કુંભકર્ણ વિગેરે પણ કોઈ રીતે પાછા ફરીને શ્રી રાવણ પાસે આવ્યા અને રાવણને એ સઘળી સ્થિતિ જણાવી. આથી શ્રી રાવણ પોતે ત્યાં આવ્યા અને તેવા પ્રકારના તે કિલ્લાને જોઈને તેને ગ્રહણ કરવાના કોઈપણ ઉપાયને નહિ જોઈ શકતા તેણે પોતાના બંધુઓ સાથે ઘણા સમય સુધી વિચાર કર્યો કે 'આ કિલ્લાને વશ કઈ રીતે કરવો ?' તે છતાંપણ કોઈ ઉપાય હાથ નથી લાગતો, પણ પુણ્યશાળીઓનું પુણ્ય હંમેશા જાગતું જ હોય છે અને એ પુણ્ય ગમે તેવા સંયોગો ઊભા કરીને પણ ઈષ્ટ સિદ્ધિના પ્રસંગો ઊભા કરી શકે છે.

### શ્રી રાવણની કુળવટ

પુણ્યશાળી આત્માઓનું પુણ્ય અનુકૂળ સંયોગ ઊભા કર્યા વિના રહેતું જ નથી, તે ન્યાયે શ્રી રાવણ આ કિલ્લાને જીતવા આવે તે પહેલાંથી જ નલકૂબેરની પત્ની શ્રી રાવણના ગુણોથી શ્રી રાવણ પ્રત્યે અનુરાગવાળી થયેલી જ હતી, એટલે તેણીની દૂતીએ આવીને શ્રી રાવણને કહ્યું કે

*"जयश्रीरिवमूर्त्योप-रंभा त्वयि रिरंसते ।*
*सा त्वद्गुणैर्हतमना - स्तत्र मूर्त्यैव तिष्ठति ॥१॥"*

'મૂર્તિમાન્' 'જયશ્રી' ના જેવી 'ઉપરંભા' નામની શ્રી નલકૂબેરની પત્ની આપની સાથે રમવાની ઇચ્છા રાખે છે, કારણકે તેનું મન આપના ગુણોથી હરાઈ ગયેલું છે અને તેથી શ્રી નલકૂબેરના અંતઃપુરમાં તો માત્ર તેણી મૂર્તિથી જ એટલે કે શરીરથી જ રહે છે, બાકી હૃદયથી તો તેણી આપની પાસે જ વસે છે.'

માટે

*"इमां च विद्यामाशाली - मस्य वप्रस्य रक्षिकाम् ।*
*करिष्यति तवायत्ता - मात्मानमिव मानद ! ॥२॥"*

'હે માનદ ! તેણીએ જેમ પોતાના આત્માને આપને આધીન બનાવ્યો છે, તેમ આ કિલ્લાનું રક્ષણ કરનારી 'આશાલી' નામની આ વિદ્યા પણ આપને આધીન બનાવશે.'

અને

*"ग्रहीष्यसि तया चेदं, पुरं सनलकूबरम् ।*
**सेत्स्यत्यत्र च ते चक्रं, दैवं नाम्ना सुदर्शनम् ॥३॥"**

'તે વિદ્યા દ્વારા નલકૂબેરની સાથે આ 'દુર્લંઘપુર' નામના નગરને આપ ગ્રહણ કરશો અને અહીં 'સુદર્શન' નામનું દિવ્ય ચક્ર પણ આપને સિદ્ધ થશે.'

આ પ્રમાણેના દૂતીના કથનને સાંભળીને શ્રી રાવણ ખડખડાટ હસી પડ્યા અને તે રીતે હસવાપૂર્વક શ્રી રાવણે બિભીષણ નામના પોતાના નાના ભાઈની સન્મુખ જોયું. પોતાના વડીલબંધુએ હસતાં-હસતાં પોતાની સામે જોયું, એથી શ્રી બિભીષણ સમજ્યા કે આની પાસેથી કામ કઢાવી લેવામાં હરકત નથી અને એથી શ્રી બિભીષણે 'એ પ્રમાણે હો' એમ કહીને તે દૂતીને રવાના કરી દીધી. પણ આથી પોતાની કુળવટને કલંક લાગ્યું હોય એમ લાગવાથી, શ્રી રાવણ ક્રોધાયમાન થઈ ગયા અને શ્રી બિભીષણ પ્રત્યે કહેવા લાગ્યા કે

*"અથ ક્રુદ્ધો દશગ્રીવ, આબભાષે બિભિષણમ્ ।*
*અરે, કુલવિરુદ્ધં કિં, પ્રતિપન્નમિદં ત્વયા ? ।।૧।।"*
*"હૃદયં જાતુચિદ્દત્તં, પરસ્ત્રીણાં ચ કૈરપિ ।*
*અસ્મત્કુલભવૈર્મૂઢ!, રણે પૃષ્ઠં દ્વિષામિવ ।।૨।।"*

'અરે ! આ કુળ વિરુદ્ધ એવું તે શું અંગીકાર કરી દીધું ? હે મૂર્ખ ! આપણા કુળમાં ઉત્પન્ન થયેલા પુણ્યપુરુષોએ કદી પણ જેમ દુશ્મનોને પીઠ નથી આપી, તેમ પરસ્ત્રીઓને હૃદય નથી આપ્યું.'

આથી

*"નવઃ કુલકલંકોઽયં, વચસાપિ કૃતસ્ત્વયા ।*
*રે બિભીષણ ! કેયં તે, મતિર્યેનેદમબ્રવીઃ ।।૩।।"*

'ખરેખર, તેં વચનથી પણ આપણા કુળમાં નવું જ કલંક લગાડ્યું છે ! રે ભાઈ બિભીષણ ! તને આ કેવી જાતની મતિ ઉત્પન્ન થઈ કે જેથી તું આ પ્રમાણે બોલી પડ્યો ?'

વિચારો ભાગ્યશાળીઓ ! કુલીન પુરુષોને પોતાની કુળવટની કેવી અને કેટલી કાળજી હોય છે ? અનુચિત કબૂલાતથી પણ કુલીન આત્માઓ કેવા અને કેટલા ખળભળી ઊઠે છે ? કુલીનતાનો આવો અને આટલો ખ્યાલ, જો તીવ્ર પાપનો ઉદય ન હોય, તો અવશ્ય પાપમય અનુચિત કામથી આત્માને બચાવી લે છે. આ જ કારણે અનંત જ્ઞાનીઓએ ઉત્તમકુળની પણ મહત્તા વર્ણવી છે. પોતાની જાતિ કે કુળનો ખ્યાલ રાખ્યા વિના, આજે યથેચ્છ રીતે વર્તનારાઓએ શ્રી રાવણના આ ઉદ્‌ગારો ખાસ મનન કરવા યોગ્ય છે અને એના મનન દ્વારા ઘણું-ઘણું સમજવાનું છે અન્યથા મળેલું ઉત્તમકુળ અને ઉત્તમજાતિ પોતાને માટે નિષ્ફળ કરવા સાથે તે-તે ઉત્તમ જાતિમાં અને કુળમાં કલંકિત તરીકેની ગણના પામીને જ મરી જવું પડશે અને એના પરિણામે ઉભય લોકનો નાશ જ થશે. એ સિવાય બીજો કોઈ જ ખાસ

લાભ મળી શકે તેમ નથી અને આ જ કારણથી શ્રી બિભીષણ પણ પોતાના વડીલ બંધુના સાચા ઉપાલંભનો વિરોધ નહિ કરતાં, નમ્રપણે અને તે પણ પોલિસીથી જ પોતાનો બચાવ કરી લેવાનું જ ઉચિત ધારે છે અને એથી ઘણી જ શાંતિથી અને નમ્રપણે શ્રી બિભીષણ પોતાના વડીલ બંધુ પ્રત્યે વિનવે છે કે

*"बिभीषणोऽप्युवाचैवं, प्रसीदार्य महाभुज ! ।*
*न वाग्मात्रं कलंकाय, विशुद्धमनसां नृणाम् ॥१॥"*

'હે મહાપરાક્રમી પૂજ્ય ! આપ પ્રસન્ન થાઓ, કારણકે વિશુદ્ધ મનવાળા મનુષ્યોને માત્ર વાણી જ કલંક માટે નથી થઈ જતી.'

માટે

*"सा समायातु विद्यां ते, प्रयच्छतु स च द्विषन् ।*
*वश्योऽस्तु मा भजेथास्तां, वाचोयुक्त्या परित्यजे ॥२॥"*

'હે પૂજ્ય ! તે નલકૂબેરની પત્ની અત્રે આવો, આપને 'આશાલી' નામની વિદ્યા આપો અને આપને તે વિદ્યા દ્વારા તે દુશ્મન વશ થાઓ, તે પછી આપ તેણીનો સ્વીકાર નહિ કરતા પણ વચનની યુક્તિથી તેણીનો પરિત્યાગ કરજો.'

આ પ્રમાણેના શ્રી બિભીષણના કથનને જેટલામાં શ્રી રાવણ અનુમતિ આપે, તેટલામાં શ્રી રાવણને ભેટવામાં આસક્ત બનેલી નલકૂબેરની પત્ની 'ઉપરંભા' આવી પહોંચી.



### વિષયાધીન રમણીની વિષમશીલતા

અને પોતાની વિષયવાસનાને આધીન થઈને, પોતાની ફરજનો એક લેશ પણ ખ્યાલ કર્યા વિના અને શ્રી રાવણને માંગવાની પણ તકલીફ આપ્યા વિના, પોતાના પતિએ નગરમાં, એટલે કે નગરને ફરતી કિલ્લારૂપ બનાવેલી 'આશાલિકા' નામની વિદ્યાને અને કદીપણ નિષ્ફળ ન જાય તેવાં અને વ્યંતર દેવોથી અધિષ્ઠિત થયેલાં શસ્ત્રોને શ્રી રાવણની સેવામાં સમર્પિત કર્યાં.

વિચારો કે વિષયાધીન રમણીની વિષમશીલતા કેવી અને કેટલી ભયંકર નીવડે છે ? જે પતિએ જેણીને પોતાના જીગર જેવી માની અને સુખની સઘળી સાધનસામગ્રી પૂરી પાડી, તે જ સ્ત્રીએ તે પોતાના જ પતિના નાશની સામગ્રી પતિના શત્રુને પૂરી પાડી, એ શું ઓછી ભયંકરતા છે ? ખરેખર, વિષયાધીનતા એ વસ્તુ જ એવી છે કે જેના યોગે તેને આધીન થયેલો આત્મા પોતાને જાગતો અને સમજતો માનતા છતાંપણ, પોતાના નાશને જોઈ કે સમજી શકતો નથી એટલું જ નહિ પણ વધુમાં તે આત્મા પોતાના ઉપકારી, હિતૈષી અને વિશ્વાસુ આત્માઓને પણ અનિષ્ટ કરનારો નીવડે છે. એ જ વિષયાધીનતાના યોગે ઉપરંભા પોતાના કે પોતાના પતિના હિતાહિતનો વિચાર કર્યા વિના, શ્રી રાવણને શરણે પહોંચી ગઈ અને વિદ્યા તથા શસ્ત્રોનું સમર્પણ કરી, પોતાની સંપૂર્ણ આધીનતા બતાવી દીધી.

હવે સામગ્રીસંપન્ન બનેલા શ્રી રાવણે તે વિદ્યા દ્વારા અગ્નિના કિલ્લાને સંહરી લીધો અને પોતાના બળ અને વાહન સાથે 'દુર્લંઘ' નગરમાં પ્રવેશ કર્યો. શ્રી રાવણને પોતાની સેના સાથે પોતાના નગરમાં પેસતો જોઈને, નલકૂબેર પણ સજ્જ થઈને યુદ્ધ કરવા માટે બહાર પડ્યો. પણ તે યુદ્ધ આરંભે એટલામાં જ, હસ્તિ જેમ ચામડાની ધમણ પકડી લે, તેમશ્રી બિભીષણે તે નલકૂબેરને પકડી લીધો. તે નગરમાં દેવો અને અસુરોથી પણ ન જીતી શકાય તેવું અને શક્રસંબંધી તથા દુર્ધર એવું 'સુદર્શન' નામનું ચક્ર પણ શ્રી રાવણને પ્રાપ્ત થયું. શ્રી રાવણને આ રીતે શક્તિસંપન્ન અને સામગ્રીસંપન્ન થયેલ જોવાથી 'નલકૂબેર' રાજા શ્રી રાવણને નમી પડ્યો અને નમી પડેલા 'નલકૂબેર' ને શ્રી રાવણે તેનું નગર પાછું આપ્યું. કારણકે પરાક્રમી પુરુષો જેવા વિજયના અર્થીઓ હોય, તેવા અર્થના દ્રવ્યના અર્થી નથી

હોતા. આ રીતનું થઈ ગયા પછી શ્રી રાવણે ઉપરંભાને પણ કહેવા માંડ્યું કે

*"उपरंभामप्युवाच, दशास्यः स्वकुलोचितम्।*
*भद्रे ! भजात्मभर्तारं, कर्तारं विनयं मयि ॥१॥"*

'હે ભદ્ર ! મારે વિષે વિનયને કરનાર, એટલે કે મારી સાથે આવી રીતના વિનયથી વર્તનાર એવા આ તારા પતિને તું તારા કુળના ઔચિત્ય મુજબ ભજ, એટલે કે સેવ.'

આ રીતે શ્રી ઉપરંભાને કુળનું ઔચિત્ય સમજાવ્યા પછી, તેને પોતાની માનવતાનું અને વિવેકીતાનું ભાન કરાવતાં શ્રી રાવણ કહે કે

*"विद्यादानाद् गुरुस्थाने, मम त्वमसि संप्रति ।*
*स्वसृमातृपदे पश्या - म्यन्या अपि परस्त्रियः ॥२॥"*

હે ભદ્રે ! બીજી પરસ્ત્રીઓને હું બહેન અને માતાના સ્થાને જોઉં છું, એટલે કે સઘળી પરસ્ત્રીઓને બહેન અને માતા તરીકે માનું છું, અને તું તો હાલમાં વિદ્યાનું દાન કરવાથી મારે માટે ગુરુસ્થાને છે.'

વિચારો કે વિવેકી આત્માને સમયે કેવી જાતિની સદ્‌બુદ્ધિ પેદા થાય છે ? ખરેખર, **દર્શન વિનાનું જ્ઞાન જ્યારે પાપ પેદા કરનારી બુદ્ધિને પેદા કરે છે, ત્યારે દર્શનવાળું જ્ઞાન પાપથી બચાવનારી બુદ્ધિ પેદા કરે છે,** અને એ જ કારણ છે કે 'જ્ઞાન વધે તેમ-તેમ પાપથી પાછું હઠવું જ જોઈએ' આ શ્રી જૈનશાસનની અવિચલ માન્યતા છે. પણ જે બિચારાઓ આજે જ્ઞાનોદ્યોતનો કાળ માની દર્શનના ઉદ્યોતની ગૌણતા કરવાની વાતો કરે છે, તેઓ આજે પોતાની જાતને ભયંકર પાપાચારમાં જ પ્રવર્તાવી રહ્યા છે અને એમાં એ બિચારાઓનો દોષ કહેવા કરતાં, એ પામરોનાં મિથ્યાજ્ઞાનનો જ દોષ કહેવો એ વધુ ઠીક છે કારણકે દર્શનના ઉદ્યોતને ગૌણ માનનારા આત્માઓને સમ્યગ્‌જ્ઞાન મિથ્યાજ્ઞાન તરીકે જ પરિણામ પામે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી. અન્યથા, જ્ઞાનવાન

આત્માને પાપના અખતરાઓને રસપૂર્વક કરવાની કે કરાવવાની બુદ્ધિ ઉત્પન્ન કેમ જ થાય અને પરમતારક પરમર્ષિઓ પ્રત્યે અને તે પરમર્ષિઓએ પ્રણીત કરેલા માર્ગ પ્રત્યે અરોચકતા કેમ જ પેદા થાય તથા વધુમાં એ અરોચકતાના કારણે મહાપુરુષોને નીંદવા અને નીંદાવવા જેવી દુષ્ટ બુદ્ધિ પણ કેમ જ થાય ? શ્રી રાવણનો આત્મા તો સમ્યગ્દર્શનથી વિભૂષિત હતો અને એ જ કારણે જે સમયે જેવો જોઈએ તેવો વિવેક તે આત્માને પેદા થતો જોવાય છે. એ જ વિવેકશીલતાના પ્રતાપે શ્રી રાવણ અનેક પ્રસંગોમાં પોતાની વ્યાજબી ફરજને અદા કરી શક્યા છે અને આ 'ઉપરંભા'ના પ્રસંગમાં પણ તેવી જ રીતે ફરજ અદા કરી અને ઉપરંભાને એક પણ અક્ષર બોલવા જેવી સ્થિતિમાં ન રાખી, કારણકે એકદમ પોતાના ગુરુપદે જ સ્થાપી દીધી. આથી સ્તબ્ધ બની ગયેલી તેણીને છેવટે શ્રી રાવણે કહ્યું કે

*"पुत्री कामध्वजस्यासि, सुंदर्युदरसंभवा ।*
*कुलद्वयविरुद्धायाः, कलंको मा स्म भूस्तव ॥३॥"*

'હે ભદ્રે ! તું રાજા કામધ્વજની પુત્રી છે અને સુંદરીના ઉદરથી ઉત્પન્ન થયેલી છે, માટે બંને કુળથી વિરુદ્ધ આચરણ કરતી તને કલંક ન લાગો.'

અર્થાત્ આવી આચરણા કરવી એ બંને કુળથી વિરુદ્ધ છે, માટે તારા જેવીએ એ બંને કુળને કલંક લાગે એવી કાર્યવાહી કરવી, એ કોઈ પણ રીતે યોગ્ય નથી. આ રીતે સમજાવીને, રોષ કરીને પિતાને ઘેર આવેલી પુત્રીને જેમ પિતા તેના પતિને ઘેર મોકલી આપે, તેમ શ્રી રાવણે પણ અદૂષિત એવી તે 'ઉપરંભા'ને તેના પતિ 'નલકૂબેર' રાજાને સમર્પી.

આ જ પ્રકારે ઉત્તમ આત્માઓ પોતાની બુદ્ધિના બળે અગર વાણીના બળે પોતે પાપકર્મમાંથી બચી જાય છે અને પાપની આચરણા કરવા માટે સજ્જ થયેલ સામાના આત્માને પણ બચાવી લે છે. પણ

ખોટી દયા ખાતર સામા આત્માની પાપયાચનાને આધીન થઈ, પોતે પણ પાપ કરવા તૈયાર થતા નથી અને એનું જ નામ સાચી વિવેકશીલતા છે.

**પાપથી બચવાનો સુપ્રયત્ન એ જ સાચી 'કુળવટ'**

આ પ્રસંગ આપણને સમજાવે છે કે **'પાપથી બચવાનો સુપ્રયત્ન, એ જ સાચી કુળવટ છે.' જેમ સમ્યગદૃષ્ટિ આત્મા સંસારના ત્યાગમાં અને મોક્ષની સાધનામાં જ ઉદ્યમશીલ હોય છે, તેમ કુળવાન આત્મા પાપથી બચવાના સુપ્રયત્નમાં જ રક્ત હોય છે. સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માને જેમ આખો સંસાર અકારો લાગે છે તેમ કુળવાન આત્માને પાપ અકારું લાગે છે. જેમ સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્મા કર્મના પ્રબળ બંધન સિવાય સંસારમાં રહી શકતો નથી, તેમ કુળવાન આત્મા તીવ્ર અશુભના ઉદય વિના પાપને આધીન થતો જ નથી. આથી સ્પષ્ટ છે કે જે આત્માઓએ પાપનો ભય જ છોડ્યો તે આત્મા સમ્યગ્દૃષ્ટિ તો નથી જ, પણ કુળવાનેય નથી, કારણકે પાપથી અભીરુતા જેવી જગતમાં બીજી કોઈ નાલાયકતા જ નથી.**

**જે આત્માને પાપનો ભય નથી, તે આત્મા ગમે તેવો હોય, તે છતાં પણ નાલાયક જ છે. એવા આત્માને તો પ્રભુના શાસને ધર્મનો અધિકારી પણ નથી ગણ્યો.** આથી સ્પષ્ટ જ છે કે જેઓ 'નિર્ભયતા' ગુણના નામે યથેચ્છ પ્રવૃત્તિઓ આચરે છે અને એને 'ધર્મ' તરીકે ઓળખાવવા મથે છે, તેઓ પોતાની જાતના સંહારક થવા સાથે, અજ્ઞાન જગતનાં પણ સંહારક જ થાય છે. એ જ કારણે એવા સંહારક આત્માની કોઈ પણ પ્રવૃત્તિને સાથ આપવો એ પોતાની કુળવટનો પણ સંહાર કરવા બરાબર છે. પરોપકારના નામે પાપની રુચિ અને પાપમાં પ્રવૃત્ત થવાની હોંશ, એ જ એક જાતની કરપીણ અકુલીનતા છે. એવી જાતની અકુલીનતામાં પડેલા આત્માઓ તરફથી થતી પરોપકારની વાતોમાં એ જ ભયંકર અજ્ઞાનતા છે અને એવી અજ્ઞાનતાથી બચાવી લેવા માટે જ, શ્રી જૈનશાસને વચનવિશ્વાસ કરતાં પુરુષવિશ્વાસની વધુ

મહત્તા આંકી છે અને તેવા પુરુષ તરીકે એક શ્રી અરિહંત દેવને જ સ્વીકાર્યા છે, તથા વધુમાં એ સ્પષ્ટ કર્યું છે કે **ઉપકાર એ શ્રી અરિહંતદેવની આજ્ઞામાં જ છે, માટે સાચા ઉપકારી તરીકે તેઓને જ માનવા અને સ્વીકારવા, કે જેઓએ શ્રી અરિહંતદેવની આજ્ઞા સ્વીકારી છે અને જેઓ જગતને એક તેમની જ આજ્ઞાના પાલનમાં રક્ત બનાવવા ઈચ્છે છે.**



## સ્નેહી પિતાની પુત્રને સ્નેહશિક્ષા

રાજા નલકૂબરે શ્રી રાવણની ઉદારતા અને સદાચારિતાથી સંતુષ્ટ થઈને, શ્રી રાવણની પૂજા સત્કાર કર્યો. ત્યાર પછી શ્રી રાવણે સેના સાથે પોતાને સાક્ષાત્ ઇંદ્રરૂપ માનતા 'ઇંદ્ર' રાજાની રાજધાનીરૂપ 'રથનૂપુર' પત્તન તરફ પ્રયાણ કર્યું. એ રીતે પ્રયાણ કરીને પોતાના પુત્રની રાજધાની તરફ આવી રહેલા રાવણને સાંભળીને, શ્રી ઇંદ્રરાજાના પિતા અને મહાબુદ્ધિશાળી રાજા સહસ્ત્રારે પોતાના પુત્ર 'ઇંદ્ર'ને પુત્રપણાના સ્નેહથી સ્નેહપૂર્વક કહ્યું કે

*"भवता वत्स ! जातेन, वंशोऽस्मांक महौजसा ।*
*अन्यवंशोन्नतिं हृत्त्वा, प्रापितः प्रोन्नतिं पराम् ॥१॥*
*एकेन विक्रमेणैव, त्वया हीदमनुष्ठितम् ।*
*नीतिनामप्यवकाशो, दातव्यः संप्रति त्वया ॥२॥*
*एकान्त विक्रमः क्वापि, विपद्धोऽपि प्रजायते ।*
*एकान्तविक्रमान्नाशं, शरभाद्याः प्रयांति हि ॥३॥"*

'હે પુત્ર ! મહાપરાક્રમી તરીકે ઉત્પન્ન થયેલા તેં અન્ય વંશોની ઉન્નતિને હરી લઈને અમારા વંશને શ્રેષ્ઠમાં શ્રેષ્ઠ ઉન્નતિને પમાડ્યો છે અને એ બધું જ કામ તેં એક પરાક્રમથી જ કર્યું છે, પણ હંમેશા તારે નીતિને પણ અવકાશ આપવો યોગ્ય છે, કારણકે એકાંતે પરાક્રમ કોઈ વખત વિપત્તિ માટે થાય છે અને એ નિશ્ચિત વાત છે કે 'અષ્ટાપદ' આદિ એકાંત પરાક્રમથી નાશ પામે છે.'

કારણકે

*"बलीयसो बलिभ्योऽपि, प्रसूते हि वसुन्धरा ।*
*सर्वेभ्योऽप्यहमोजस्वी - त्यहंकारं स्म मा कृथाः ॥४॥"*

'પૃથ્વી બળવાનોથી પણ બળવાનોને પેદા કરે છે. માટે 'સર્વ કરતાં હું પરાક્રમી છું' એ પ્રમાણેનો અહંકાર તું ન કર.'

એ જ ન્યાયે

*"उत्थितोऽस्त्यधुना वीरः, सर्ववीरत्वतस्करः ।*
*प्रतापेन सहस्रांशुः सहस्रांशुनियंत्रकः ॥५॥*
*हेलोत्पाटितकैलासो, मरुतमखभंजनः ।*
*जंबूद्वीपेशयक्षेन्द्रे - णाप्यक्षोभितमानसः ॥६॥"*
*"उपार्हन्निजदोर्वीणा - गीततोषितचेतसः ।*
*धरणेन्द्रादमोघाप्त - शक्तिः शक्तित्रयोर्जितः ॥७॥*
*भ्रातृभ्यां स्वानुरूपाभ्यां, स्वभुजाभ्यामिवोत्कटः ।*
*रावणो नाम लंकेशः, सुकेशकुलभास्करः ॥८॥"*

'હમણાં સર્વ વીરપુરુષોના વીરત્વને ચોરી લેવા માટે ચોર, પ્રતાપે કરીને સૂર્ય, 'સહસ્ત્રાંશુ' નામના રાજાને બાંધી લેનાર, અનાદરપૂર્વક અષ્ટાપદ ગિરિને ઉપાડનાર, 'મરુત' રાજાના પાપમય હિંસક યજ્ઞને ભાંગી નાખનાર, જંબૂદ્વીપના સ્વામી યક્ષેંદ્રથી પણ અક્ષુભિત મનવાળો, શ્રી અરિહંતદેવની પાસે પોતાની ભુજવીણા દ્વારા કરાતા ગીતથી તુષ્ટચિત્ત થયેલા શ્રી ધરણેંદ્રથી 'અમોઘશક્તિ' ને પ્રાપ્ત કરનાર, '૧-પ્રભુત્વ, ૨-મંત્ર એ ૩-ઉત્સાહ' રૂપ ત્રણે શક્તિઓથી બળવાન, પોતાની ભુજાઓ જેવા અને પોતાના સરખા પોતાના બે ભાઈઓથી અહંકારી અને 'સુકેશ' રાજાના કુળમાં સૂર્ય સમાન 'શ્રી રાવણ' નામનો લંકાનો સ્વામી ઉત્પન્ન થઈ ચૂક્યો છે.'

અને તે શ્રી રાવણે

*"स यमं हेलयाभांक्षीत्, पत्तिं वैश्रवणं च ते ।*
*पत्तीचक्रे वानरेन्द्रं, सुग्रीवं वालिसोदरम् ॥९॥*

दुर्लध्यवह्निप्राकारं, दुर्लंघपुरमस्य च ।
प्रविष्टस्यानुजो बध्ध्वा, जग्राह नलकूबरम् ॥१०॥
स त्वां प्रत्यापतन्नस्ति, युगांताग्निरिवोद्धतः ।
प्रणिपात - सुधावृष्ट्या, शमनीयोऽन्यथा न तु ॥११॥"

'તારા સેવક 'યમ' અને 'વૈશ્રવણ' ને અનાદરપૂર્વક ભગાડ્યા અને 'શ્રી વાલી' મહારાજાના લઘુબાંધવ વાનરેંદ્ર શ્રી સુગ્રીવને પોતાના સેવક બનાવી દીધા તથા દુ:ખે કરીને લંઘી શકાય તેવા અગ્નિના કિલ્લાવાળા 'દુર્લંઘપુર' નામના નગરમાં પેઠેલા શ્રી રાવણના નાના ભાઈએ 'નલકૂબેર' ને પકડી લીધો, તે જ યુગાંતકાળના અગ્નિ જેવા ઉદ્ધત શ્રી રાવણ તારી તરફ આવી રહ્યા છે. તે 'પ્રણિપાત-પ્રણામ' રૂપ અમૃતની વૃષ્ટિથી જ શાંત કરવા યોગ્ય છે. પણ બીજી કોઈ જ રીતે શાંત કરવા યોગ્ય નથી.'

માટે

"रूपिणीं च सुतामस्मै, यच्छ रुपवतीमिमाम् ।
एवं ह्युत्तमसन्धानं, संबन्धात्ते भविष्यति ॥१२॥"

'તું આ 'રૂપિણી' નામની તારી રૂપવતી પુત્રી શ્રી રાવણને આપ. એ પ્રકારના સંબંધથી તારે શ્રી રાવણ સાથે ઉત્તમ પ્રકારની સંધિ થશે.'

## પિતાના સ્નેહશિક્ષાનો પ્રતિકાર

તે વાતનો અહંકારને આધીન બનેલા શ્રી ઈંદ્રે અસ્વીકાર કર્યો, એટલું જ નહિ પણ ઉલટો તે પોતાના પિતાના તે વચનને સાંભળીને કોપાયમાન થયો અને એથી તેણે પોતાના પિતાની હિતશિક્ષાનો પ્રતિકાર કરતાં કહેવા માંડ્યું કે

"कन्यका स्वा कथंकार - मस्मै वध्याय दीयते ॥"

'હે પિતાજી ! આ વધ કરવાને યોગ્ય એવા રાવણને પોતાની કન્યા કેમ કરીને અપાય ?'

અર્થાત્ - આ રાવણને એ કાંઈ કન્યાને લાયક નથી. પણ વધને જ લાયક છે એવાને કન્યા આપવાની વાત કે વિચાર સરખો પણ કેમ જ થાય ? વળી

*"किं च नाधुनिकं वैर - ममुना किंतु वंशजम् ।*
*तातं विजयसिंहं प्रा - गेतद्गृह्यैर्हतं स्मर ॥१॥"*

'હે પિતાજી ! આ રાવણની સાથે આપણને કાંઈ હમણાંનું જ વેર નથી. પરંતુ વંશની પરંપરાથી ચાલ્યું આવતું વેર છે. પિતાજી ! વધુમાં આપ એ સાંભળો કે પિતા શ્રી વિજયસિંહજીને મારી નાખનારા આ રાવણના પક્ષના જ રાજાઓ હતા.'

માટે

*"एतत्पितामहस्यापि, मालिनो यन्मया कृतम् ।*
*तदस्यापि करिष्यामि, समायात्वेषको ह्ययम् ॥२॥"*

'હું તો એ રાવણના પિતામહ-દાદામાલિનું જે મેં કર્યું તેમ જે આ રાવણનું પણ કરીશ, માટે આ રાવણ ખુશીથી આવો એની કશી જ દરકાર નથી.'

અર્થાત્ આ રાવણના પિતામહ 'માલીરાજા'ને જેમ મે મારી નાખ્યા, તેમ આ રાવણને પણ હું મારી નાખીશ, માટે આપ નચિંત રહો. એ જ કારણથી

*"स्नेहतः कातरो मा भूः, सहजं धैर्यमाश्रय ।*
*स्वसूनोः सर्वदा दृष्टं, किं न वेत्सि पराक्रमम् ॥३॥"*

'હે પિતાજી ! આપ સ્નેહના યોગે કાયર ન થાઓ અને આપના સ્વાભાવિક ધૈર્યને આપ ધારણ કરો. બીજું પોતાના પુત્રના હંમેશા જોયેલા પરાક્રમને શું આપ નથી જાણતા ?

અર્થાત્ પોતાના પુત્રના પરાક્રમને આપ જાણો જ છો.

### શ્રી રાવણના દૂતનું સૌષ્ઠવભર્યું કથન

આ પ્રમાણે 'શ્રી ઇંદ્રરાજા' પોતાના પિતાની સમક્ષ કહી રહેલ છે. એટલામાં જ દુર્ધર એવા શ્રી રાવણે સેનાઓથી 'રથનૂપુર' નગરને ચારે બાજુએથી ઘેરી લીધું અને પૂજિત છે પરાક્રમ જેનું એવા શ્રી રાવણે પ્રથમ જ પોતાનો દૂત મોકલ્યો અને શ્રી રાવણની આજ્ઞાથી આવેલા તે અતિશયપણાવાળા દૂતે શ્રી ઇંદ્રરાજાને ઉદ્દેશીને કહેવા માંડ્યું કે

"ये केचिदिहराजानो, विद्यादोर्वीर्यदर्पिताः ।
तैरुपेत्योपायनाद्यैः, पूजितो दशकन्धरः ॥१॥"

'હે રાજન્ ! આ દક્ષિણાર્ધ ભરતક્ષેત્રમાં જે કોઈ રાજાઓ વિદ્યાઓ અને ભુજાઓના વીર્યથી ગર્વિષ્ટ બનેલા હતા, તે સઘળા રાજાઓએ આવીને ભેટ વગેરેથી શ્રી રાવણની પૂજા કરી છે.'

અર્થાત્ એવો કોઈ પણ રાજા આ દક્ષિણાર્ધ ભરતક્ષેત્રમાં નથી, કે જે રાજાઓ શ્રી રાવણને ભેટ આદિથી પૂજા ન કરી હોય. આથી

"दशकंठस्य विस्मृत्या, भवतश्चार्जवाद्दयं ।
इयान् कालो ययौ, तस्मिन् भक्तिकालस्तवाधुना ॥२॥"

'આપનો આ આટલો બધો કાળ શ્રી રાવણની ભક્તિ વિનાનો ગયો, એનું કારણ શ્રી રાવણની વિસ્મૃતિ અને આપની સરળતા સિવાય બીજું કશું જ નથી.'

એટલે કે આપની સરળતાથી અને શ્રી રાવણના વિસ્મરણથી જ આપ આટલા કાળ સુધી શ્રી રાવણ જેવા સ્વામીની આજ્ઞાનો સ્વીકાર કર્યા વિના રહી શક્યા છો, પણ હમણાં તો આપને માટે શ્રી રાવણ પ્રત્યે ભક્તિ બતાવવાનો જ સમય છે તે સિવાય બીજો કોઈ ઉપાય જ નથી. માટે

"भक्तिं दर्शय तस्मिन् शक्तिं वा दर्शयाधुना ।
भक्ति-शक्तिविहीनश्चे - देवमेव विनङ्क्ष्यसि ॥३॥"

'હે રાજન્ ! આપ શ્રી રાવણ પ્રત્યે ભક્તિ બતાવો, અને જો ભક્તિ ન જ બતાવવી હોય તો શક્તિને બતાવો, કારણકે જો આપ ભક્તિ કે શક્તિ બેયથી હીન હશો, એટલે કે નહિ બતાવી શકો ભક્તિ કે નહિ બતાવી શકો શક્તિ, તો એ વાત નિશ્ચિત જ છે કે આપ એમના એમ જ એટલે કે બૂરી હાલતે વિનાશ જ પામી જશો.'

જેવું કથન તેવો જ ઉત્તર.

શ્રી રાવણે મોકલેલા દૂતના કથનથી હૃદયમાં વધુ ઉશ્કેરાયેલા શ્રી ઇંદ્રરાજાએ દૂતને ઉદ્દેશીને કહ્યું કે

"इन्द्रोऽपि निजगादैवं, वराकैः पूजितो नृपैः ।
रावणस्तद्वयं मत्तः, पूजां मत्तोऽपि वाञ्छति ॥१॥"

'શું ગરીબ રાજાઓએ પૂજ્યો તેથી આ રાવણ મદોન્મત્ત બની ગયો છે. કે જેથી તે મારી પાસેથી પણ પૂજાને વાંછે છે ?'

ખરેખર, જો એમ જ હોય, તો તો

*"यथातथा गतो कालो, रावणस्य सुखाय सः, ।*

*कालरुपस्त्वयं काल-स्तस्येदानीमुपस्थितः ॥२॥"*

'રાવણનો જે કાળ જેમ-તેમ ગયો તે જ સુખને માટે ગયો, બાકી-હવે આ કાળ તો તે બિચારા માટે કાળરૂપ જ ઉત્પન્ન થયો છે. અર્થાત્ હવે તે મત્ત બનેલો રાવણ કોઈ પણ રીતે જીવી શકે તેમ નથી.'

માટે

*"गत्वा स्वस्वामिनो भक्तिं, शक्तिं वा मयि दर्शय ! ।*

*स भक्ति-शक्तिहीनश्चे - देवमेव विनंक्ष्यति ॥३॥"*

'હે દૂત ! તું એકદમ જા ને જઈને તારા સ્વામી પાસે જે હોય તે, એટલે કે ભક્તિ હોય તો ભક્તિ અને શક્તિ હોય તો શક્તિ મારી સામે બતાવ, અન્યથા એટલે કે જો એ તારો સ્વામી ભક્તિ કે શક્તિ એ બંનેય વસ્તુથી હીન હશે, તો તે એમને એમ વિનાશ જ પામી જશે, એમાં એક લેશ પણ સંશય ન સમજતો.'

### જય અને પરાજય

શ્રી ઈંદ્રના ગર્વ ભરેલા કથનને દૂતના મુખથી સાંભળીને કોપથી ભયંકર બનેલા અને મહા ઉત્સાહી શ્રી રાવણ સકલ સૈનિકોની સાથે તૈયાર થયા. શ્રી ઈંદ્રરાજા પણ એકદમ તૈયાર થઈને પોતાના 'રથનૂપુર' નગરમાંથી બહાર નીકળ્યા, કારણકે વીરપુરુષો અન્ય વીરોના અહંકારરૂપ આડંબરને સહન કરતા જ નથી. આ રીતે યુદ્ધ કરવા સજ્જ થયેલા તે બંનેય રાજાઓના સામંતો સામંતોની સાથે, સૈનિકો સૈનિકોની સાથે અને સેનાના અધિપતિઓ સેનાધિપતિઓની સાથે યુદ્ધ કરવા લાગ્યા. જેમ સંવર્ત અને પુષ્કરાવર્ત મેઘોનો પરસ્પર સંકેટ થાય, તેમ તે બંને રાજાઓનાં શસ્ત્રો વર્ષાવતાં સૈન્યોનો પરસ્પર સંકેટ થયો. આ વખતે

'મચ્છરો' જેવા ગરીબડા આ સૈનિકોને મારવાથી શું?' આ પ્રમાણે બોલતા શ્રી રાવણે પોતાની મેળે જ પોતાના 'ભુવનાલંકાર' નામના કરિવર ઉપર ચઢીને અને પણછ ઉપર બાણ ચઢાવીને 'ઐરાવણ' હસ્તિ ઉપર બેઠેલા શ્રી ઇંદ્રરાજા સાથે યુદ્ધ કરવાનો આરંભ કર્યો. યુદ્ધ કરતાં શ્રી રાવણ અને શ્રી ઇંદ્રરાજાના હસ્તિઓ પરસ્પરના મુખ ઉપર સૂંઢના વીંટવા દ્વારા જાણે નાગપાશની રચના જ ન કરતા હોય તેમ પરસ્પર મલ્યા. અરણીના કાષ્ટને પરસ્પર અફાળવાથી જેમ અગ્નિના તણખા ઉત્પન્ન થાય, તેમ અગ્નિના તણખાઓને ઉત્પન્ન કરતા તે બંનેય મહાપરાક્રમી હસ્તિઓ પરસ્પર દાંતોથી દાંતોને હણવા લાગ્યા. જેમ વિરહિણી સ્ત્રીઓની ભુજાઓમાંથી સુવર્ણના વલયોની શ્રેણિ નીકળી પડે, તેમ પરસ્પર ઘાત થવાથી તે હસ્તિઓના દાંતોમાંથી સુવર્ણ વલયોની શ્રેણિ ભૂમિ ઉપર પડવા લાગી. જેમ હાથીઓનાં ગંડસ્થળોમાંથી નિરંતર મદની ધારાઓ વર્ષ્યા કરે, તેમ તે હસ્તિઓના દંતઘાતોથી છુંદાઈ ગયેલાં પ્રાણીઓમાંથી નિરંતરપણે લોહીની ધારાઓ વરસવા લાગી. અદ્વિતીય હસ્તિઓના જેવા શ્રી રાવણરાજા અને શ્રી ઇંદ્રરાજા, એ બંનેય રાજાઓ પરસ્પર ક્ષણવારમાં 'શલ્ય' નામનાં શસ્ત્રોથી, ક્ષણવારમાં બાણોથી અને ક્ષણવારમાં મુદ્દગરોથી પ્રહારો કરવા લાગ્યા. તે મહાબલવાન્ રાજાઓ પરસ્પર-પરસ્પરનાં અસ્ત્રોને અસ્ત્રોથી છેદતા હતા અને પૂર્વનો સાગર પશ્ચિમના સાગરથી અને પશ્ચિમનો સાગર પૂર્વના સાગરથી જેમ હીન ન થાય, તેમ તે બેમાંથી એકપણ પાછો હઠતો નહોતો ઉત્સર્ગ અને અપવાદની માફક બાધ્ય અને બાધકપણાને ભજવાવાળાં અસ્ત્રોથી પણ રણરૂપ યજ્ઞમાં દીક્ષિત થયેલા તે બંને રાજાઓ લડ્યા. આ પછી લડતા-લડતા તે બંને 'ઐરાવણ' અને 'ભુવનાલંકાર' નામના હસ્તિઓ એક વૃક્ષમાં રહેલ ફૂલોની જેમ ભેગા થઈ ગયા. તે સમયે છળને જાણનાર શ્રી રાવણ પોતાના હાથી ઉપરથી કૂદીને ઐરાવણ હસ્તિ ઉપર ચઢી ગયા અને હસ્તિના મહાવતને મારી નાંખીને જેમ કરીંદ્રને બાંધી લે, તેમ શ્રી

ઇંદ્રરાજાને બાંધી લીધો. આથી હર્ષ પામેલા અને ઉગ્ર કોલાહલ કરતા રાક્ષસવીરોએ નીચેથી જેમ મધપુડાને ભમરીઓ વીંટી લે, તેમ તે હાથીને ચારેબાજુથી વીંટી લીધો. આ રીતે શ્રી રાવણે શ્રી ઇંદ્રરાજાને પકડી લેવાથી, શ્રી ઇંદ્રરાજાનું સૈન્ય પણ સર્વ બાજુથી નાશભાગ કરવા લાગ્યું, કારણકે નાથ જીત્યા પછી પદાતિઓ જીતાઈ જ જાય છે શ્રી ઇંદ્ર રાજા ઉપર જીત મેળવ્યા પછી શ્રી રાવણ ઇન્દ્રરાજાને તેના ઐરાવણ હસ્તિની સાથે પોતાની છાવણીમાં લઈ ગયા. અને પોતે શ્રી વૈતાઢ્ય પર્વતની શ્રેણિઓને વિષે નાયક થયા. તે પછી ત્યાંથી શ્રી રાવણ પાછા ફરીને લંકાનગરીમાં ગયા અને જેમ પોપટને કાષ્ટનાં પાંજરામાં પૂરે, તેમશ્રી ઇંદ્રરાજાને કારાગારમાં પૂર્યા.

ખોટા અભિમાનના આવેશમાં જઈને પોતાના પૂજ્ય પિતાની પણ સ્નેહશિક્ષાનો સ્વીકાર નહિ કરનાર શ્રી ઇંદ્રરાજા, રાજા મટી કારાગારવાસી બન્યા અને શ્રી રાવણે તેમના ઉપર પોતાનું સ્વામિત્વ જમાવ્યું. આ સંસારમાં આવા બનાવો બન્યા જ કરે છે. હીનપુણ્ય આત્માઓ ઉપર અધિક પુણ્યવાનોનું સામ્રાજ્ય સદાને માટે બન્યું જ રહ્યું છે, બન્યું જ રહે છે અને બન્યું જ રહેશે એમાં નથી તો આશ્ચર્ય પામવાનું કારણ, કે નથી તો અકળાવાનું કારણ કારણકે કર્મજન્ય બનાવો ઉપર સમચિત્ત રહેવું એ જ ધર્મી આત્માઓનું ભૂષણ છે. એવા બનાવોથી જેઓ મૂઝાંય છે અને અકળાય છે, તેઓ વાસ્તવિક રીતે ધર્મને પામ્યા નથી, એ સુનિશ્ચિત બીના છે.



### સ્નેહવશ પિતાની પુત્રભિક્ષા

શ્રી ઇંદ્રરાજાના પિતા 'શ્રી રાજા સહસ્ત્રાર દિક્પાલો'ની સાથે લંકામાં આવી શ્રી રાવણને નમસ્કાર કરીને એક પતિની માફક અંજલિ યોજીને કહેવા લાગ્યા કે

*"कैलासमुद्धधार्षीद्यो, लीलया ग्रावखंडवत् ।*
*दोष्मता तेन भवता, विजिता न त्रपामहे ॥१॥*

*तादृशे त्वयि यांचापि, न त्रपायै मनागपि,*
*तद्याचेऽहं मुंच शक्रं, पुत्रभिक्षां प्रयच्छ मे ॥२॥"*

'હે સ્વામિન્ ! જે આપે કૈલાસ પર્વતને લીલાપૂર્વક એક પથ્થરના ટુકડાંની માફક ઉપાડ્યો તેવા પરાક્રમી આપનાથી જિતાયેલા અમે લજ્જાને પામતા નથી અને તેવા પરાક્રમી આપની પાસે યાચના કરવી એ લેશ પણ લજ્જારૂપ નથી માટે આપની પાસે હું યાચના કરું છું કે હે ! રાજન્ ! આપ 'શક્ર'ને મુક્ત કરો અને મને પુત્રની ભિક્ષા આપો.'

*"उवाच रावणोऽप्येवं, शक्रं मुंचामि यद्यसौ,*
*सदिक्पालपरिवार, कर्म कुर्यात् सदेदृशम् ॥१॥"*

'જો આ શક્ર પોતાના દિક્પાલો અને પરિવાર સાથે હું કહું તે કાર્યો કરે તો શક્રને છોડું.'

હવે કરવાનાં કાર્યોની ગણના કરાવતા તે કહે છે કે

*"परितोऽपि पुरीं लंकां, करोत्वेष क्षणे क्षणे ।*
*तृणकाष्ठादिरहितां, वासागारमहीमिव ॥२॥*
*प्रातः प्रातर्दिव्यगंधै - रंबुवाह इवांबुभिः ।*
*चेलोत्क्षेपं पुरीमेता - मभितोऽप्यभिषिञ्चतु ॥३॥*
*मालाकार इवोच्चित्य, ग्रन्थित्वा च सदा स्वयम् ।*
*पुष्पाणि पुरयत्वेष, देवतावसरादिषु ॥४॥"*

'આ તારો પુત્ર 'ઇંદ્ર' વાસાગાર એટલે ઘર તેની ભૂમિને જેમ પ્રતિક્ષણ સાફ રાખવામાં આવે છે, તેમ ચારે બાજુથી આ 'લંકાનગરી' ને પ્રતિક્ષણ તૃણકાષ્ઠાદિકથી રહિત કર્યા કરે.'

'દરરોજ સવારે વસ્ત્રની વૃષ્ટિ કરવાપૂર્વક મેઘની માફક ચારે બાજુથી 'લંકાનગરી'ને દિવ્ય ગંધવાળા પાણીથી સીંચ્યા કરે અને

'આ તારો પુત્ર હંમેશા માલીની માફક પોતે જ દેવપૂજાના અવસર આદિ પ્રસંગોમાં વીણીને અને ગૂંથીને પુષ્પો પૂરાં પાડે !'

આ પછી શ્રી રાવણ કહે છે કે

*"एवंविधानि कर्माणि, कुर्वन्नेष सुतस्तव ।*

*पुनर्गृह्णातु राज्यं स्वं, मत्प्रसादाच्च नन्दतु ॥७॥"*

'આ પ્રકારનાં કાર્યોને કરતો એવો તારો આ પુત્ર 'ઇંદ્ર' ફરીથી પોતાનું રાજ્ય ગ્રહણ કરો અને મારી મહેરબાનીથી આનંદ પામો!'

વિચારો કે આ કેવી અને કેટલી ભયંકર શરતો છે ? આવી ભયંકર શરતોનો પણ 'શ્રી સહસ્ત્રાર' રાજાએ સ્વીકાર કર્યો અને કહ્યું કે 'મારો પુત્ર એ પ્રમાણે કરશે.' આથી શ્રી રાવણે પણ બંધુની માફક સત્કાર કરીને પોતાના બંદીખાનામાંથી શ્રી ઇંદ્રરાજાને મુક્ત કર્યો અને તે પછી શ્રી ઇંદ્રરાજા પોતાના 'રથનૂપુર' નગરમાં આવીને અતિ ઉદ્વિગ્નપણે રહેવા લાગ્યો, કારણકે તેજસ્વી આત્માઓને નિસ્તેજ થવું, એ મરણ કરતાં પણ અતિ દુઃસહ છે. મોહવશ આત્માઓ જેવી અને જેટલી આજ્ઞાઓ મોહની પાળે છે, તેટલી જ જો શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાઓને કલ્યાણના અર્થીઓ પાળે, તો મુક્તિનું સુખ તેમની હથેળીમાં જ રમે છે, એમ કહેવામાં એક લેશ પણ અતિશયોક્તિ જેવું નથી. પણ સામાન્ય રીતે જનતા જેટલી મોહરાજાની આજ્ઞાઓ સ્વીકારવા સજ્જ હોય છે, તેટલી પરમ ઉપકારી શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞાઓને સ્વીકારવા સજ્જ નથી જ હોતી, અને એ જ કારણે સમજુ ગણાતા આત્માઓ પણ મોહરાજાના સામ્રાજ્યમાં જ અથડાતા જોવાય છે. જેમ આ વાત સાચી છે, તેમ તે વાત પણ એટલી જ સાચી છે કે 'પ્રભુશાસનને પામેલા આત્માઓ અનાદિ બંધનોના યોગે મોહરાજાના સામ્રાજ્યમાં અથડાવા છતાંપણ, જ્યારે યોગ્ય નિમિત્ત પામે છે, ત્યારે તેઓ શ્રી જિનેશ્વરદેવે વર્ણવેલી સંસારની અસારતાને અખંડપણે જોઈ શકે છે અને એથી અજ્ઞાન આત્માઓ જે નિમિત્ત પામીને સ્વ અને પરના અહિતનો ઉદ્યમ આરંભે છે, તે જ નિમિત્ત પામીને પ્રભુશાસનથી રક્ત થયેલા આત્માઓ

સ્વ અને પરના હિતનો જ ઉદ્યમ આરંભે છે. આ વાતનો સાક્ષાત્કાર આ શ્રી ઇંદ્રરાજાના સંબંધમાં આપણને થશે.

### સદ્‌ગુરુનો સમાગમ અને શિવપદની પ્રાપ્તિ

આપણે જોઈ ગયા કે 'શ્રી ઇંદ્રરાજા મહારાજા શ્રી રાવણથી થયેલા ભયંકર પરાભવના યોગે અતિશય ઉદ્વિગ્નપણે જીવન જીવી રહ્યા છે.' અને એ સંભવિત પણ છે. કારણકે તેજસ્વી આત્માઓ માટે તેજની હાનિ ભયંકર ઉદ્વેગનું જ કારણ છે. સાચા તેજસ્વી આત્માઓ ગમે તેવા ઉદ્વેગના સમયમાં પણ એવી કાર્યવાહી નથી જ આચરતા, કે જેથી તે આત્માઓ કર્તવ્યપંથને વિસરી અકર્તવ્યના આચરણમાં ઉદ્યમશીલ બની જાય ! તેવા આત્માઓ ઉદ્વેગના સમયમાં રંગરાગ, ભોગસુખ અને વિષયવિલાસને વિસરી જાય એ બને, પણ પોતાના ધર્મકર્મને ભૂલી જાય એ કદી જ નથી બનતું એ જ કારણે જે સમયે 'શ્રી ઇંદ્રરાજા' ઉદ્વિગ્નપણે 'રથનૂપુર' નગરમાં પોતાનું જીવન જીવી રહ્યા છે, તે જ સમયે કોઈ એક દિવસે તે 'રથનૂપુર' નગરમાં 'શ્રી નિર્વાણસંગમ' નામના જ્ઞાની મુનિ સમોસર્યા. મુનિ પધાર્યાના સમાચારને જાણી 'શ્રી ઇંદ્રરાજા' ઉદ્વિગ્ન હોવા છતાંપણ તે મુનિવરને વંદન કરવા માટે જે સ્થાને મુનિવર પધાર્યા હતા તે સ્થાને આવ્યા અને વંદનાદિક કર્યા બાદ, શ્રી ઇંદ્રરાજાએ તે જ્ઞાની મુનિવરને પ્રશ્ન કર્યો કે

'હે ભગવાન્ ! ક્યા કર્મને યોગે હું રાવણથી આવા તિરસ્કારને પામ્યો ?'

ભાગ્યશાળીઓ ! વિચારો કે આ પ્રશ્નમાં 'શ્રી રાવણ'ના પ્રતિ તિરસ્કારનો એક અંશ પણ છે ? નહિ જ! પ્રભુશાસનને પામેલા આત્માઓની આ જ એક ખૂબી હોય છે. પ્રશ્નમાં માત્ર એક જ વાતની પૃચ્છા છે કે 'શ્રી રાવણ' તરફથી થયેલા આવા તિરસ્કારમાં મારા ક્યા કર્મની જવાબદારી છે ?' ખરેખર, આવો વિચાર જ આત્માને ઉન્નત દશાએ પહોંચાડનાર છે કારણકે આવા વિચારના પરિણામે ગમે તેવા

પ્રસંગે પણ અન્ય પ્રત્યે દુર્ભાવ આવવાને બદલે, પોતાના જ કર્મ ઉપર દુર્ભાવ આવે છે અને એના પરિણામે એવું કર્મ બંધાય તેવી કરણી કરતાં આત્મા આપોઆપ જ અટકી પડે છે એટલું જ નહિ પણ જ્ઞાનીઓની આજ્ઞા મુજબ પોતાનું જીવન ઘડીને થોડા સમયમાં આત્માના વાસ્તવિક સ્વરૂપને પ્રગટ કરી ઈષ્ટસ્થાને પહોંચી શકે છે. પણ વાત એ છે કે એવો ઉત્તમ જાતિના વિચારો દરેક આત્માને આવી શકતા નથી. આવા ઉત્તમ વિચારો પ્રભુશાસનને પામેલા આત્માઓને કે પામવાની તૈયારીવાળા આત્માઓને જ આવવા શક્ય છે. અને એ જ પ્રભુશાસનની વિશિષ્ટતા છે. માટે આ વિશિષ્ટતાને વિચારી સહુએ પોતપોતાની દશાનો વિચાર કરવો, એ અતિશય જરૂરી છે.

હવે 'શ્રી ઇંદ્રરાજા'ના તે પ્રશ્નનો ઉત્તર આપતા પરમજ્ઞાની 'શ્રીનિર્વાણસંગમ' મુનિવર શ્રી ઇંદ્રરાજાના પૂર્વભવનું વર્ણન કરે છે અને તે કરતાં ફરમાવે છે કે "પૂર્વે 'અરિંજય' નામના નગરમાં 'જ્વલનસિંહ' નામનો એક વિદ્યાધરોનો રાજા હતો અને તે વિદ્યાધરોના અગ્રણીની 'વેગવતી' નામની પ્રિયા હતી. તે બેને એક 'અહિલ્યા' નામની રૂપવતી દીકરી થઈ. તે દીકરીના સ્વયંવરમાં સઘળા વિદ્યાધર રાજાઓ આવ્યા હતા. તેઓમાં ચંદ્રાવર્ત નગરનો ઈશ્વર 'શ્રી આનંદમાલી' નામનો રાજા આવ્યો હતો અને સૂયાવર્તનગરનો સ્વામી 'તડિત્પ્રભ' નામનો તું પણ ત્યાં આવ્યો હતો. સાથે આવેલા એવા પણ તને તજીને 'અહિલ્યા' પોતાની ઈચ્છાથી 'આનંદમાલી' ને વરી અને એ રીતે તારો ત્યાં પરાભવ થયો ત્યારથી આરંભીને તું 'મારી હયાતિમાં પણ આ આનંદમાલી આ અહિલ્યાને પરણ્યો ?' આ પ્રમાણે 'શ્રી આનંદમાલી' પ્રત્યે ઈર્ષ્યાળું બન્યો. આ પછી 'શ્રી આનંદમાલી' નિર્વેદ થવાથી કોઈ એક દિવસે દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તીવ્ર તપને તપતા તે 'શ્રી આનંદમાલી' નામના ઋષિ અન્ય ઋષિઓની સાથે વિહાર કરવા લાગ્યા. કોઈવાર ઋષિપુંગવો સાથે વિહાર કરતા-કરતા તે 'શ્રી આનંદમાલી' નામના ઋષિ 'રથાવર્ત' નામના

ગિરિ ઉપર ગયા અને ગિરિ ઉપર તે ઋષિને તેં જોયા એ ઋષિને જોવાથી તેં 'અહિલ્યા' નો સ્વયંવર યાદ કર્યો. એ યાદ આવવાથી તું કોપાયમાન થયો-

*"ध्यानरुढस्त्वया बद्ध- स्ताडितोऽनेकशश्च सः ।*

*मनागपि न च ध्याना- द्चालीद्चलाचलः ॥१॥"*

'ધ્યાનમાં આરૂઢ થયેલા એવા તે 'શ્રી આનંદમાલી' નામના ઋષિને તેં બાંધ્યા અને અનેકવાર તાડના કરી, તે છતાં પણ પહાડની માફક અચલ એવા ઋષિ ધ્યાનથી એક લેશ પણ ચાલ્યા નહિ.'

પણ

*"कल्याणगुणधरस्तु, तद्भ्राता श्रमणाग्रणीः ।*

*प्रेक्ष्य त्वय्यमुंचत्तेजो- लेश्यां शंपामिव द्रुम ॥२॥"*

'શ્રી આનંદમાલી' નામના ઋષિના ગુરુભાતા 'કલ્યાણગુણધર' નામના શ્રમણાગ્રણી એટલે સાધુઓમાં શિરોમણિ હતા, તે મહર્ષિએ એ બનાવ જોઈને વૃક્ષની ઉપર જેમ વીજળી મૂકાય તેમ તારા ઉપર તેજોલેશ્યા મૂકી.'

અને

*"सत्यश्रिया च त्वत्पत्न्या, शमितो भक्तिजल्पितै*

*तेजोलेश्यां स संजह्रे, न दग्धोऽसि तदैव तत् ॥३॥"*

'તારી પત્ની 'સત્યશ્રી' એ ભક્તિનાં વચનોથી તે ઋષિપુંગવને શાંત કર્યા અને એથી શાંત થયેલા તે શ્રમણાગ્રણી ઋષિપુંગવે તેજોલેશ્યાને સંહરી લીધી, તેથી તેજ સમયે તું બળી ગયો નહિ.'

આ પ્રમાણે કહીને પરમજ્ઞાની ઋષિપુંગવ 'શ્રી નિર્વાણસંગમ' નામના મુનિવરે ફરમાવ્યું કે

*"मुनिन्यक्कारजात् पापा-त्त्वं भ्रांत्वा कतिचिद्भवान् ।*

*शुभं कर्म विधायेन्द्रः, सहस्रारसुतोऽभवः ॥४॥"*

*"महामुनितिरस्कार-प्रहारोद्भवकर्मणः ।*

*उपस्थितं फलमिदं, रावणाद्यः पराभवः ॥५॥"*

"कर्माण्यवश्यं सर्वस्य, फलंत्येव चिरादपि ।
आपुरंदरमाकीटं, संसारस्थितिरिदृशी ॥६॥"

'હે રાજન્ ! એ રીતે વિના કારણે તે મહામુનિનો તે તિરસ્કાર કર્યો. તે તિરસ્કારથી ઉત્પન્ન થયેલા પાપના યોગે તું કેટલાક ભવો ભટકીને અને તે પછી પ્રસંગે શુભ કર્મ કરીને. તું 'ઇંદ્ર' નામનો 'સહસ્ત્રાર' રાજાનો પુત્ર થયો. અને

'રાવણથી જે પરાભવ થયો તે આ મહામુનિને કરેલ તિરસ્કાર અને પ્રહારોથી ઉત્પન્ન થયેલ કર્મનું જ ફળ ઉપસ્થિત થયેલું છે, કારણ 'સંસારની સ્થિતિ જ એવી છે કે ઇંદ્રથી માંડીને એક ક્ષુદ્રમાં ક્ષુદ્ર કીડા સુધીના. અર્થાત્ સર્વને ચિરકાળે પણ કરેલાં કર્મો કોઈપણ આત્માને ફળ્યા વિના રહેતા જ નથી.'

પરમતારક મહર્ષિ 'શ્રી નિર્વાણસંગમ' નામના ગુરુદેવની આ દેશના ઉપરથી ઘણું-ઘણું વિચારવાનું છે. ધર્મ કે ધર્મશાસન ઉપર આવતા આક્રમણને અટકાવવા માટે પ્રયત્ન કરતા મુનિપુંગવો સામે યદ્ધા-તદ્ધા બકવાદ કરનારા ધર્મદ્રોહીઓને આ દેશનામાંથી જેવો જોઈએ તેવો રદિયો મળી શકે તેમ છે. અને વાત-વાતમાં સમતા અને શાંતિની જ વાતો કરનારા માનાકાંક્ષી બગભક્તોની પોલ પણ આ દેશના સારામાં સારી રીતે ખોલી નાંખે છે, તથા છતી શક્તિએ કેવળ માનપાન ખાતર શાસનના વિરોધીઓને યોગ્ય અને ઉચિત હિતશિક્ષા આપવાને બદલે જેઓ તેઓની પીઠ થાબડે છે, તેઓની પણ દુર્દશાનો આ દેશના ઠીક ઠીક સ્ફોટ કરે છે અને વાત પણ એ જ સાચી છે કે છતી શક્તિએ શાસન કે શાસનના સેવક ઉપર આવેલી આપત્તિને હઠાવવા શક્ય પ્રયત્ન પણ ન કરવો, એના જેવું એકપણ પાપ નથી. એ પાપથી બચવા માટે જ 'શ્રી વાલી' જેવા સર્વોત્તમ ભૂમિકાએ વર્તતા મુનિવરને પણ શ્રી રાવણ જેવાને ભયંકર શિક્ષા કરવી પડી હતી અને એવાં દૃષ્ટાંતોની આ શાસનમાં ખોટ જ નથી, કારણકે એ તો શાસન પરિણામ પામ્યાનું ચિહ્ન છે.

**શાસનથી સુવાસિત થયેલો આત્મા શાસન કે શાસનસેવક ઉપરનાં અઘટિત આક્રમણને પોતાની છતી શક્તિએ કેમ જ જોઈ શકે ? આત્મનાશક માનપાન ખાતર કે અજ્ઞાનીની ખોટી વાહ-વાહ ખાતર એક લેશ પણ દુભાયા વિના કેમ જ સહી શકે ? શાસનના આધારે જે જીવતા અને શાસનના જ સુપ્રતાપે સુપ્રતિષ્ઠાને પામેલા આત્માઓ જે સમયે શાસનનો કે શાસનના કોઈ પણ અંગનો નાશ જુએ, તે સમયે પોતાની જો સુપ્રતિષ્ઠાને જ જોયા કરે, તો તે આત્માઓની કર્તવ્યહીનતાનો અને વ્યવહારદૃષ્ટિએ તો નીમકહરામીનો ખ્યાલ આપવા માટે ક્યા શબ્દો વાપરવા એ પણ વિચારવા જેવું છે,** કારણકે એવા માનાકાંક્ષી આત્માઓ વિરાધક ભાવને પામી પોતાના આત્માને સ્થાનહીન બનાવી મૂકે છે. આ વસ્તુને સમજનારા આત્માઓ યોગ્ય સમયે પોતાની ફરજનો ખ્યાલ કેમ જ ચૂકે ? બીજું 'પરમત્યાગી મુનિવરનો એટલે શાસનનો જ. કારણકે શાસન અને મુનિવર એ ઓતપ્રોત વસ્તુ છે. તેનો તિરસ્કાર એ આત્માને ગમે તેવી સારી દશામાંથી પણ નીચે પટક્યા વિના નથી રહેતો અને કરેલ કર્મોનો ભોગવટો ચિરકાળે પણ કર્યા વિના નિસ્તાર થતો નથી.' આ પણ એ તારક મુનિવરની દેશનાથી સ્પષ્ટ થયું. ખરેખર, જ્ઞાનીઓની દેશનામાંથી વિચારક અને કલ્યાણનો અર્થી આત્મા ઘણું-ઘણું પામી શકે છે. એ જ ન્યાયે

*"तच्छ्रुत्वा दत्तवीर्यस्य, राज्यं दत्वांगजन्मनः ।*

*इंद्रः पर्यव्रजत्तप्तो-व्रतपाच्च ययौ शिवम् ॥१॥"*

'શ્રી ઇંદ્રરાજાએ તે જ્ઞાની મુનિવરના તે કથનને સાંભળીને પોતાના પુત્ર શ્રી દત્તવીર્યને રાજ્ય આપીને પોતે દીક્ષા અંગીકાર કરી અને તે પછી ઉગ્ર તપસ્વી બનીને તે રાજર્ષિ શિવપદને પામ્યા.'

## શ્રી રાવણે ગ્રહણ કરેલો અભિગ્રહ

હવે એક દિવસ શ્રી રાવણ, 'શ્રી અનન્તવીર્ય' નામના ઋષિપુંગવને કેવળી બનેલા હોવાથી વંદન કરવા માટે શ્રી સ્વર્ણતુંગગિરિ ઉપર ગયા. તે શ્રી સ્વર્ણતુંગગિરિ જઈ તે કેવળજ્ઞાની મહર્ષિને વંદન કરીને શ્રી રાવણ યોગ્ય સ્થાન ઉપર બેઠા અને ત્યાં શ્રોત્રને માટે અમૃતની નીક સમી તે કેવળજ્ઞાની મહર્ષિની ધર્મદેશના સાંભળી.

કેવળજ્ઞાની મહર્ષિએ પોતાની દેશના સમાપ્ત કર્યા પછી શ્રી રાવણે તે કેવળજ્ઞાની મહર્ષિ પ્રત્યે પ્રશ્ન કર્યો કે

*"कुतः स्यान्मरणं मम ?"*

'મારું મરણ શા કારણથી અને કોનાથી થશે ?'

આ પ્રશ્નનો ઉત્તર આપતાં કેવળજ્ઞાની ભગવાને ફરમાવ્યું કે

*"पारदारकदोषेण, वासुदेवाद् भविष्यति ।*
*भविष्यति विपत्तिस्ते, प्रतिविष्णो दशानन ! ॥१॥"*

'હે દશાનન ! પ્રતિવાસુદેવ એવા તારું મરણ 'પારદારક' દોષથી અને વાસુદેવથી થશે.'

શ્રી કેવલજ્ઞાની મહર્ષિના મુખથી આ પ્રમાણેનો ઉત્તર સાંભળીને શ્રી રાવણે

*"परस्त्रियमनिच्छंतीं, रमयिष्यामि न ह्यहम् ।*
*जग्राहाभिग्रहमिमं, स तस्यैव मुनेः पुरः ॥१॥"*

'તેજ શ્રી કેવલજ્ઞાની મુનિવરની પાસે 'નહિ ઇચ્છતી પરસ્ત્રી સાથે હું કદી પણ બળાત્કારે રમીશ નહિ' આ પ્રકારના અભિગ્રહને ગ્રહણ કર્યો.'

આ રીતના અભિગ્રહને કર્યા પછી

*"मुनिवरमथ नत्वा ज्ञानरत्नांबुधिं तं ।*
*दशवदन ईयाय स्वां पुरीं पुष्पकस्थः ॥*

*निखिलनगरनारीनेत्रनीलोत्पलानां*

*प्रमदविभवदानाद्यामिनीजानिकल्पः ॥९॥"*

'જ્ઞાનરત્નના સાગર સમા તે મુનિવરને નમસ્કાર કરીને 'પુષ્પક' નામના વિમાનમાં બેઠેલા અને નગરની સઘળી નારીઓનાં નેત્રરૂપી નીલકમલોને હર્ષના વિભવને આપવાથી ચંદ્રમા સમા શ્રી રાવણ પોતાની નગરીમાં ગયા.'

# ક્રૂર કર્મની મશ્કરીઃ પવનંજય અને અંજના

# ૭

શ્રી હનુમાનના માતા-પિતા તરીકે પવનંજય અને અંજનાના નામ પ્રસિદ્ધ છે. ક્રૂરકર્મોની મશ્કરીનું પાત્ર બનેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની હૃદયદ્રાવક જીવનકથામાં, કલ્પનાના તોરે ચાલનારા અહંપ્રધાન જીવોની કષાયાધીનતાનું જેમ દર્શન થાય છે, તેમ સતીસ્ત્રીઓ પોતાના સતીત્વનો આધાર પતિને માને છે એ વિધાનને ચરિતાર્થ કરતી અંજનાસુંદરીના આદર્શ જીવનનું પણ દર્શન થાય છે.

આ પ્રસંગના વર્ણનમાં પ્રવચનકાર મહર્ષિદેવે વિષયાવેશની ભયંકરતા વર્ણવવા સાથે મહાસતીના સતીત્વને દૃષ્ટાંત બનાવી સાધુતાના સાધકોને સુંદર માર્ગદર્શન આપ્યું છે. તો મા-બાપની આજ્ઞાના નામે પ્રભુ આજ્ઞાનો અપલાપ કરનારાઓની ખબર પણ લીધી છે.

છેલ્લે ત્રણ પ્રસંગોમાં ક્રૂરકર્મોની મશ્કરીને હૂબહૂ રજૂ કરી છે. આ રીતે આ પ્રકરણ ખૂબ જ સંવેદનશીલ બન્યું છે, ચાલો, આપણે સ્વયં વાંચીએ.

-શ્રી

## ક્રૂર કર્મની મશ્કરીઃ પવનંજય અને અંજના

- મહાસતી અંજનાસુંદરી અને પવનંજય
- વિષયાધીન આત્માની વિહ્વળતા સૂચવતો સંવાદ
- અંજનાસુંદરીની સખીઓનો ઉપહાસ :
- ઉપહાસનું ભયંકર પરિણામ :
- મિત્રની સમજાવટથી ઉજવાયેલો વિવાહ મહોત્સવ
- દુઃખાવસ્થામાં પણ અંજનાની એક જ મનોદશા
- સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓ
- પ્રહ્લાદની તૈયારી અને પવનંજયની વિનંતિ :
- અશુભોદયની આંટીઘૂંટી :
- અંજનાસુંદરીની વિજ્ઞપ્તિ :
- અકારણ અવગણના
- પવનંજયનું હૃદય પરિવર્તન :
- પવનંજય અંજનાના મહેલ તરફ
- એમાં જ વિશ્વનું કલ્યાણ છે.
- શ્રીમતી અંજનાના ઉદ્‌ગારો :
- વિષયાવેષની ભયંકર વિવશતા :
- પરસ્પરનો વાર્તાલાપ :
- ધર્મ સિવાય સર્વત્ર શરણાભાવ દેખાડતા અદ્‌ભૂત પ્રસંગો
  (૧) પ્રથમ પ્રસંગ : સાસુનો કારમો કેર
  (૨) બીજો પ્રસંગ : પિતાદિકનો ફિટકાર
  (૩) ત્રીજો પ્રસંગ : અસહાય અબળા
- કારમો કર્મોદય :

૭

કૂર કર્મની મશ્કરીઃ પવનંજય અને અંજના

## મહાસતી અંજનાસુંદરી અને પવનંજય

શ્રી હનુમાનજીના પિતા શ્રી પવનંજય રાજાની ઉત્પત્તિ તથા શ્રી હનુમાનજીની જનેતા અને પરમસતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની ઉત્પત્તિ અને તે મહાસતીના પતિની પસંદગી કઈ રીતે કરવામાં આવી, તેનું વર્ણન કરતાં કલિકાલ સર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે આ શ્રી ભરતક્ષેત્રમાં વૈતાઢ્ય ગિરિ ઉપર આવેલા 'આદિત્યપુર' નામના નગરમાં 'પ્રહ્લાદ' નામના રાજા હતા. તે રાજાને ઈષુમતી નામની પ્રિયા હતી. તે બંનેને પવનંજય નામનો પુત્ર થયો. તે પવનંજય પોતાના પરાક્રમથી તથા આકાશગમનથી પવન જેવો વિજયી હતો. તે જ સમયમાં બીજી બાજુ આ શ્રી ભરતક્ષેત્રના સાગરના તટ ઉપર રહેલા 'દંભ' નામના પર્વત ઉપર 'માહેન્દ્રપુર' નામે એક નગર હતું અને એ નગરમાં 'મહેન્દ્ર' નામનો વિદ્યાધરોનો ઈન્દ્ર હતો. તે શ્રી 'મહેન્દ્ર' નામના રાજાને 'હૃદયસુંદરી' નામની રાણી હતી. 'અરિંદમ' આદિ સો પુત્રો ઉપર તેઓને 'અંજનાસુંદરી' નામની એક પુત્રી થઈ. ક્રમે કરીને લાલનપાલન કરાતી તે અંજનાસુંદરી જ્યારે યૌવનાવસ્થાને પામી, ત્યારે તેના પિતા શ્રી મહેન્દ્ર રાજાને તેને માટે વરની ચિંતા થવા લાગી, આથી તે રાજાના મંત્રીઓ હજારો વિદ્યાધર યુવાનોની પ્રશંસા કરવા લાગ્યા અને તે પછી 'શ્રી મહેન્દ્ર' રાજાની આજ્ઞાથી મંત્રીઓ તે વિદ્યાધર યુવકોનાં રૂપોને પટ્ટો ઉપર યથાવસ્થિત રૂપે આલેખીને અને મંગાવીને

રાજાને બતાવવા લાગ્યા. પણ આ બધામાંથી એક પણ યુવક 'શ્રી મહેન્દ્ર' રાજાને પોતાની પુત્રી શ્રીમતી 'અંજનાસુંદરી' માટે યોગ્ય લાગતો નથી.

જુઓ, જે પિતા પોતાની કન્યાને સુખી કરવા માટે યોગ્ય પતિને શોધવા ખાતર આટલા-આટલા પ્રયત્નો કરે છે, એ જ પિતા, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અશુભ કર્મના ઉદય સમયે કેવી રીતે વૈરી બનશે, તે પણ આપણે આગળ જોઈશું. પુણ્યોદય જયાં સુધી જાગૃત નહિ હોય, ત્યાં સુધી જોઈતી વસ્તુ કદી જ નહિ મળે, એ યાદ રાખજો.

અનેક મંત્રીઓ પૈકીના એક મંત્રીએ, એક દિવસે શ્રી મહેન્દ્ર રાજા સમક્ષ ચિત્રમાં રહેલ બે મનોહર રૂપ ધર્યા. તેમાં એક વિદ્યાધરપતિ હિરણ્યાભ અને તેની પ્રિયા સુમનાથી ઉત્પન્ન થયેલા વિદ્યુતપ્રભનું હતું અને બીજું પ્રહ્લાદ રાજાના પુત્ર પવનંજયનું હતું. રાજાને આ બેય યુવાનો યોગ્ય દેખાયા. આ બેમાં પણ જે વધુ યોગ્ય હોય, તેને પોતાની કન્યા આપવાનો નિર્ણય કર્યો, અને એ નિર્ણયનો અમલ કરવા માટે રાજાએ તે મંત્રીને પ્રશ્ન કર્યો કે 'આ બંનેય રૂપવાન છે અને કુળવાન છે, તે કારણથી આ બંનેમાંથી કન્યા માટે કયો વર યોગ્ય છે ?'

આ પ્રમાણેના પ્રશ્નના ઉત્તરમાં તે મંત્રીએ કહ્યું કે

*"एषोऽष्टादशवर्षायु-र्मोक्षं विद्युत्प्रभो गमी ।*
*इति नैमित्तिकः स्वामिन् !, व्यक्तमाख्यातपूर्विणः ॥१॥*
*प्रह्लादतनयस्त्वेष, चिरायुः पवनंजयः ।*
*योग्यो वरस्तदेतस्मै, प्रयच्छाञ्जनसुन्दरीम् ॥२॥"*

"હે સ્વામિન્ ! નિમિત્તિઆઓએ પ્રથમથી જ કહેલું છે કે આ શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ અઢાર વરસના આયુષ્યવાળો છે અને તે મોક્ષમાં જનાર છે. આ કારણથી આ વર શ્રીમતી અંજનાસુંદરી માટે યોગ્ય નથી."

અને

"શ્રી પ્રહ્લાદ" રાજાનો પુત્ર શ્રી પવનંજય તો દીર્ઘ આયુષ્યવાળો

છે. તે કારણથી યોગ્ય વર છે. માટે અંજનાસુંદરી શ્રી પવનંજયને આપો."

સંસારરસિક આત્માઓની દૃષ્ટિ સંસારની રસિકતા તરફ જ હોય, એટલે એ દૃષ્ટિએ શ્રી વિદ્યુતપ્રભ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી માટે પતિ તરીકે યોગ્ય ન ભાસે, એ સ્વાભાવિક જ છે. માત્ર અઢાર વર્ષના જ આયુષ્યવાળા અને એજ ભવમાં મુક્તિએ જનાર શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ સંસારમાંથી શીઘ્ર જ નીકળી જનારા હોય, એ તદ્દન સમજી શકાય તેવી બાબત છે. એટલે સંસારના લ્હાવા લેવામાં આનંદ માનનાર આત્મા, પોતાના સ્વામિની પુત્રીનું તેવા વિરાગી આત્મા સાથે પાણિગ્રહણ કરાવવાનું ન જ કહી શકે, એ બનવાજોગ છે. પણ આ સ્થળે વિચારનારાઓ વિચારી શકે તેમ છે કે વૈરાગ્ય વગેરે આત્મધર્મો ઉંમરની સાથે સંબંધ રાખવા કરતાં, આત્માની લઘુકર્મિતા સાથે અને પૂર્વની આરાધના સાથે ગાઢ સંબંધ ધરાવે છે અને એથી જ આજે વૈરાગ્યની સામે નાની વયની કે સંસારના બીન અનુભવની દીવાલ ઉભી કરનારાઓ તદ્દન બાલીશ આત્માઓ છે." માટે એવા બાલીશ ઈચ્છાવાળા આત્માઓની દલીલ ઉપર સ્હેજ પણ લક્ષ્ય આપવું, એ કલ્યાણના કામી આત્માઓ માટે લેશ પણ યોગ્ય નથી. એવા બાલીશ આત્માઓ શાસ્ત્રસિદ્ધ સત્યને સમજતાં હોય અને તેઓમાં સમજવા જેટલી જો થોડી પણ લાયકાત હોય, તો તેઓને સમજાવવા માટે ઉચિત પ્રયત્નો કરવા એ ઠીક છે, અન્યથા તો તે પામરો કેવળ ઉપેક્ષાને પાત્ર છે કારણ કે તે આત્માઓને શુદ્ધ સત્ય માર્ગનો પ્રેમ તો નથી, પણ ઉલ્ટો વિરોધ છે. તો એવા ઘોર પાપાત્માઓ સાથે ચર્ચામાં ઉતરવું, એ પણ કદાચ આત્મહિતને ચૂકવા જેવું છે.

હવે જે સમયે શ્રી મહેન્દ્ર રાજા પોતાની પુત્રી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી માટે આ રીતે વરની પસંદગીમાં પડ્યા છે, તે જ સમયે બધાય વિદ્યાધરેન્દ્રો પોતપોતાના પરિવાર સાથે સર્વ ઋદ્ધિપૂર્વક

નંદીશ્વરદ્વીપે યાત્રા માટે જતા હતા. એ બધામાં પ્રહ્લાદ રાજા પણ પવનંજય વગેરે સાથે આવેલા છે. "પ્રહ્લાદ" રાજાએ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોઈને, મહેન્દ્રરાજા પાસે અંજનાસુંદરીની પોતાના પુત્ર 'પવનંજય' માટે માંગણી કરતાં કહ્યું કે "તમારી પુત્રી આ અંજનાસુંદરી મારા પુત્રને આપો." આ વાત તો શ્રી મહેન્દ્ર રાજાના હૃદયમાં પ્રથમથી જ વસેલી હતી, એટલે પ્રહ્લાદ રાજાની માંગણીને મહેન્દ્ર રાજાએ તરત જ સ્વીકારી લીધી. આથી પ્રહ્લાદ રાજાની તે પ્રાર્થના તો માત્ર નિમિત્તરૂપ જ હતી, કારણકે મહેન્દ્ર રાજાને તો એ કામ કરવું જ હતું. આ રીતે બંને એક જ વિચારવાળા હોવાથી, તે બંનેય રાજાઓ પરસ્પર 'આજથી ત્રીજે દિવસે 'માનસ' નામના સરોવર ઉપર વિવાહ કરવો.' આ પ્રમાણે કહીને પોતપોતાના સ્થાને ચાલ્યા ગયા.

## વિષયાધીન આત્માની વિહ્વળતા સૂચવતો સંવાદ

પવનંજયના પિતા અને અંજનાસુંદરીના પિતા, એ બંને "આપણે આપણાં સંતાનોનો વિવાહ આજથી ત્રીજે દિવસે માનસ સરોવર ઉપર કરવો." આ નિશ્ચય કરીને પોતાના સ્થાને ચાલ્યા ગયા અને તે પછી તરત જ આ બંનેય રાજાઓ પોતાના સ્વજનો સાથે માનસ સરોવર ઉપર ગયા અને તેના કિનારા ઉપર તેઓએ પોતાનો આવાસ કર્યો. પોતાના પિતાના આવાસમાં પવનંજય પોતાના પ્રહસિત નામના મિત્ર સાથે રહેલ છે.

પોતે અંજનાસુંદરી સાથે ત્રીજે દિવસે પરણવાનો છે, એમ પવનંજય ઘણી જ સારી રીતે જાણે છે પણ વિષયાધીન અવસ્થા જ એવી ભયંકર છે કે તે પોતાને આધીન થયેલા આત્માને વિહ્વળ બનાવ્યા વિના રહેતી નથી અને વિષયની આધીનતાથી વિહ્વળ થયેલો આત્મા લજ્જાને પણ આઘી મૂકે છે, તેમ જ નહિ કરવા જેવી વાતો અને આચરણાઓ કરવા પણ લલચાય છે. એ વાતનો સાક્ષાત્કાર આપને આ પવનંજય અને પ્રહસિતના સંવાદ ઉપરથી થશે.

પોતે જેની સાથે પરણવાનો છે તે સુંદરી કેવી છે, એ જાણવાને અધીરો બનેલો પવનંજય પોતાના મિત્ર પ્રહસિતને પ્રશ્ન કરે છે કે

*"दृष्टास्ति किं त्वया ब्रूहि, कीदृश्यञ्जनसुंदरी ।"*

"હે મિત્ર શું અંજનાસુંદરીને તે જોઈ છે ? જો જોઈ છે તો કહે કે તે અંજનાસુંદરી કેવી છે ?"

આ ઉપરથી સમજી શકાશે કે વિષયાધીન આત્માની વિહ્‌વલતા કેવી અને કેટલી ભયંકર છે ! તેમજ એ પણ કલ્પી શકાય તેમ છે કે વિષયાધીન આત્મા પોતાના મન ઉપર જોઈતો કાબૂ કદી જ ધરાવી શકતો નથી. અન્યથા, આવા પ્રશ્નની ઉત્પત્તિ સંભવતી જ નથી. આ પ્રશ્ન જ વિષયાધીનતાને ઉઘાડી પાડનાર છે, પણ સમાન સ્વભાવના આત્માઓને આવા પ્રશ્નો એવું ભાન કરાવી શકતા નથી, એટલું જ નહિ, પણ એવા પ્રશ્નો તેઓ વિનોદનું સાધન માની લે છે. અને એથી એવા પ્રશ્નોના ઉત્તરોમાં તેઓ વિલાસભાવનાનું સામ્રાજ્ય પ્રસરાવી દઈને પ્રશ્ન કરનારને વધુ વિહ્‌વળ બનાવી દે છે, કારણ કે એવા સ્વભાવના આત્માઓ તો એમાં જ પોતાની મિત્રતાની સાર્થકતા કલ્પે છે.

અને તેજ રીતે પોતાની મિત્રતાની સાર્થકતા કલ્પતો હોય તેમ પ્રહસિત પણ પવનંજયના એ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં સ્હેજ હસીને કહે છે કે

*"हसित्वेषत्प्रहसितो-ऽप्येवमूचे मयेक्षिता ।*
*सा हि रंभादिकाभ्योऽपि, सुंदर्यञ्जनसुंदरी ॥१॥*
*तस्या निरुपमं रुपं, यादृशं दृश्यते दृशा ।*
*तादृशं वचसा वक्तुं, वाग्मिनापि न शक्यते ॥२॥"*

"હે મિત્ર ! શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને મેં ઘણી જ સારી રીતે જોઈ છે અને એના આધારે હું કહું છું કે ખરેખર, તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી રંભાદિક અપ્સરાઓ કરતાં પણ અધિક સુંદર છે : અર્થાત્ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના સૌંદર્ય આગળ રંભાદિક અપ્સરાઓનું સૌંદર્ય પણ કાંઈ હિસાબમાં નથી."

આથી હું કહું છું કે

"હે મિત્ર ! તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનું નિરૂપમ રૂપ દૃષ્ટિથી જેવું દેખાય છે, તેવું વચનથી કહેવા માટે વાચાળ આદમી પણ શક્તિમાન થઈ શકતો નથી. અર્થાત્ તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનું એવું અનુપમ રૂપ છે કે તેને પોતાની સગી આંખે જોનારો આદમી વક્તા હોવા છતાંપણ વચન દ્વારા કહી શકતો નથી."

આ રીતના ઉત્તરથી પવનંજયની વિહ્વળતા વધે, એમાં કાંઈપણ આશ્ચર્ય છે ? નહિ જ, કારણકે એક તો પવનંજયના અંતરમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોવાની કામના જાગી જ હતી અને એમાં પ્રહસિતના મુખથી 'તેણીનું રૂપ એવું અનુપમ છે કે રંભાદિક અપ્સરાઓના રૂપને પણ ટપી જાય' આ પ્રમાણે સાંભળવામાં આવ્યું. આ સ્થિતિમાં તે કામનાનો વેગ વધી જાય, એ કંઈ અસંભવિત પણ નથી.

આ કામનાના તીવ્ર આવેગને આધીન થયેલો પવનંજય પોતાના મિત્ર પ્રહસિતને ઉદ્દેશીને એક દીન આદમીની જેમ કહે છે કે

"पवनंजय इत्यूचे, दूरे ह्युद्वाहवासरः ।
सा दृग्गोचरमद्येव, कथं नेया मया सखे ! ॥१॥"

"હે મિત્ર ! હજુ વિવાહના દિવસ તો દૂર છે અને મારે તો તે શ્રીમતીને આજે ને આજે જ જોવાની ઇચ્છા છે. તો હે મિત્ર ! તું કહે કે તે સુંદરીને આજે જ મારે મારી દૃષ્ટિના વિષયમાં કેવી રીતે લાવવી ? અર્થાત્ આજે જ મારે તે સુંદરીને કઈ રીતે જોવી ?"

એટલું જ નહિ પણ પવનંજયના આ પ્રશ્નનો ઉત્તર આપવાનો પ્રયત્ન તેના મિત્ર પ્રહસિત કરે, તે પહેલા તો પવનંજય પાછો બોલી ઉઠે છે કે

"वल्लभोत्कंठितानां हि, घटिकापि दिनायते ।
मासायते दिनमपि, किं पुनस्तद्दिनत्रयम् ॥२॥"

'હે મિત્ર ! વલ્લભા એટલે વ્હાલી સ્ત્રી માટે ઉત્કંઠિત થયેલા પુરુષ માટે એક ઘટિકા પણ દિવસ જેવી લાગે છે અને એક દિવસ પણ એક મહિના જેવો લાગે છે, તો પછી ત્રણ દિવસોની વાત જ શી કરવી ?"

આ પ્રમાણે કહીને પવનંજય પોતાના મિત્રને સૂચવે છે કે 'હે મિત્ર ! તે સુંદરીના દર્શન વિનાની એક ઘડી કાઢવી, તે પણ મને એક દિવસ જેટલી લાગે છે અને એક દિવસ કાઢવો, તે મને એક માસ જેટલો લાગે છે. માટે મારાથી કોઈપણ રીતે આ ત્રણ દિવસો કાઢી શકાય તેમ નથી, આ કારણથી હે મિત્ર ! તું એવો ઉપાય કર, કે જેથી હું હમણાં ને હમણાં જ એ સુંદરીને જોઈ શકું ! પોતાના મિત્રની આટલી બધી આતુરતા જોવાથી દયાળુ બનેલો પ્રહસિત તેને ધીરજ આપતાં કહેવા લાગ્યો કે

*'ततः प्रहसितोऽप्येवं, व्याजहार स्थिरीभव ।*
*निशि तत्रैत्य तां कांतां, द्रक्ष्यस्यनुपलक्षितः ॥३॥'*

'હે મિત્ર ! હાલ તું સ્થિર થા ! એકદમ ઉતાવળ ન કર ! કારણકે - આવી રીતે તે સુંદરીને જોવા માટે આપણાથી દિવસે જઈ શકાય નહિ. તારી ઈચ્છા જ હશે તો જે સાત માળના પ્રાસાદમાં તે સુંદરી રહેલ છે, તે પ્રાસાદમાં રાત્રિના સમયે જઈને, કોઈપણ ન જાણી શકે તે રીતે તું તે સુંદરીને જોઈ શકીશ, માટે હમણાં ને હમણાં જ ઉતાવળ ન કર !'

વિષયાધીન અને વિલાસી જીવન જીવતા આત્માઓની દશા કેવા પ્રકારની હોય છે, તે વાતનો ખ્યાલ આ બંને મિત્રોની વાત ઉપરથી સહેલાઈથી આવી શકે તેમ છે. ખરેખર, તેવા આત્માઓમાં એવી પામરતા આવી જાય છે કે જેનું વાસ્તવિક વર્ણન પણ ન થઈ શકે. અને એ પામરતાના યોગે તેઓ અકરણીય કાર્યની આચરણા કરવામાં પણ પાછું વાળી જોતા નથી !

એજ ન્યાયે પવનંજય પોતાના મિત્ર પ્રહસિતની સાથે રાત્રિના સમયે ઉડીને નીકળ્યો અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીથી અધિષ્ઠિત થયેલા સાત માળના પ્રાસાદ ઉપર ગયો અને ત્યાં મિત્રની સાથે તે પવનંજયે નિશાચરની માફક ગુપ્ત રહીને સારી રીતે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોવાનો આરંભ કર્યો.

હવે અહીં તમારે એક ભયંકર અશુભોદયની કાર્યવાહી જ જોવાની છે. અને તે કાર્યવાહી જોત-જોતામાં જ બનવાની છે. જે પવનંજય

પોતાની ફરજ અને કુળવટ ભૂલીને પણ જે સુંદરીને જોવા આવ્યો તથા જે સુંદરીને જોઈ જોઈને અનેક પ્રકારનાં સુખસ્વપ્નો અનુભવી રહ્યો છે, તે જ પવનંજય જોત-જોતામાં એક નહિ જેવા તુચ્છ પ્રસંગને વશ થઈને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીથી એકદમ વિમુખ થઈ જાય છે, અને તે પણ ત્યાં સુધી કે તે સુંદરીના પ્રાણ લેવા માટે તૈયાર થઈ જાય છે. ખરેખર, કર્મની ગતિ વિચિત્ર છે. કર્મના ઉદય સમયે પ્રાય કોઈનું પણ ચાલતું નથી અને એના યોગે ભલભલાની પણ બુદ્ધિ કેવા ચકરાવા ખાય છે, એ સઘળુંય આ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના જીવનપ્રસંગમાં ઘણી જ સારી રીતે સમજી શકાય તેમ છે.



## અંજનાસુંદરીની સખીઓનો ઉપહાસ

જે સમયે પવનંજય અને પ્રહસિત ગુપ્તપણે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનું નિરીક્ષણ કરી રહ્યા છે, તે સમયે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાની વસંતતિલકા અને મિશ્રકા નામની સખીઓ સાથે વિનોદ કરી રહી છે. એ વિનોદમાં ને વિનોદમાં પ્રસંગ પામીને વસંતતિલકા નામની સખી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને ઉદ્દેશીને કહેવા લાગી કે

*"धन्याऽसि या हि प्रापस्त्वं, तं पतिं पवनञ्जयम् ।।'*

'હે સ્વામિની ! તને ધન્ય છે, કારણકે જે તું તે પવનંજય જેવા પતિને પામી છે, અર્થાત્ પવનંજય જેવા પતિને પામવો, એ તારા માટે ધન્યતાની નિશાની છે પવનંજય જેવા પતિને તો તે જ પામે, કે જે તારા જેવી પુણ્યશાલિની હોય !

વસંતતિલકાના આ કથનને સાંભળીને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની બીજી મિશ્રકા નામની સખી બોલી ઉઠી કે

*"हले मुक्त्वा वरं विद्युत्-प्रभं चरमविग्रहम् ।*
*को वरः श्लाध्यत इति, मिश्रकेत्यवदत् सखी ।।१।।"*

"અરે, હે સખી! વસંતતિલકે ! તું આ શું બોલે છે ? ચરમશરીરી, એટલે કે - તે જ ભવમાં મુક્તિને પામનાર એવા શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ જેવા પરમ પવિત્ર વરને છોડીને, બીજા વરની શ્લાઘા એટલે પ્રશંસા કોણ કરે ? અર્થાત્ કોઈ જ નહિ,

કારણકે ચરમશરીરીને છોડીને સંસારમાં લીન થયેલા આત્માની પ્રશંસા મૂર્ખ માણસ સિવાય અન્ય કોઈ જ ન કરે."

આ પ્રકારના મિશ્રકાના કથનને તોડી પાડવા માટે પહેલી વસંતતિલકા નામની સખી સામેથી બોલી ઉઠી કે

*"પ્રથમા પ્રત્યુવાચૈવં, મુગ્ધે ! વેત્સિ ન કિંચન ।*
*વિદ્યુત્પ્રભો હિ સ્વલ્પાયુઃ, સ્વામિન્યા યુજ્યતે કથમ્ ॥"*

'હે મુગ્ધે ! તું તો કશું જ જાણતી નથી, કારણકે શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ ચરમશરીરી છે. એ વાત તદ્દન સાચી છે અને એ દૃષ્ટિએ શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ ઘણા જ પ્રશંસાપાત્ર છે પણ તે ઘણા જ ઓછા આયુષ્યવાળા છે, માટે તે ગમે તેવા ઉત્તમ હોવા છતાંપણ, આપણી સ્વામિની માટે પતિ તરીકે કઈ રીતે યોગ્ય હોઈ શકે ? અર્થાત્ કોઈપણ રીતે નહિ.'

આ સાંભળીને મિશ્રકા નામની જે બીજી સખી તે બોલી ઉઠી કે

*"દ્વિતીયાપીત્યભાષિષ્ટ, વયસ્યે ! મન્દધીરસિ ।*
*સ્તોકમપ્યમૃતં શ્રેયો, ભારોઽપિ ન વિષસ્ય તુ ॥૩॥"*

'હે સખી ! ખરેખર, તું મંદબુદ્ધિવાળી જ છે. અન્યથા, યોગ્યયોગ્યની વ્યાખ્યા તું આવી રીતે ન કરત ! કારણકે થોડું પણ અમૃત કલ્યાણકારી છે, ત્યારે વિષનો ભાર હોય તો પણ કલ્યાણકારી નથી; એટલું જ નહિ પણ પ્રાણોનો સંહારક છે. આથી સ્પષ્ટ છે કે અલ્પ આયુષ્યવાળા પણ શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ ચરમશરીરી હોવાના કારણે અમૃતસમા છે અને દીર્ઘ આયુષ્યવાળા પણ પવનંજય વિષના ભારા જેવા છે. કારણકે શ્રી વિદ્યુત્પ્રભ આગળ પવનંજય કોઈપણ રીતે પ્રશંસાપાત્ર નથી જ.'

વિવેકી વિચારક સમજી શકે તેમ છે કે સખીઓનો આ સંવાદ કેવળ વિનોદમય છે. આમાં પવનંજય પ્રત્યે કોઈપણ જાતનો દુર્ભાવ નથી, તેમજ રાજકુમારી સાથે રહેતી સખીઓ વિનોદમાં આવી છૂટ સહેલાઈથી લઈ શકે છે અને તેમ કરતી સખીઓને રોકવાનું રાજકુમારી માટે પણ પ્રાય અશક્ય જ હોય છે. મોટે ભાગે સખીઓની આવા પ્રકારની છૂટને રાજકુમારીઓને પણ નિભાવી લેવી પડે છે; એ જ કારણે શ્રીમતી અંજનાકુમારી પણ પોતાની સખીઓનાં સંવાદમાં કોઈપણ

જાતનો ભાગ લીધા વિના મૌનપણે બેસી રહે છે એ કુલીન સ્ત્રીઓ માટે પોતાના પતિ માટેના સંવાદમાં મૌન રહેવું, એ જ પ્રાયઃ ભૂષણરૂપ ગણાય છે.

## ઉપહાસનું ભયંકર પરિણામ

પણ આ રીતના નિર્દોષ વિનોદે અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના મૌને, પવનંજયના હૃદયમાં કોઈ જુદા જ પ્રકારની અસર ઉત્પન્ન કરી. શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના તીવ્ર અશુભોદયે, આ પ્રસંગે પવનંજયના હૃદયમાં ભયંકર પ્રકારનો કોપાગ્નિ પ્રગટાવ્યો. ખરેખર, કર્મની ગતિ જ કોઈ અચિંત્ય છે. અન્યથા, જેણીના રૂપદર્શન માટે જેણે લજ્જા અને મર્યાદાનો ત્યાગ કર્યો અને પોતાની પ્રિય એવી પત્નીને પરણવા પૂર્વે બતાવવા માટે પોતાના મિત્રને આગ્રહ કર્યો તથા ચોરની જેમ જેના મહેલમાં પેસીને જે જેને સ્થિર દૃષ્ટિએ જોઈ રહ્યો હતો, તે એકદમ એક નહિ જેવા પ્રસંગને પામીને ભયંકર દુર્ભાવથી ગ્રસ્ત કેમ જ બની જાય ? ખરેખર, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અશુભોદયે પવનંજયની મનોદશા જ ફેરવી નાખી અને એના યોગે પવનંજય તે બે સખીઓના વાર્તાલાપને સાંભળીને વિચારવા લાગ્યો કે



*"अस्याः प्रियमिदं नूनं, तेन नैषा निषिधति ।"*

'આ અંજનાને નક્કી આ વાત પ્રિય લાગે છે, તે જ કારણથી આ અંજના આ વાતનો નિષેધ નથી કરતી ! અર્થાત્ જો આ વાત તેને પ્રિય ન હોય, તો આનો નિષેધ કરવો જ જોઈએ. પણ નિષેધ નથી કરતી એથી સ્પષ્ટ છે કે મિશ્રકાનું કથન આને પ્રિય છે."

આ પ્રમાણેના વિચારથી કોપાયમાન થયેલ પવનંજય, અંધકારમાંથી અકસ્માત્ જેમ નિશાચર પ્રગટ થાય, તેમ તલવાર ખેંચીને પ્રગટ થયો ! અને રોષથી 'જે બેના હૃદયમાં વિદ્યુત્પ્રભ વર્તે છે, તે બંનેના મસ્તકને પણ છેદી નાખું' આ પ્રમાણે બોલતો તે પવનંજય ચાલવા

લાગ્યો ! અને ત્રણે અબળાઓના પ્રાણ લેવાની આચરણા કરવા તૈયાર થઈ જાય છે !

વિચારો, આ કેવી પરાધીન અવસ્થા છે ! 'પોતે કોણ છે અને ક્યાં છે ?" એનું પણ આવેશમાં આવેલા પવનંજયને ભાન નથી ! કામી અવસ્થામાં જેમ અંજનાને જોવા માટે વિવેકહીન બન્યો હતો, તેમ અત્યારે ક્રોધાવસ્થામાં વિવેકહીન બને છે ! અને ત્રણે અબળાઓના પ્રાણ લેવાની આચારણા કરવા તૈયાર થઈ જાય છે ! ખરેખર, આવેશને આધીન થયેલા આત્માની દશા જ ભયંકર હોય છે ! આવેશને વશ થયેલો આત્મા પોતાના કિંવા પરના હિતાહિતને કોઈપણ રીતે વિચારી શકતો નથી, એજ કારણે જેને જોવા માટે પવનંજય જે મકાનમાં ગુપ્ત રીતે આવેલ છે, તેને જ મારવા માટે તે જ મકાનમાં તે પ્રગટ થઈને ચાલવા લાગે છે. !

આ રીતે ચાલવાનો આરંભ કરતા તેને હાથરૂપ દંડમાં પકડી રાખતા અને

*"सापराधाप्यवध्यैव, स्त्री गौरिव न वेत्सि किम् ।"*

અપરાધને કરનારી એવી પણ સ્ત્રી ગાયની જેમ અવધ્ય જ છે, એમ શું તું નથી જાણતો ?"

આ પ્રકારે બોલતા પ્રહસિતે કહ્યું કે

*"किं पुनर्निरपराधै-वेयमंजनसुंदरी ।*
*तथापवादिनीं नैषा, निषेधति पुनर्ह्रिया ॥१॥"*

"આ અંજનાસુંદરી તો અપરાધ રહિત જ છે, એને માટે તો કહેવાનું પણ શું હોય ? એટલે કે અપરાધવાળી સ્ત્રી પણ વધ કરવા યોગ્ય નથી, તો આ અપરાધ વિનાની અંજનાસુંદરી તો વધ કરવા લાયક હોય જ કેમ? તને એમ લાગતું હોય કે -

'આ રીતે બોલતી સખીને તે રોકતી નથી એ જ જો અંજનાનો અપરાધ છે' તો તારે સમજવું જોઈએ કે, એ અંજનાનો અપરાધ નથી કારણકે તેવી રીતે અપવાદ, એટલે કે તારી નિંદાને કરતી પોતાની સખીને

અંજના રોકતી નથી, તેનું કારણ એ નથી કે પોતાની સખીનું તે કથન અંજનાને ગમે છે, પણ તેનું કારણ લજ્જા છે; અને લજ્જાના યોગે જ અંજના તેવી રીતે અપવાદ કરનારી પોતાની સખીને નિષેધ નથી કરતી. આ સિવાય બીજું કોઈ જ કારણ નથી માટે અંજના, એ કોઈપણ રીતે વધ કરવા યોગ્ય નથી."

આ રીતે પ્રહસિત દ્વારા ખૂબ ખૂબ નિષેધ કરાયેલો પવનંજય ઉઠીને પોતાના આવાસે ગયો. ત્યાં આખી રાત્રિ તેણે જાગૃત અવસ્થામાં દુ:ખી હૃદયે ગાળી અને સવારના પહોરમાં પોતાના મિત્ર પ્રહસિતને તેણે કહ્યું કે

*"प्रातश्चोचे प्रहसितं, सखे किमनयोढया ।*
*भृत्योऽपि हि विरक्तः स्या-दापदे किं पुनः प्रिया ॥१॥"*
*"तद्वेहि यावः स्वपुरी-मुरीकृत्य परं रयम् ।*
*किं स्वादुनापि भोज्येन, रोचते न यदात्मने ॥२॥"*

"હે મિત્ર ! આવી સ્ત્રી સાથે પરણવાથી પણ શું ? કારણકે વિરક્ત એટલે રાગ વિનાનો સેવક પણ આપત્તિ માટે થાય, તો સ્ત્રી માટે તો પૂછવું જ શું ? એટલે કે રાગ વિનાની સ્ત્રી એ ભયંકર આપત્તિને જ લાવનારી છે."

તે કારણથી

"હે મિત્ર ! તું ચાલ ! આપણે ઝપાટાબંધ આપણી નગરી તરફ ચાલ્યા જઈએ કારણકે જે ભોજન પોતાના આત્માને રૂચે નહિ, તેવા સ્વાદવાળા ભોજનથી પણ શું ? અર્થાત્ ભોજન સ્વાદવાળું હોય, છતાંપણ જો આપણને રૂચિકર ન હોય તો તે નકામું છે; તે જ રીતે આ અંજના ગમે તેવી હોય, તો પણ મારા માટે નકામી છે.

## મિત્રની સમજાવટથી ઉજવાએલો વિવાહ મહોત્સવ

આ પ્રમાણે કહીને જેટલામાં એકદમ પવનંજય ચાલવા માંડ્યું, તેટલામાં જ તેના મિત્ર પ્રહસિતે તેને પકડી રાખ્યો અને શાંતિથી તેને સમજાવવા લાગ્યો કે

*"न युक्तं महतां यत्स्व-प्रतिपन्नस्य लंघनम् ।*
*अनुल्लंध्यैस्तु गुरुभिः, प्रतिपन्नस्य का कथा ॥१॥"*
*"विक्रिणीते वा मूल्येन, ददते वा प्रसादतः ।*
*गुरवो हीत्यपि सतां, प्रमाणं नापरा गतिः ॥२॥"*

"મહાપુરુષો માટે જે પોતે અંગીકાર કર્યું હોય તેનું લંઘન કરવું એ પણ યોગ્ય નથી. તો પછી ન ઉલ્લંઘી શકાય તેવા ગુરુજનોએ અંગીકાર કરેલી વાતનું ઉલ્લંઘન કરવાની તો વાત જ કેમ થઈ શકે ?"

કારણકે

"ગુરુજનો મૂલ્યથી વેચી દે અથવા મહેરબાની કોઈને આપી દે, તે પણ સત્ પુરુષો માટે પ્રમાણ હોય છે :

કારણ કે સત્પુરુષો માટે બીજી કોઈ ગતિ જ નથી."

વળી બીજું

*"किं चेहाञ्जनसुंदर्या-मस्ति दोषलवोऽपि न ।*
*दूष्यते दैवदोषेण, सुहृदो हृदयं पुनः ॥३॥"*

"શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો આ બનાવમાં દોષનો એક લેશ પણ નથી છતાંય મિત્રનું હૃદય જે દૂષિત થાય છે તે ખરેખર દૈવના જ દોષથી થાય છે. અર્થાત્ હે મિત્ર ! તું તારા હૃદયમાં જે દોષ કલ્પી લે છે, તેમાં અંજનાસુંદરીનો દોષ નથી પણ દૈવનો જ દોષ છે."

વધુમાં પ્રહસિત કહે છે કે 'હે મિત્ર ! હું તને પૂછું છું કે આ રીતે સ્વચ્છંદવૃત્તિથી ચાલ્યો જતો તું, મહાન્ આત્મા તરીકે પ્રસિદ્ધ એવા તારા માતા-પિતાને અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનાં માતા-પિતાને પણ શું લજ્જિત નથી કરતો ?

આ પ્રમાણેના પોતાના મિત્રના કથનથી પવનંજય પણ વિચારમાં પડી ગયો અને વિચાર કરતાં તેને પણ ચાલ્યા જવું એ ઠીક ન લાગ્યું તેથી તે ચિત્તમાં શલ્યવાળો રહીને પણ ત્યાં મુસીબતે રહ્યો અને એના રહેવાથી નિર્ણિત થયેલા દિવસે માતા-પિતાના નેત્રોરૂપી કમળને માટે ચંદ્રમા સમો, એટલે કે માતા-પિતાનાં નેત્રોને આનંદ આપનારો પાણીગ્રહણનો મહોત્સવ થયો અને તે પછી મહેંદ્રરાજાથી

સ્નેહપૂર્વક પૂજાયેલ શ્રી પ્રહ્લાદ રાજા પોતાના કુટુંબ સાથે પોતાના પુત્રને અને પોતાની પુત્રવધૂને સાથે લઈને ઘણા આનંદપૂર્વક પોતાની નગરી તરફ ચાલ્યા ગયા. પોતાની નગરીમાં જઈને શ્રી પ્રહ્લાદ રાજાએ પોતાની પુત્રવધૂ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને વસવા માટે ભૂમિ ઉપર રહેલા વિમાન જેવો એક સાત માળનો પ્રસાદ સમર્પ્યો, પણ શ્રી પવનંજયે તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની વચન માત્રથી પણ ખબર લીધી નહિ. કારણકે માની આત્માઓ પોતાના માનને  પ્રબળ કારણ મળ્યા વિના ભૂલી શકતા નથી.

આ પ્રસંગ અશુભોદયનો સારામાં સારો ખ્યાલ આપે છે. શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અશુભોદયે અચાનક એવું નિમિત્ત ઉભુ કર્યું કે જેથી પોતાને પ્રાણથી પણ અધિક ઈચ્છનાર પવનંજય હૃદયથી ઉદ્વિગ્ન બની ગયો અને જે પ્રસંગને માટે તે પ્રેમથી તલસી રહ્યો હતો. તે પ્રસંગે પોતે શલ્ય સહિતપણે ઉજવ્યો અને તે પછી પણ તે તો ઉદ્વિગ્ન જ રહ્યો. ઉદ્વિગ્ન પણ એવો કે પોતાની સાથે જ પોતાની નગરી તરફ આવેલી અને એક પોતાના જ ઉપર આધાર રાખતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને વચનથી પણ આશ્વાસન ન આપ્યું.

## દુઃખાવસ્થામાં પણ અંજનાની એક જ મનોદશા

શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ રાજપુત્રી છે. કોઈ સામાન્ય સ્ત્રી નથી. છતાં પોતાની મર્યાદાને ચૂકતી નથી. પતિ તરીકે પ્રેમથી સ્વીકારેલા પવનંજયે તેને પ્રેમદૃષ્ટિ જોઈ પણ નહિ અને બોલાવી પણ નહિ. આથી અંજનાને તો એક જ વિચાર થયા કરે છે કે "મારો ગુનો શો ?" પણ કોઈ સાંભળે તો કહે ને ! કહે કોને ?

આ પ્રસંગે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની કેવી દુઃખમય અવસ્થા થાય. એ વિચારો. પિતા-માતાને મૂકીને અને સ્નેહી- સંબંધીથી વિખૂટી થઈને, જેના કારણે આ અપરિચિત સ્થળમાં આવી, તેના તરફથી આવો વર્તાવ, એ કેવી દશા ? પાણી વિનાની માછલીની જેમ એ અંજના રાત્રિદિવસ પસાર કરે છે. રાત્રે નિદ્રા ન આવે, દિવસે ચેન ના પડે; આ રીતે દુઃખમય

જીંદગી ગાળે છે, તે છતાંપણ અન્ય દુષ્ટ ભાવના તો નહિ જ ! પવનંજય સિવાય અન્ય પુરુષને એના હૃદયમાં સ્થાન પણ નથી મળતું. 'એને મારી દરકાર નહિ તો મારે એની દરકાર શી ?' આવી ભાવના પણ તે મહાસતીને નથી આવતી. સખીઓ સાથે વાત પણ કરતી નથી. ચંદ્ર વિનાની રાત્રિની જેમ, પવનંજય વિના આંખોથી આંસુના અંધકારવાળું મુખ કરી રહેવા લાગી. આવું ક્યાં સુધી રહેવું પડ્યું ? એક બે દિવસ નહિ, એક બે મહિના પણ નહિ, એક બે વર્ષ પણ નહિ, પણ બાવીસ બાવીસ વર્ષ સુધી આવી રીતે રહેવા છતાંપણ, પોતાના પવનંજય તરફ દુર્ભાવના, દુષ્ટ વિચાર કે તિરસ્કાર બુદ્ધિ તેના અંતરમાં પ્રગટ થતી નથી. આ રીતે પતિ વિયોગથી રીબાતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની કેવી હાલત થઈ છે, તેનું વર્ણન કરતાં કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા લખે છે કે

*"विना शशांकं श्यामेव, सा विना पवनंजयम् ।*
*बाष्पान्धकारवदना, तस्थावस्वास्थ्यभाजनम् ॥१॥"*

"જેમ ચંદ્રમા વિના રાત્રિ અંધકારમય થઈને ઉદ્વેગજનક થયેલી લાગે, તેમ પવનંજય વિના તે અંજના પણ આંસુરૂપ અંધકારથી વ્યાપ્ત મુખવાળી થઈને અસ્વાસ્થ્યના ભાજનરૂપ બનેલી રહેવા લાગી."

અને

*"पार्श्वद्वितयमाध्नन्त्या, पर्यंकस्य मुहुर्मुहुः ।*
*तस्याश्च संवत्सरवत्, द्राघीयस्योऽभवन्निशाः ॥२॥"*

"વારંવાર પલંગની ઉપર પોતાના બંનેય પાસાને પછાડતી તે સુંદરીની રાત્રિઓ વર્ષ જેટલી લાંબી થઈ, એટલે કે એક રાત્રિ પસાર કરવી અને એક વરસ પસાર કરવું, એ તેને મન એક સરખું લાગતું હતું."

આ સ્થિતિમાં પણ -

*"अनन्यमानसा जानु-मध्यन्यस्तमुखांबुजा ।*
*भर्तृरालेखनैरेव, व्यतीयाय दिनानि सा ॥३॥"*

"તે સુંદરી પોતાના પતિ સિવાય અન્યમાં પોતાના મનને નહિ સ્થાપન કરતી અને પોતાના મુખકમળને જાનુના મધ્યભાગમાં સ્થાપન કરીને, પોતાના પતિનાં આલેખનોથી જ દિવસોને પસાર કરતી હતી."

આ કારણથી

*"मुहुरालप्यमानापि, सखीभिश्चाटुपूर्वकम् ।*
*परपुष्टेव हेमन्ते, न सा तूष्णीकतां जहौ ।।४।।"*

"હેમન્ત ઋતુમાં જેમ કોયલ પોતાના મૌનને નથી તજતી, તેમ સખીઓ પ્રેમપૂર્વક વારંવાર બોલાવતી હોવા છતાંપણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના મુંગાપણાને તજતી ન હતી અર્થાત્ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાનો સમય મોટે ભાગે મૌનમાં જ પસાર કરતી હતી."

આ સ્થળે કુલીન અને શીલધર્મના મહિમાથી સુપરિચિત સ્ત્રીઓની મનોદશા કેવી હોય છે, એ ખાસ વિચારી શકાય તેમ છે. પતિએ પરણીને તરત જ છોડી દેવા છતાં અને બાવીસ-બાવીસ વરસો સુધી એક સરખી ઉપેક્ષા કરવા છતાંપણ, પતિ તરફ એક લેશ પણ દુર્ભાવ હૃદયમાં ન આવે, એ જેવી તેવી મનોદશા નથી જ. આવી મનોદશા ત્યારે જ આવે કે જ્યારે શીલધર્મ અસ્થિમજ્જા બન્યો હોય. શીલધર્મનો પ્રેમ, એ વસ્તુ જ એવી છે કે આત્મામાં અનેકાનેક ગુણો સાહજિક રીતે પ્રગટાવે છે.

**શૌર્ય અને ધૈર્ય આદિ ગુણો શીલસંપન્ન આત્મા પાસે વગર પ્રયાસે આવી જાય છે :** અન્યથા આવી દુ:ખદ દશામાં પણ આવી કારમી રીતે ત્યજી દેનાર અને વચનમાત્રથી પણ ખબર નહિ લેનાર પતિ તરફ, એક અબળાને આવો સદ્દભાવ ટકી રહેવો, એ કંઈ સામાન્ય વાત નથી. શીલધર્મથી અપૂર્વ રીતે રંગાઈ ગયેલી રમણીઓ, આજ કારણે જગતમાં એકસરખી રીતે પૂજાપાત્ર બની છે. જગતમાં પ્રાય: કોઈપણ આત્મા એવો નથી, કે જે આ રીતના સતીધર્મને પાળતી સ્ત્રીઓ તરફ ભક્તિ ભરેલા હૃદયે ન નમી પડે.

સતી સ્ત્રીઓ જેમ પતિ પ્રત્યે એક ચિત્તવાળી હોય છે, અને પોતાના ત્રણે યોગોને યોગ્ય પતિની સેવામાં સમર્પી દે છે, તેમ જો પ્રભુમાર્ગના રસિક આત્માઓ પ્રભુમાર્ગ પ્રત્યે જ એકચિત્તવાળા બની જઈને, પોતાનાં મન, વચન અને કાયારૂપ ત્રણે યોગોને પ્રભુમાર્ગની સેવામાં સમર્પી દે, તો તે આત્માઓ વિશ્વપૂજય બની, અનંત સુખના ધામરૂપ શિવપદને પામે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી. **આવી સતીઓના દૃષ્ટાંતોનું અવલંબન લઈ, પ્રભુમાર્ગના પ્રેમી આત્માઓએ ખરે જ પોતાના જીવનને પરમતારક શ્રી જિનેશ્વરદેવો અને તે તારક દેવાધિદેવોની આજ્ઞાનુસાર પોતાના જીવનને જીવતા નિર્ગ્રન્થ ગુરૂદેવોના ચરણે સમર્પી, 'આજ્ઞા એ જ ધર્મ' આ શાશ્વત્ સિદ્ધાન્તનો વિશ્વને સાક્ષાત્કાર કરાવવો જ જોઈએ**, કારણકે તેમ કરવામાં જ સ્વ-પરનું શ્રેય સમાયેલું છે.

### સમ્યગ્દષ્ટિ આત્માઓ

'મહાસતીઓનો આદર્શ કેવો હતો અને કેવો હોવો જોઈએ.'એ જો વિચારવામાં આવે, તો આજની ઉચ્છ્રૃંખલ દશાની ઓટ ઘણા જ અલ્પ સમયમાં આવી શકે તેમ છે. પણ આજે જમાનાના નામે ઉચ્છ્રૃંખલતાની ઉપાસનામાં પડેલો વર્ગ, મહાસતીઓના ઉત્તમ આદર્શ પ્રત્યે દૃષ્ટિપાત કરવા જેટલી પણ ઉત્સુકતા ધરાવી શકે તેમ નથી, કારણકે તેમ કરવા માત્રથી પણ તેની સઘળી ધારણાઓ ધૂળમાં મળી જાય છે. એ જ કારણે એ એવા ઉત્તમ આદર્શો પ્રત્યે દૃષ્ટિપાત કરવા જેટલી પણ ઉત્સુકતા ધરાવી શકે તેમ નથી, કારણકે તેમ કરવા માત્રથી સાહિત્યનો પણ નામશેષ કરી દેવા ઇચ્છે છે. એ દુષ્ટ ઇચ્છા અને તેને સફળ કરવાની દોડધામ, એ જ આજનો વિપ્લવ છે અને એ વિપ્લવમાંથી બચે, એ જ આજના જમાનાના સાચા માનવીઓ છે.

**સામાન્યતયા મહાસતીઓનો આદર્શ જેમ- 'પતિ એ જ સર્વસ્વ' આ હોય છે, તેમ સમ્યગ્દષ્ટિ આત્માઓનો આદર્શ**

**'પરમતારક શ્રી જિનેશ્વરદેવની જ્ઞેય, હેય અને ઉપાદેયનો સમ્યક્ પ્રકારે વિવેક કરાવતી જે સર્વશ્રેષ્ઠ આજ્ઞા તે જ સર્વસ્વ' આ હોય છે.** આ આદર્શના પાલનમાં જ સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓ પોતાના જીવનની સાર્થકતા જોઈ શકે છે એ સિવાયની કોઈપણ કાર્યવાહી તે આત્માઓને રૂચિકર નથી નીવડતી. આ જ એક સમ્યગ્દૃષ્ટિ આત્માઓની વિશિષ્ટતા છે અને એ જ વિશિષ્ટતાના યોગે તે આત્માઓ-વિશ્વથી વિશિષ્ટ તરીકે ઓળખાય છે. એ વિશિષ્ટતાના પ્રતાપે જ તે આત્માઓ આચરવા પડતા પાપને નિરૂપાયે જ આચરે છે અને એથી પાપાચરણાઓને આચરવા છતાંપણ, પોતાના આત્માને નિર્મળ રાખી શકે છે તથા બંધનોથી ગાઢપણે બંધાતા નથી.

હવે આપણે જોઈએ કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના ઉપર ભયંકર અન્યાય ગુજરવા છતાંપણ પોતાના મહાસતીપણાના આદર્શની ઉપાસના કરી રહી છે, તે અરસામાં એક દિવસે રાક્ષસદ્વીપના રાજા શ્રી રાવણનો દૂત આવ્યો અને આવીને તેણે શ્રી પ્રહ્‌લાદ રાજા પ્રત્યે પોતાની ભાષામાં કહેવા માંડ્યુ કે

"પ્રણિપાતનો સ્વીકાર નહિ કરતો, અર્થાત્ આજ્ઞા માનવાનો ઈન્કાર કરતો દુર્મતિ 'યાદોનાથ' આજકાલ રાક્ષસોના સ્વામી મહારાજા શ્રી રાવણ સાથે નિરંતર વેર ધરાવ્યા કરે છે અર્થાત્ વૈરી જેવી આચરણા કરે છે. જયારે આજ્ઞા માનવાનું તે દુર્મતિને કહેવામાં આવે છે, ત્યારે અહંકારે કરીને પર્વતસમો અને યદ્વા-તદ્વા બોલનાર તે પોતાની ચક્ષુદ્વારા પોતાના ભુજા દંડોને જોતો કહે છે કે -

*"अरे को रावणो नाम, तेन किं ननु सिद्धयति ।*
*नाहमिन्द्रः कुबेरो वा, न चास्मि नलकूबरः ॥१॥"*
*"सहस्ररश्मिर्नाप्यस्मि, न मरुतो न वा यमः ।*
*न च कैलासशैलोऽस्मि, किंत्वस्मि वरुणो ननु ॥२॥"*

*"देवताधिष्ठतै रत्नै-र्यदि दर्पोस्य दुर्मतेः ।*
*तदायातु हरिष्यामि, तत्दर्पं चिरसंचितम् ॥३॥"*

"અરે ! એ રાવણ કોણ છે ? તેનાથી શું સિદ્ધ થઈ શકે તેમ છે ? તેને કહેજે કે 'હું ઇંદ્ર' નથી, 'કુબેર' નથી, '**નલકૂબેર**' નથી, અને 'સહસ્રરશ્મિ' પણ નથી : 'મરુત' નથી, 'યમ' નથી, અને 'કૈલાસશૈલ' નથી, કિંતુ ખરેખર હું વરુણ છું. આ છતાંય પણ જો એ દુર્મતિ રાવણને દેવતાઓથી અધિષ્ઠિત થયેલ રત્નોથી અહંકાર જ થયો હોય, તો તે ખુશીથી મારી સામે આવો; હું ચિરકાળથી ઉપાર્જન કરેલા તેના અહંકારને ઘણી જ સહેલાઈથી હરી લઈશ.'

"આ પ્રકારના તે દૂતના કથનથી કોપાયમાન થયેલા શ્રી રાવણે ચઢાઈ કરી અને જેમ સાગરની વેલા તટ ઉપર રહેલા પર્વતને રૂંધી લે, તેમશ્રી રાવણે વરૂણના નગરને રૂંધી લીધું. 'રાજીવ' અને 'પુંડરીક' આદિ પોતાના પુત્રોથી વીંટાયેલો રાજા 'વરૂણ' પણ, યુદ્ધ માટે લાલ નેત્રોવાળો થયો પોતાના નગરથી બહાર નીકળીને યુદ્ધ કરવા લાગ્યો. તે મોટા સંગ્રામમાં વીર એવા વરૂણના પુત્રોને યુદ્ધ કરાવીને અને બાંધીને 'ખર' તથા 'દુષણ' ને પોતાના સ્થાનમાં લઈ ગયા તે કારણથી ચારે બાજુથી રાક્ષસોનું સૈન્ય ભાગ્યું અને કૃતાર્થ માની વરૂણ પણ પોતાની નગરીમાં પેઠો.'

"આ કારણથી શ્રી રાવણે પણ દરેક વિદ્યાધરેન્દ્રોને બોલવવા માટે દૂતોને મોકલ્યા અને આજે આપના તરફ મને મોકલ્યો છે."

## પ્રહ્લાદની તૈયારી અને પવનંજયની વિનંતી

દૂત દ્વારા શ્રી રાવણને આહ્‌વાન કરવાનો સંદેશ સાંભળીને, પ્રહ્લાદ રાજા સહાય કરવા માટે શ્રી રાવણ તરફ પ્રયાણ કરવાની તૈયારી કરવા લાગ્યા : તેજ આરસામાં 'પવનંજય' પોતાના પિતાને વિનયપૂર્વક કહેવા લાગ્યો કે

*"ईहैव तिष्ठ तात ! त्वं, दशग्रीवमनोरथम् ।"*
*पुरयिष्याम्यहमपि, तवास्मि तनयो ननु ॥१॥*

"હે પિતાજી ! આપ અત્રે જ વિરાજો. હું શ્રી રાવણના મનોરથને પૂર્ણ કરીશ, કારણકે હું આપનો જ પુત્ર છું. અર્થાત્ - આપનો આ પુત્ર આપ જે ઈરાદે જવા તૈયાર થયા છો, તે ઈરાદાને સંપૂર્ણપણે સફળ કરશે. માટે આપ નિશ્ચિંતપણે અત્રે જ વિરાજો."

આ પ્રમાણે ઘણા જ આગ્રહપૂર્વક કહીને અને પોતાના પિતાને મનાવીને તથા એક અંજનાને છોડી સઘળા લોકોને પ્રેમપૂર્વક બોલાવીને, તે પવનંજયે પોતાની નગરથી શ્રી રાવણને સહાય કરવા માટેની ચાલવાની તૈયારી કરી અને ચાલવા પણ માંડ્યું.

'પોતાના પતિ શ્રી રાવણની સહાય માટે યુદ્ધે ચઢવા જાય છે.' - એવી વાત લોકોના મુખથી સાંભળીને, પોતાના પતિના દર્શન માટે ઉત્સુક બનેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, આકાશના શિખર ઉપરથી ઉતરીને જેમ દેવી જુએ, તેમ પ્રાસાદ ઉપરથી નીચે ઉતરીને પોતાના પતિને જોવા માટે, પુતળીની જેમ સ્થંભનું અવલંબન લઈને અસ્વાસ્થ્યના યોગે દુ:ખિત આશયવાળી થઈ થકી અનિમેષ નેત્રે ઉભી રહી.

વિચારો કે સતિપણાની ઉપાસક સ્ત્રીની મનોદશા કેવી હોય છે ? જે પતિએ પરણવા માત્રથી જ સ્વીકાર કરીને પોતાનો સર્વ પ્રકારે ત્યાગ કર્યો છે અને બાવીસ વર્ષો વીતવા છતાંપણ જેણે એક પણ દિવસ વચન માત્રથી પણ ખબર નથી લીધી, એટલું જ નહિ પણ પોતાની સામે દૃષ્ટિપાત સરખો પણ નથી કર્યો તથા યુદ્ધમાં જવાના સમયે પણ સર્વ માણસોની ખબર લીધી પણ પોતાની ખબર નથી લીધી, તે છતાંપણ તે પતિના દર્શન માટે ઉત્સુક બનવું, એ જેવી તેવી મનોદશા નથી. અસ્વસ્થ ચિત્તે ઊભી રહેલી શ્રીમતી અંજના સુંદરીને પવનંજયે જે અવસ્થામાં જોઇ તેનું નિરુપણ કરતાં કહ્યું છે કે

*"द्वारस्तंभनिषण्णाङ्गीं, प्रतिपच्चन्द्रवत्कृशाम् ।*
*लुलितालकसंछन्न-ललाटां निर्विलेपनाम् ॥१॥"*

*"नितंबन्यस्तविस्रस्त, श्लथलंबिभुजालताम् ।*
*तांबूलरागरहितां, धूसराधरपल्लवाम् ॥२॥"*
*"बाष्पाम्बुक्षालितमुखी-मुन्मुखां पुरतः स्थिताम् ।*
*अञ्जनां व्यञ्जनदृशां, ददर्श पवनो व्रजन् ॥३॥"*

"પિતાશ્રીની અનુમતિ મેળવી શ્રી રાવણની સહાય માટે જતા પવનંજયે, દ્વારના સ્તંભ ઉપર સ્થાપન કરેલા અંગવાળી, એકમના ચંદ્રમાં જેવા કૃશ-શુષ્ક શરીરવાળી, ચપલ કેશોથી ઢંકાઈ ગયેલા લલાટવાળી, વિલેપન વિનાની, કટિભાગ ઉપર સ્થાપન કરેલી છે નમી ગયેલી, શિથિલ અને લાંબી ભુજારૂપી લતા જેણીએ એવી, તાંબુલના રાગથી રહિત અને ધૂળથી વ્યાપ્ત હોઠરૂપી પલ્લવવાળી, આંસુના પાણીથી ધોવાઈ ગયેલા મુખવાળી અને અંજન વિનાનાં નેત્રવાળી-આવી અવસ્થામાં સામે ઉભેલી અંજનાને જોઈ."

આ ઉપરથી વિચક્ષણ આત્મા સહેજે સમજી શકે તેમ છે કે 'શીલમાં જ સર્વસ્વને માનનારી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી શીલની રક્ષા માટે માથાના કેશોને સમારવા, વિલેપન કરવું, તાંબુલના ભોગવટાથી હોઠને સુંદર રાખવા કે અંજનથી નેત્રોને વિભૂષિત કરવા આવી-આવી શરીરની જે શુશ્રૂષા, તેનો સર્વથા ત્યાગ કરીને જ રહેતી હતી.' અને દરેકે દરેક સતીઓના સંબંધમાં એવા પ્રસંગોએ આ પ્રમાણે જ બનેલું છે અને બને પણ તેમ જ.

આજે પણ જે સ્ત્રીઓની પોતાના સતીપણાની કિંમત હોય, તે સ્ત્રીઓએ પોતાની જીવનદશાને આ પ્રકારે જ કેળવવી જોઈએ, પણ આજના સ્વચ્છંદી જમાનાવાદીઓએ દુષ્ટ વાસનાઓના યોગે આવી મહાસતીઓના આદર્શને અવગણીને ભયંકર ભાવનાઓનો પ્રચાર કર્યો છે, કે જેના યોગે ધોળે દિવસે પણ કોઈ આત્માના શીલ નષ્ટ અને ભ્રષ્ટ થઈ રહ્યા છે. જો સતીપણાનો ખપ હોય, તો મહાસતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની આવી જીવનદશાનો અનુભવ કરીને, આજની સ્ત્રીઓએ પોતાના જીવનને એકદમ મર્યાદિત બનાવવાના જોરદાર પ્રયત્નો આરંભી દેવા જોઈએ. જે સ્ત્રીઓ આજે ઇચ્છા મુજબ વર્તવાની, એટલે કે મરજીમાં આવે તેના પરિચયમાં આવવાની અને ગમે ત્યારે ગમે ત્યાં જવા

વગેરેની જે સ્વતંત્રતા, તેની વાતો કરે છે, તેઓ ખરેખર જ, ભયંકર અનાચારને જ આમંત્રણ કરી રહી છે. આથી તેવી સ્ત્રીઓના સંસર્ગથી શીલધર્મને ઈચ્છનારી સ્ત્રીઓએ એકદમ અલગ થવું જોઈએ. એટલું જ નહિ પણ, તેવી સ્ત્રીઓની છાયાં પણ ન લેવી જોઈએ.

સ્ત્રીઓએ પોતાના જીવનને એકદમ મર્યાદિત બનાવવા જોરદાર પ્રયત્નો આરંભી દેવા જોઈએ.

"સ્ત્રીઓના સંસર્ગમાં રહેવામાં હરકત શી ?, સ્ત્રીઓના સંસર્ગમાં રહેવા છતાં બ્રહ્મચારી કેમ ન રહી શકાય ?, હૃદયના બ્રહ્મચારીને સ્ત્રીઓનો આટલો બધો ભય શો ? અર્થાત્ જેઓ સ્ત્રીઓના સંસર્ગથી ડરે છે અને એના યોગે સ્ત્રીઓના પરિચયથી પણ ભાગતા ફરે છે, તેઓ સાચા બ્રહ્મચારી નથી; ખરા બ્રહ્મચારી જ તેઓ છે, કે જેઓ સ્ત્રીઓના ગાઢ સંસર્ગમાં રહીને જ બ્રહ્મચર્યનું પાલન કરે છે. આથી પુરુષોએ સ્ત્રીઓના અને સ્ત્રીઓએ પુરુષોના સહવાસમાં આવતા એક લેશ પણ અચકાવું જોઈએ નહિ; પરસ્પરના સહવાસથી બ્રહ્મચર્ય હણાય છે, એવી કલ્પના જ ભ્રાંતિરૂપ છે. પરસ્પરના સહવાસમાં નહિ રોકાવાનું કહેતા શાસ્ત્રો એ ભ્રામક છે : પરસ્પરના સહવાસથી ડરતા આત્માઓ એ ભીરૂ આત્માઓ છે : એવી ભીરૂતાને તજી દેવી એનું જ નામ નૈષ્ઠિક બ્રહ્મચારિતા છે." આવા પ્રકારની વાતો કરીને જનતાને ઉન્માર્ગે ચઢાવી દેનારા આત્માઓ, જો આજે મહાપુરુષો તરીકે કે મહાસતીઓ તરીકે પૂજાતા હોય, તો તે આ જમાનાનું એક ભારેમાં ભારે કલંક છે અને એ કલંકરૂપ આત્માઓના યોગે જ આજે સ્વતંત્રતાના નામે ભયંકર સ્વચ્છંદતા, મરકીના રોગની જેમ, ફાટી નીકળી છે. આ સ્વચ્છંદતાનો નાશ કર્યા વિના આર્યોનું આર્યત્વ ખીલવાનું નથી.

બ્રહ્મચર્યના રસિક આત્માઓ બ્રહ્મચર્યની રક્ષા માટે કેવું જીવન જીવતા હતા, એ જાણવા માટે તે અનંતજ્ઞાનીઓના આગમોનો,

સદ્‌ગુરુઓની નિશ્રામાં રહીને શુદ્ધ શ્રદ્ધાપૂર્વક અભ્યાસ કરવો પડશે. અને પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ પતિ તરફ કેવી વૃત્તિ રાખનારી હોય છે અને પતિના વિયોગ સમયે સતી સ્ત્રીઓ પોતાના જીવનને કેવી રીતે પસાર કરે છે ? એ જાણવા માટે તો આ સમયે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો આ પ્રસંગ ઘણો જ અનુપમ છે.

શીલરસિક રમણીઓ માટે પતિના વિયોગમાં તદ્દન સ્વચ્છન્દી આચારો સેવવા, એ ખરેખર જ શીલનું ખરે બપોરે બજારના મધ્ય ભાગમાં લીલામ કરવા બરાબર છે. આ રીતે ઉદ્‌ભટપણે શીલનું લીલામ કરવું. એ કુલીન સ્ત્રીઓ માટે કોઈપણ રીતે ઉચિત નથી. પોતાની કુળવટ સાચવવા માટે સ્ત્રીઓએ સ્વચ્છંદચારિતા ત્યજી દઈને, મર્યાદાશીલતા સ્વીકારવાની જરૂર છે.



### અશુભોદયની આંટીઘુંટી

શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પતિના વિયોગમાં પોતાના શીલની સુરક્ષા માટે આવી દશાના જીવનને જીવી રહી છે, તે છતાંય તેના અશુભોદયની આંટીઘુંટી એવી ભંયકર છે કે તે ભલભલા બુદ્ધિશાળિની બુદ્ધિમાં પણ ભેદ પેદા કર્યા વિના રહે જ નહિ અને એના જ યોગે પોતાની મનોરમ પ્રિયતમાને આવી દુઃખદ અને મહાસતીપણાને છાજતી એવી પણ અવસ્થામાં જોવા છતાં, પવનંજયના અંતઃકરણમાં ભિન્ન જ પ્રકારના વિચારો આવવા લાગ્યા અને તેના વિચારોમાંથી તે મહાસતી પ્રત્યે તિરસ્કાર જ નીતરવા લાગ્યો તથા તેના પરિણામે તેના અંતઃકરણમાં કેવળ નિરાશાએ જ સ્થાન લીધું. આ વસ્તુનું વર્ણન કરતા કલિકાલસર્વજ્ઞ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા લખે છે કે

*"तां निध्यायन्निदं दध्यौ सद्यः प्रह्लादनंदनः ।*
*अहो ! निर्ह्रीत्वमेतस्याः निर्भीत्वमपि दुर्धियः ।।१।।*
*"अथवा ज्ञातमेतस्यां, दौर्मनस्यं पुरोपि हि ।*
*उद्धूढा तु मया पित्रो-राज्ञालंघनभीरुणा ।।२।।"*

"તે અંજનાને જોતો તે પ્રહ્લાદ રાજાનો નંદન પવનંજય એકદમ વિચારવા લાગ્યો કે દુર્બુદ્ધિવાળી આ અંજનાનું નિર્લજ્જપણું અને નિર્ભીકપણું કેવું છે ! ખરેખર, દુર્બુદ્ધિવાળી આ અંજનાનું નિર્લજ્જપણું અને નીર્ભીકપણું ભલભલાને આશ્ચર્ય ઉત્પન્ન કરે તેવું છે !"

અથવા

"આ અંજનાનું દુર્મનપણું મેં પ્રથમ જાણેલું જ છે. અને મારે જે આની સાથે પરણવું પડયું છે તે મારી પોતાની ઈચ્છાથી નહિ, પણ માતા-પિતાની આજ્ઞાના ઉલ્લંઘનના ભયથી જ."

વિચારો કે અશુભોદયની કેવી ભયંકરતા હોય છે ? જે દશામાં જોઈને પ્રેમ અને સદ્દ્ભાવ પેદા થવો જોઈએ, તે જ દશામાં અંજનાસુંદરીને જોઈને પણ પવનંજયના અંતરમાં ઉલ્ટો જ આભાસ થયો અને એથી તેના પ્રત્યે એકપણ અક્ષરનો ઉચ્ચાર કર્યા વિના તેણે તદ્દન જ બેદરકારીથી આગળ ચાલવા માંડ્યું જ્યારે મહાસતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ પોતાના પતિને ભયંકર બેદરકારીથી ચાલતો જોયો હશે, ત્યારે તે મહાસતીના અંતરમાં શું શું થયું હશે ? તે તો તે જાણે, અગર જ્ઞાની મહારાજા જાણે !

**અંજનાસુંદરીની વિજ્ઞપ્તિ :**

આ રીતે બોલ્યા કે ચાલ્યા વિના પવનંજય આગળ વધે તે પહેલા જ, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી તેના ચરણોમાં પડીને અંજલિ રચવાપૂર્વક બોલી કે

*X X X X X X X X X X X X X X X X X X X ।*
*त्वया संभाषितः सर्वो - ऽप्यहं तु न मनागपि ॥१॥"*
*विज्ञप्यसे तथापि त्वं, विस्मार्यां नह्यहं त्वया ।*
*पुनरागमनेनाशु, पंथानः संतु ते शिवाः ॥२॥"*

"હે નાથ ! આપે સર્વને પણ બોલાવ્યા, પણ મને તો એક જરાપણ બોલાવી નથી અર્થાત્ આપ સર્વની સાથે હળ્યા, મળ્યા અને સર્વને આશ્વાસન આપ્યું, પણ મને તો જરાપણ બોલાવી કે ચલાવી નથી તો પણ હું આપને વિનંતિ કરું છું કે આપે મને વિસારી ન દેવી માર્ગમાં આપનું કલ્યાણ હો અને આપ ધારેલી ધારણાઓ પાર પાડીને પાછા વહેલા પધારજો."

વિચારો કે આ કેવી ઉત્તમ મનોદશા છે ? આવી જ મનોદશા ગુર્વાદિક પ્રત્યે શિષ્યાદિકની થઈ જાય, તો શું કમીના રહે ? પોતાનું સૌભાગ્ય અને શીલ જેના આધારે છે, તેનો પોતાના પ્રત્યે અયોગ્ય વ્યવહાર હોવા છતાં 'પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ પતિ પ્રત્યે કેવું વર્તન રાખતી હતી' એ આજના સ્ત્રી સમાજે જરૂર વિચારવા જેવું છે. આજે સ્વતંત્રતાના નામે ચાલી રહેલી સ્વચ્છંદતાની ઉપાસનામાં પડી ગયેલા સ્ત્રીવર્ગ માટે આ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનું દૃષ્ટાંત પણ અનુપમ છે. ખરેખર, આ દૃષ્ટાંત તો આજના સ્વચ્છંદી અને બેદરકારીના યોગે ઉન્મત્ત બની ગયેલા શિષ્યાભાસો માટે કાળજીપૂર્વક અભ્યાસ કરવા જેવું છે.

વાતવાતમાં છણછણી ઉઠતા શિષ્યોએ આ દૃષ્ટાંત ઉપર ખૂબ ખૂબ વિચાર કરવાની જરૂર છે. 'અમારે શી ગરજ છે ? તેમને જો અમારી ગરજ ન હોયતો અમારે પણ ગરજ નથી અમે કયાં એકલા નથી હરી ફરી શકતા ? અમારામાં પણ શક્તિ છે, અમે કાંઈ શક્તિહીન નથી, અમારામાં અનેકને અમારા બનાવવાની તાકાત છે, અમે કાંઈ એવી ગરજ રાખીએ એવા નથી. 'આવી આવી વિચારસરણીમાં મ્હાલનારાઓએ આ દૃષ્ટાંત ઉપરથી ખાસ ધડો લેવો જરૂરી છે. હૃદયના દંભીઓ માટે પણ આ દૃષ્ટાંત ઘણું ઉપકારક છે. એક શીલની રક્ષા માટે જ્યારે પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ, પોતાની સાથે નિર્દય અને નિર્ઘૃણ વર્તન ચલાવનાર પતિ પ્રત્યે આવું નિખાલસ અને સુવિશુદ્ધ વર્તન રાખે, તો પોતાને સુશિષ્યની કક્ષામાં મૂકવા ઇચ્છનારા શિષ્યોએ, એકાંતે અને એકદમ ઘણી જ સહેલાઈથી સિદ્ધિપદને સાધી આપનાર સંયમની રક્ષા માટે, પોતાના તારણહાર ગુરુદેવો સાથે કેવું અને કેટલું નિખાલસ,

દંભહીન તથા સુવિશુદ્ધ વર્તન રાખવું જોઈએ, તે સમજવા માટે પોતાની બધી જ શક્તિઓને ખરચી નાખવી જોઈએ. ખરેખર, કલ્યાણના અર્થી આત્માઓ માટે આ પ્રસંગે દરેક દૃષ્ટિએ વિચારવા યોગ્ય છે, કારણ કે વિચારણા કર્યા વિના વસ્તુ ફળતી જ નથી, આથી જો યોગ્ય વસ્તુ ઉપર શુદ્ધ અને શાસ્ત્રાનુસાર વિચારણા કરવામાં આવે, તો આત્માને ઘણો જ સહેલાઈથી શુદ્ધ બનાવી શકાય છે

### અકારણ અવગણના

અશ્રુભર્યા નયણે અને દીન-હીન અવસ્થામાં પોતાના ચરણે પડેલી તથા કાકલુદીભરી અરજ ગુજારતી અને શુદ્ધ હૃદયના આશીર્વાદ આપતી, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પ્રત્યે પવનંજય જેવું વર્તન કરે છે. તેનું વર્ણન લખ્યું છે કે

*"इति ब्रुबाणां तां दीना-महीनचरितामपि ।*
*ययाववगणय्यैव, जयाय पवनंजयः ॥१॥"*

'આપે સર્વને બોલાવ્યા પણ એક મને જ જરાપણ ન બોલાવી, તો પણ હું આપને વિનવું છું કે મને આપ કદીપણ વિસરશો નહિ, આપ વહેલા પધારજો અને આપના માર્ગો કલ્યાણકારી હોજો.' - આ પ્રમાણે બોલતી, દીન અને અહીન અટલે શુદ્ધ ચારિત્રવાળી એવી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને અવગણીને જ પવનંજય જયને માટે ચાલ્યો ગયો.'

આવી સ્થિતિમાં પણ હૃદયનો સદ્‌ભાવ જળવાઈ રહેવો, એ સાચી શીલપ્રીતિ સિવાય શક્ય જ નથી. તે જ રીતે સાચી શીલપ્રીતિ સિવાય ગમે તેવા પ્રસંગે પણ સદ્‌ગુરુ પ્રત્યે હૃદયનો શુદ્ધ સદ્‌ભાવ રહેવો એ શક્ય નથી. શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ જેમ આવા કાતીલ પ્રસંગોમાં પણ પતિ પ્રત્યેનો શુદ્ધ સદ્‌ભાવ ન ગુમાવ્યો, તેમ જે આત્માઓ એક આત્મકલ્યાણની જ કામનાથી પરમતારક સદ્‌ગુરુઓ પ્રત્યે પોતાનો શુદ્ધ

સદ્ભાવ સાચવી શકે છે અને વધારી શકે છે, તે આત્માએ ખરેખર, પોતાના અમૂલ્ય માનવજીવનની સફળતા સાધી, પોતાના આત્માને આસન્નસિદ્ધિક બનાવે છે. ધન્ય છે એવા શુદ્ધ હૃદયના આરાધક આત્માઓને !

હવે પવનંજયે કરેલી અવગણનાના યોગે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની થયેલી દશાનું વર્ણન કરતાં, લખ્યુ છે કે

*"पत्यवज्ञावियोगार्ता, गत्वान्तर्वेश्मभूतले ।*
*वारिभिन्नतलासिन्धु-तटीव निपपात सा ।।१।।"*

'પાણીથી ભેદાઈ ગયેલું નદીનું તટ જેમ પડી જાય, તેમ પોતાના પતિની આવી અવજ્ઞા અને વિયોગથી પીડાતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, ઘરની અંદર જઈને એકદમ ભૂતલ ઉપર પછડાઈ પડી, અર્થાત્ ચક્કર આવવાથી મૂછિત થઈને જમીન ઉપર પડી ગઈ.'

આટઆટલા દુઃખને ભોગવવા છતાં પણ, શીલધર્મની અનુરાગિણી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, પતિનું અસુંદર ચિંતવતી નથી કે તેના પ્રત્યે અસદ્ભાવને ધરતી નથી એટલુ જ નહિ પણ ઉલટી તે તો પોતાના અશુભોદયને ચિંતવે છે ! વિચારો કે - કેવો શીલધર્મ પ્રત્યે અવિહડ રંગ ? સમ્યગદૃષ્ટિ આત્માઓએ પોતાના હિતચિંતક તારકો પ્રત્યે કેળવવાનો છે જે કેળવશે તેનું જ કલ્યાણ થશે, પણ અન્યનું નહિ જ.

## પવનંજયનું હૃદય પરિવર્તન

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની હાલત ઘણી જ ભયંકર થઈ છે તે આપણે જોયું. પતિ કદિ બોલાવતા નથી, આશ્વાસન આપતા નથી અને વર્ષોથી ખબર પણ લેતા નથી એ દશામાં સ્ત્રીને દ્વેષ આવ્યા વિના રહે ? સામાન્ય સ્ત્રીને ન રહે, પણ આ તો મહાસતી હતી તેના હૃદયમાં તો એવા પતિ પ્રત્યે પણ સદ્ભાવના જ જાગૃત રહી. એની ભાવનામાં લેશ પણ પરિવર્તન ન થયું.

વીસમી સદીમાં આ નભે ? શું થાય તે તો તમે જાણો, કારણકે તમે તો અનુભવી છોને ? અનુભવને ઉપયોગમાં લો. કદિ પણ પ્રહાર નહિ લેનાર પતિ જયારે યુદ્ધમાં જાય છે. તે વખતે પણ તે પ્રેમથી નિહાળવા આવે છે. પણ તેણીમાં 'એ પતિ મારો ક્યાં હતો ? ગયેલો જ છે, ભલે જતો' આવી ભાવના ન જ આવી ! જયારે ઝરૂખે જઈને પતિને જુએ છે, તે વખતે એના શરીરની રૂપની હાલત કેવી હતી તે પણ આપણે જોઈ ગયા. આવી દુઃખદ અવસ્થામાં અને નીતરતે નયને ઉભેલી પોતાની પત્નીને જોવા છતાંપણ, વિચિત્ર ભાવનાથી ભરેલા પવનંજયે તો હૃદયથી તેને નિર્લજ્જ અને નફ્ફટ' માની અને એ માન્યતાના પ્રતાપે તેના પ્રત્યે દૃષ્ટિ સરખી પણ કર્યા વિના ચાલ્યો, તે છતાંય તે મહાસતી તો તે ચાલ્યો જાય તે પૂર્વે નીચે આવે છે. શાસ્ત્રોમાં સતીઓ કહી તે આ ! તેઓની પ્રશંસા થઈ તે આટલા માટે ! પતિ ગમે તેવો હોય પણ તે શુભ કાર્યે જતો હોય, તો આશીર્વાદ દેવો જ જોઈએ. પોતે પ્રેમથી ઝરૂખે જોવા આવી, છતાં પતિ તેને નિર્લજ્જ અને નફ્ફટ માની ચાલ્યો જાય છે, તેમ જોવા છતાંપણ ગુસ્સો ન આવ્યો અને નીચે આવી ! આ દશામાં ગુસ્સો ન આવે ? ઠંડુ પાણી પણ અગ્નિથી ગરમ ન થાય ? 'પાણી પોતાનો સ્વભાવ છોડે પણ સતી પોતાનો સ્વભાવ ન જ છોડે' એજ ન્યાયે અંજનાસુંદરી ગરમ નથી થતી, કારણકે એ મહાસતી છે. ગુસ્સે નથી થતી એટલું જ નહિ, પણ ઉલ્ટી વિનવે છે કે હે સ્વામિન્ ! તમે બધાને મળ્યા, બધાને બોલાવ્યા, નોકરચાકરની પણ સંભાળ લીધી અને મારી જરાપણ સંભાળ ન લીધી અથવા મને બોલાવી પણ નહિ, મને નોકરની કોટિમાં પણ ન ગણી, તો પણ હું વિનંતી કરુ છું કે મને ભૂલી ન જશો, તમારો માર્ગ કલ્યાણકાર થાઓ અને પુનઃવહેલા પધારી આ દાસીને આનંદ આપવાની કૃપા કરજો. વિચારો કે આ શબ્દોમાં કેવી અને કેટલી મધુરતા છે ! અંતર કેવું વિશુદ્ધ છે ! આટલું છતાંપણ અયોગ્ય

ભાવનાના યોગે પાષાણહૃદયી બનેલા પવનંજયને દયા નથી આવી. એમાં મુખ્યત્વે અંજનાના અશુભનો ઉદય એ જ હેતુ છે. આવો ઉદય આવે તે પહેલા ભાગ્યવાનોએ ચેતી જવું જોઈએ.

હવે ચાલી નીકળેલો પવનંજય પવનની માફક ઉડીને માનસ સરોવરે ગયો અને રાત્રિની શરૂઆતમાં ત્યાં વસ્યો. ત્યાં પવનંજય એક પ્રાસાદ બનાવીને તેમાં રહ્યા છે. વિદ્યાધરો પાસે વિદ્યા હોય છે. એટલે એના યોગે તેઓ એવું એવું કરી શકે છે. પોતાના વિકુર્વેલા પ્રાસાદમાં પલંગ ઉપર આરૂઢ થયેલા પવનંજયે સરોવરની પાસેના પૃથ્વી ઉપર પતિના વિયોગથી પીડાતી એક ચક્રવાકીને જોઈ. પતિના વિયોગની પીડાના યોગે પૂર્વે અંગીકાર કરેલી કમલની લતાને પણ નહિ ખાતી, હીમથી પણ જેમ ગરમ પાણીથી બળે તેમ તપતી, વહ્નિની જ્વાળાની છાંટાથી જેમ બળે તેમ જ્યોત્સ્નાથી પણ દુઃખી થતી અને કરૂણ સ્વરે આક્રંદ કરતી એવી તે ચક્રવાકીને જોઈને પવનંજય વિચારવા લાગ્યો કે :

*"सकलं वासरं पत्या, रमन्ते चक्रवाकिकाः ।*
*न सोढुमीशते नक्त-मपि तद्विरहं पुनः ॥१॥"*
*"उद्वाहतोऽपि या त्यक्ता, भाषिता या न जातुचित् ।*
*आगच्छताप्यवज्ञाता, परनारीव या मया ॥२॥"*
*"आक्रांता दुःखभारेण पर्वतेनेव मूलतः ।*
*अदृष्टमत्संगसुखा सा, कथं हा ! भविष्यति ॥३॥"*
*"धिग्धिङ्ममाविवेकेन, म्रियते सा तपस्विनी ।*
*तद्धत्या पातकेनाहं, क्व गमिष्यामि दुर्मुखः ॥४॥"*

'ચક્રવાકીઓ આખોએ દિવસ પતિની સાથે રમે છે. તે છતાં એક રાત્રિના પણ પતિના વિરહને સહન કરવા માટે શક્તિમાન્ નથી થતી. તો

પરણીને તરત ત્યજીને જેને કદીપણ મેં બોલાવી નથી તથા જેમ એક પરનારીની અવજ્ઞા કરે તેવી રીતે આવતા એવા મેં જેને અવગણી છે, એથી

"શરૂથી જ પર્વતના જેવા દુઃખના ભારથી દબાઈ ગયેલી અને નથી જોયું મારા સંગમનું સુખ જેને એવી તે અંજનાસુંદરી કેવી રીતે રહી શકતી હશે ? ખરેખર

'મને ધિક્કાર હો ધિક્કાર ! મારા અવિવકથી બિચારી તે મરી રહી છે ! તેની હત્યાના પાપથી દુર્મુખ એવો હું ક્યાં જઈશ ?'

આ પ્રકારના વિચારોથી પવનંજય પોતે જ રીબાવા લાગ્યો. આથી સમજાશે કે કામરસિક આત્માના કારણસરના ત્યાગનો વસ્તુતઃ ત્યાગ ત્યારે જ થાય કે જયારે કામ અને કામનાં સાધનો જ દુઃખમય ભાસે. કામનાં સાધનો અનુકૂળ નથી માટે અગર કામનાં સાધનોને અનુકૂળ કરવાના ઈરાદે કરાતો ત્યાગ, એ તો એક રીતે રાગ કરતાં ભયંકર છે. અને દુનિયાને આ વસ્તુ સમજાઈ જાય, તો આજની સઘળી અવિચારી ધમાધમો આપોઆપ અટકી જાય અને દુનિયા સાચી શાંતિની શ્વાસ લઈ શકે, પણ દુનિયાને ઉન્માર્ગે ચઢેલા ઉપદેશકોએ એવી તો ઘેરી લીધી છે કે દુઃખમય, દુઃખફલક પરંપરાવાળી ધમાધમોથી તેનો સહેલાઈથી છૂટકારો થવો દુઃશક્ય છે.

એ વાતને દૂર રાખી આપણે પ્રસ્તુત વાત ઉપર આવો અને વિચારો કે કર્મની ગતિ કેવી વિચિત્ર છે ? અત્યાર સુધી અંજના વિનવતી હતી તો પણ જેના હૃદયમાં કંઈ વિચાર નહોતો આવ્યો, તેને અત્યારે આવા વિચારો આવે છે. આવા વિચારોથી મુંઝાતા તેણે પોતાના તે વિચાર પ્રહસિતને કહ્યા, કારણકે પોતાના દુઃખને કહેવાનું પાત્ર મિત્ર વિના પ્રાયઃ અન્ય હોઈ શકતું નથી. અંજનાના અશુભોદયથી તદ્દન ફેરવાઈ ગયેલું પવનંજયનું હૃદય, તે અશુભોદય ટળવાથી, એક નહિ જેવા નિમિત્તને પામીને પલટાઈ ગયું અને એ હૃદય પલટો પવનંજયે પોતાના વિશ્વાસપાત્ર મિત્ર પ્રહસિતને દર્શાવ્યો.

### પવનંજય અંજનાના મહેલ તરફ

પોતાના મહેલમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરી વિલાપ કરે છે અને પવનંજય માનસ સરોવરના પરિસરમાં ચક્રવાકીનો વિલાપ જોઈ મુંઝાયો છે તથા એ મુંઝવણને તે પોતાના મિત્ર પ્રહસિતે જણાવતા કહે છે કે

"આ ચક્રવાકી આખો દિવસ ચક્રવાકની સાથે રહી છે, માત્ર થોડા વખતથી વિખૂટી પડી છે, છતાં આટલો કલ્પાંત કરે છે; તો લગ્નદિવસથી મેં જેને ચાહી નથી, જેની સારસંભાળ તો શું પણ જેને બોલાવીય નથી, પ્રયાણ વખતે જે આવીને પગે પડી છતાં જેનું મેં અપમાન કર્યું છે, પરનારીની જેમ જેને મેં તરછોડી છે, આથી પર્વતની જેમ દુ:ખના ભારથી દબાયેલી તે અંજનાનું, આટલા લાંબા કાળના મારા વિરહથી શું થતું હશે."

પ્રહસિત સમજ્યો કે

'મારે સિંચન કરવાનો અવસર આવ્યો, હું જ જોવા લઈ ગયો હતો અને ત્યાંથી જ આ સ્થિતિ થઈ છે, તો હવે આ અવસરે સિંચન કરવું જોઈએ.'

આવા વધુ વિચારો પ્રહસિતને આવ્યા કરે, એટલામાં તો તેના પ્રત્યે પવનંજય કહે છે કે

'મિત્ર ! મારા વિવેકને ધિક્કાર છે. મારાથી અપમાન પામેલી તે બિચારી મારા અવિવેકના પ્રતાપે જરૂર મરી જશે તો મને હત્યા લાગશે અને તે હત્યાના યોગે દુર્મુખ એવો હું કઈ ગતિમાં જઈશ ?'

પવનંજયના આ કથનને સાંભળીને પ્રહસિત કહેવા લાગ્યો કે

'હે મિત્ર ! સારૂં થયું કે આટલા લાંબા સમયે પણ તું આ પ્રમાણે સમજી શક્યો છે. બાકી આજે તો નક્કી જ તે સારસીની માફક તારા વિયોગથી મરી જ જશે, કારણકે આવી રીતના અકારણ અપમાન માટે હે મિત્ર ! હજુ પણ તેને આશ્વાસન આપવું યોગ્ય છે. તો અત્યારે જ ત્યાં જઈને વિયોગથી રીબાતી તેને તું પ્રિય ઉક્તિથી અનુજ્ઞા આપીને, તે પછી તું તારા કાર્ય માટે ફરી પાછો આવી જજે.'

આ પ્રમાણે એકદમ જઈને તરત જ પાછા આવવાનું કહેવાનું કારણ એક જ છે, અને તે એજ કે ક્ષત્રિયો યુદ્ધમાં નીકળ્યા પછી પાછા

ફરે કોઈ જાણે તો પણ કલંક છે, કારણકે યુદ્ધમાં જતી વખતે કુટુંબની. સ્ત્રીની, મા-બાપની કે અન્ય કોઈની દયા ન ચિંતવે.

તમે પણ ક્ષત્રિય છોને ? વિચારજો કે એ ક્ષત્રિયવટ તામારામાં છે કે નહિ ? સાચી ક્ષત્રિયવટ આવ્યા વિના કદિ જ ઈષ્ટ સાધ્યની સિદ્ધિ થઈ નથી. માટે એ ક્ષત્રિયવટને કેળવવાના પ્રયત્નો અવિરતપણે ચાલુ રાખવા જોઈએ કારણકે નિર્માલ્ય અને કાયર આત્માઓ વાતવાતમાં જ કોઈ જુદા જ વિચારો કર્યા કરે છે અને કાર્યનો વિનાશ પોતાની દેખતી આંખે પણ થવા દે છે. એવા નિર્માલ્ય અને કાયર આત્માઓ જેમ દુનિયાની સાધના પણ નથી જ કરી શકતા, તેમ આત્મિક સાધના પણ નથી જ કરી શકતા. અર્થ-કામ જેવી તુચ્છ વસ્તુઓની સાધના માટે, જ્યારે પ્રાણોની ગણના નહિ કરનારાની હયાતિ નથી મટતી, તો આત્મકલ્યાણના સાધના માટે પ્રાણોની પણ પરવા નહિ કરનારા પુણ્યપુરુષોની હયાતિ કેમ જ મટવી જોઈએ ? અર્થાત્ ન જ મટવી જોઈએ. આથી આત્મકલ્યાણના અર્થીઓએ પણ પોતામાં સાચી ક્ષત્રિયવટ અવશ્ય કેળવવી જોઈએ અને પ્રાણના ભોગે પણ અનંજ્ઞાનીઓની આજ્ઞાનું આરાધના કરવું જોઈએ.



આ રીતે પોતાના જ અભિપ્રાયને અનુસરતા અને હૃદયના જેવા જ તે મિત્રથી પ્રેરાયેલો પવનંજય, પોતાની મિત્રની સાથે આકાશમાર્ગે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને ઘેર ગયો. પવનંજય કંઈક છૂપાઈને બારણા આગળ જ ઉભો રહ્યો અને પ્રહસિત આગળ થઈને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના ઘરમાં પેઠો. ત્યાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને તેણે કેવી સ્થિતિમાં જોઈ-તેનું વર્ણન કરતા લખ્યું છે કે

"અલ્પ જળમાં રહેલી માછલી જેમ તરફડે, તેમ તે પલંગમાં તરફડતી હતી હિમથી જેમ કમલિની પીડાય, તેમ તે ચંદ્રમાની ચંદ્રિકાથી

પણ પીડાતી હતી તેના ગળામાં રહેલી મોતીની માળાના મોતીઓ હૃદયના સંતાપથી ફૂટી રહ્યા હતા મૂકાતા દીર્ઘ નિઃશ્વાસના યોગે તેના કેશોની માળા તરલ બની રહી હતી અને નીચે બેસવાથી તેની ભૂજાએ લાગેલા મણિકંકણો સરી પડ્યા હતા. આથી તેને 'વસંતતિલકા' નામની દાસી વારંવાર આશ્વાસન આપતી હતી. તે છતાંય તે ગાંડી બની ગઈ હોય તેની જેમ શૂન્ય સ્થાનો ઉપર દૃષ્ટિ નાંખીને શૂન્ય ચિત્તવાળી થઈ હોય તેમ, કાષ્ટની પુતળીની જેમ લાગતી હતી.'

**એમાં જ વિશ્વનું કલ્યાણ છે.**



ખરેખર, આ સંસાર અને સંસારીનો આ સ્વભાવ જ છે કે વિષયની આસક્તિ સારા ગણાતા આત્માઓને પણ આ રીતે દુઃખી કરે છે, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીમાંથી જો વિષયવાસના નીકળી ગઈ હોત, તો તેની આ દશા ન હોત ! ખેર, વિષયવાસનના યોગે ભલે તેની દશા આવી હતી, પણ તેનું સતીપણું તો અખંડિત જ હતુ કારણકે આટલું-આટલું છતાં પણ પવનંજય સિવાય કોઈપણ પુરુષને તેના હૃદયમાં સ્થાન ન હતુ. તેના અંતરમાં બીજી કશી જ પાપ ઈચ્છા ન હતી એને માટે જ એના વખાણ શાસ્ત્રમાં લખાયા. આ વસ્તુ ઉપર ખૂબ-ખૂબ વિચાર કરો. આ વસ્તુ ખાસ વિચારવા જેવી છે. માત્ર પરણવા જેટલો જ જે પતિ સાથે સંબંધ થયો છે અને પરણીને તરત જ જેણે ત્યજી દીધી છે, તથા બાવીસ-બાવીસ વરસ સુધી જેણે ખબર સરખી પણ નથી લીધી અને મળવા જતા તથા પગે પડીને વિનવવા છતાં જેણે ભયંકર અવગણના કરી છે, તેવા પતિ પ્રત્યે અખંડ પ્રેમ બની રહેવો અને અનેકાનેક વિષયની વાસનાઓથી પેદા થતી અકથ્ય યાતનાઓને સહવા છતાંપણ અન્ય પ્રત્યે હૃદય ન વળવું, એ કાંઈ નાનીસુની વાત નથી.

આવી પણ કઠીન વસ્તુને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ સિદ્ધ કરી છે. તે શીલ પ્રત્યેના પોતાના અચલ પ્રેમના કારણે શીલ પ્રત્યેનો પ્રેમ વિના આ વસ્તુ બનવી, એ કોઈપણ રીતે શક્ય નથી. આવા શીલપ્રેમને

ધરનારી સ્ત્રીઓ વિશ્વપૂજ્ય બને, એમાં આશ્ચર્ય પણ શું છે ? વિશ્વનાં દૃષ્ટાંતરૂપ બની હોય તો તે આવી જ સ્ત્રીઓ ! સ્ત્રીઓ એ આર્યદેશને ઉજાળ્યો છે. આવી જ સ્ત્રીઓ, એ આર્ય દેશનો અનુપમ શણગાર છે. જે દેશમાં અને જે કાળમાં આવી સ્ત્રીઓ હોય છે, તે દેશ અને તે કાળ ખરેખર જ સુદેશ અને સુકાળ ગણાય છે. આ જ સ્ત્રીઓ પ્રાતઃસ્મરણીય બની જાય છે, અને બનવા યોગ્ય છે ! પણ આથી વિપરીત માર્ગે વિચરનારી સ્ત્રીઓ જે કાળમાં અને જે દેશમાં પ્રાતઃસ્મરણીય બનવા લાગે છે, તે દેશનો તે કાળમાં નાશ થવો એ કાંઈ નવી વસ્તુ નથી. ખરેખર, યથેચ્છ ફરનારી સ્ત્રીઓની પૂજા એ જ નાશનો રાજમાર્ગ છે. જ્યારે દુનિયામાં સ્ત્રીઓ સ્વૈરિણી બને છે અને પુરુષો સ્વતંત્રતાના નામે અંકુશહીન અને ઉચ્છૃંખલ બની જાય છે. ત્યારે ખરેખર જ દુનિયાનું આવી બને છે. એવી સ્ત્રીઓ અને એવા પુરુષો ખરેખર, આ દુનિયા ઉપર ભારરૂપ અને શ્રાપરૂપ છે. આથી એવી સ્ત્રીઓ અને એવા પુરુષોનો મહિમા જો વધતો જતો હોય, તો તેનો પ્રતિરોધ કરવો જોઈએ અને વ્યાપ્યો હોય તો તેનો વિનાશ કરવો જોઈએ, સુશીલ સ્ત્રીઓ અને સુશીલ પુરુષોનો એ પરમ ધર્મ છે, કારણકે એમાં જ વિશ્વનું કલ્યાણ સમાયેલું છે.

### શ્રીમતી અંજનાના ઉદ્‌ગારો

આવી દુર્દશામાં પડેલી છતાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને પોતાના શીલની રક્ષાનો કેટલો ખ્યાલ છે, તે ખાસ જોવા અને વિચારવા જેવું છે. આવી વિપત્તિમાં પડેલી હોવા છતાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના મકાનમાં કોઈ પુરુષ પેઠો, એવું જોતાની સાથે જ શું વિચારે છે અને શું બોલે છે તે ખાસ જોવા જેવું છે.

પોતાના મકાનમાં આવેલા પુરુષને જોઈને 'અકસ્માત વ્યંતરની માફક અહીં કોણ આવ્યો ?' એ પ્રમાણે ભય પામવા છતાંપણ તેણે ધૈર્યનું અવલંબન કરીને બોલવા માંડયું કે

*"अहो कस्त्वमिहायासीः,   परपुंसाथवा त्वया ।*
*अलं ज्ञातेन मेहस्थाः, परनारी निकेतने ॥१॥"*

'અહો ! તું કોણ અહીં આવ્યો ? અથવા પરપુરુષ એવા તને જાણવાથી પણ સર્યું ! તું આ પરનારીના મકાનમાં ઉભો ન રહે !'

વિચારો કે પોતાના મકાનમાં એક પરપુરુષના પેસવાથી પણ સતીનું હૃદય કેટલું આશ્ચર્યચક્તિ થઈ જાય છે ? એટલું જ નહી પણ, આશ્ચર્યમગ્ન અવસ્થામાં "તું કોણ છે ?" એમ પૂછાઈ ગયેલા પ્રશ્નને પણ દાબી દઈને, તે મહાસતી સ્પષ્ટ શબ્દોમાં જણાવી દે છે કે પરપુરુષ એવા તને જાણવાની પણ મને જરૂર નથી અને પરનારી એવી મારા મકાનમાં તારે ઉભા રહેવું નહિ. 'આ સ્પષ્ટ કથન 'સતીઓને પોતાના સતીપણાની અને સતીપણાની પોષનારી વસ્તુઓ સિવાય બીજી કોઈ જ વસ્તુની કિંમત નથી હોતી' આ વાતને સ્પષ્ટ કરે છે. અને આ દશા વિના સતીપણાનું પાલન વસ્તુતઃ શક્ય પણ નથી.

ખરેખર, સતીપણાના આદર્શો એવા અનુપમ છે કે જો એને સુવિશુદ્ધ રાખવામાં આવે, તો એની વિશિષ્ટતા આગળ બધુ જ તુચ્છ ભાસેઃ પણ આજની સ્વતંત્રતાના નામે પ્રાયઃ સ્વચ્છંદી બનેલી સદીમાં, આ આદર્શોની અનુપમતા સમજાવી, એ અશક્ય નહિ તો દુઃશક્ય તો છે જ કારણકે આજે સ્ત્રીઓની મહત્તા જાહેરમાં આવવાથી મનાવા લાગી છે અને એમાં જ આજના પુરુષમાનીઓ ઉદયનાં દર્શન કરી રહ્યા છે. ! તેમજ એ પદ્ધતિથી ઉદય માનનારા પુરુષમાનીઓ આજે શુદ્ધ મનાવા લાગ્યા છે. પણ શુદ્ધ મતિથી વિચારણા કરવામાં આવે, તો જરૂર સમજી શકાય તેમ છે કે 'એ મહત્તા મારી નાખનારી છે.' એમાં ઉદય જોનારા વસ્તુતઃ પુરુષો જ નથી અને એવા પુરુષોને શુદ્ધ મનાવવા કે માનવા, એ પણ ભયંકર મૂર્ખાઈ છે. શીલના પ્રેમીઓએ તો આ વાત સમજયા વિના છૂટકો જ નથી.

મહાસતીના આવા સ્પષ્ટ કથન છતાંપણ પ્રહસિત તો સ્થિરપણે

ઉભો જ રહ્યો ત્યાંથી એક પણ કદમ પાછો ન હઠયો કારણકે - એ જે કામ માટે આવ્યો હતો તે કરીને જ જવા ઇચ્છતો હતો અને તે શુદ્ધ દૃષ્ટિવાળો હોઈ, પવનંજયના મિત્ર તરીકે, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને પોતાના મિત્રના આગમનની વધામણી આપવા આવ્યો હતો. આ સ્થિતિવાળો મૂંઝાયા વિના ઉભો રહે, એમાં કાંઈ નવાઈ પામવા જેવું નથી. પણ એ રીતે તેને ઉભો રહેલો જોઈને, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી આવેશવાળી બને છે અને આવેશમાં આવી પોતાની 'વસંતતિલકા' નામની સખીને ઉદ્દેશીને સ્પષ્ટ શબ્દોમાં કહી દે છે કે

*"वसन्ततिलके ! दोष्णा, वियृत्यैनं बहिः क्षिप ।*
*क्षपाकरविशुद्धास्मि, नैनं दृष्टुमपि क्षमा ॥१॥"*
*"पवनंजयमुज्झित्वा-मुष्मिन्मम निकेतने ।*
*न प्रवेशाधिकारोऽस्ति, कस्यापि किमुदीक्षसे ॥२॥"*

"હે વસન્તતિલકે ! હાથથી પકડીને તું આને બહાર ફેંકી દે. કારણકે - ચંદ્રની માફક વિશુદ્ધ એવી હું આને જોવા સમર્થ નથી."

'એક 'પવનંજય' ને છોડીને આ મારા મકાનમાં કોઈપણ પુરુષને પ્રવેશ કરવાનો અધિકાર નથી તો તું આ શું જોયા કરે છે ?"

વિચારો કે આ ઉદ્ગારો કેટલા અઘરા, મર્મવેધી અને તિરસ્કારને સૂચવનારા છે ? છતાંપણ સતીના સતીપણાને સમજનારો અને સતીધર્મમાં માનનારો પ્રહસિત, જરાપણ રોષે ભરાયા વિના પ્રસન્ન ચિત્તે મહાસતી અંજનાને નમી પડે છે અને તે પછી કહે છે કે

'હે સ્વામિની ! આપ આજે ભાગ્યે કરીને વધો છો અર્થાત્ - આપનું ભાગ્ય આજે ચઢી ગયું છે કારણકે આજે ચિરસમયે ઉત્કંઠાપૂર્વક આવેલા પવનંજય સાથે આપને સમાગમ થવાનો છે. જેમ કામદેવનો મિત્ર વસંતઋતુ છે, તેમ તે પવનંજયનો 'પ્રહસિત' નામનો હું મિત્ર છું જેમ કામદેવના આગમન પૂર્વે વસંતઋતુ આવે છે, તેમ પવનંજયની

આગળ હું આવ્યો છું અને જેમ વસંતઋતુની પૂંઠે જ કામદેવ આવે છે, તેમ મારી પાછળ જ આપના પ્રિય આવી રહ્યા છે એમ આપ જાણો.'

આ પ્રમાણે સાંભળીને શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પ્રહસિતને કહેવા લાગી કે

*"अंजनापि जगादैवं, हसितां विधिनैव माम् ।*
*मा हसीस्त्वं प्रहसित !, क्षणोऽयं न हि नर्मणः ॥१॥"*
*"अथवा नैष दोषस्ते, दोषो मत्पूर्वकर्मणाम् ।*
*कुलीनस्तादृशो भर्ता, त्यजेन्मां कथमन्यथा ॥२॥"*
*"पाणिग्रहात्प्रभृत्येव, मुक्तायाः स्वामिना मम ।*
*द्वाविंशतिः समा जग्मु-र्जीवाम्यद्यापि पापिनी ॥३॥"*

'હે પ્રહસિત ! વિધિ વડે જે હસાયેલી એવી મને તું ન હસ ! આ ક્ષણ નર્મનો નથી, એટલે કે કામગર્ભિત હાંસી કરવાનો આ અવસર નથી.

અથવા

"આવે અવસરે પણ તું આવી જાતિનો ઉપહાસ કરે છે, તેમાં તારો દોષ નથી પણ મારા પૂર્વ કર્મોનો જ દોષ છે. જો હું પૂર્વે કરેલા અશુભ કર્મોના ઉદયથી ઘેરાયેલી ન હોત, તો તેવા પ્રકારનો કુલીન એવો ભર્તા અને મને ત્યજી કેમ દેત ?"

આજ કાલ કરતાં

"પાણિગ્રહણથી આરંભીને સ્વામિએ છોડેલી અવસ્થામાં જીવતી એવી મને બાવીસ બાવીસ વરસ વીતી, ગયા, તે છતાંય હું આ રીતે જીવુ છું, એથી ખરેખર હું પાપિણી છું."

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના ઉદ્દગારોમાં કેટલી નમ્રતા, કેટલી વિવેકશીલતા, કેટલી પતિભક્તિ અને કેટલો પશ્ચાતાપ નીતરે છે ? ખરેખર, આવી ગુણમયી દશા સામાન્ય આત્માઓ નથી જ પામી શકતા. સામાન્ય આત્માઓ આવી દશાને પામવા જેવું હૃદય જ નથી ધરાવતા શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના ઉદ્દગારોમાં છે કોઈનો પણ દોષ કાઢવાની વૃત્તિ? છે પતિના પ્રત્યે એક લેશ પણ અસદ્દભાવ ? છે પશ્ચાતાપ સિવાયની

ભાવના ? વિચારો કે આ કઈ ઉત્તમતા છે ! આવી ઉત્તમતાથી પરિમંડિત થયેલી સ્ત્રીઓ જે દેશમાં, જે જાતિમાં અને જે કુળમાં થઈ ગઈ છે, તે દેશમાં તે જાતિમાં અને તે કુળમાં પોતાને જન્મેલા ગણાવતા પુરુષો, પોતાની જાતને ભણેલી ગણેલી અને વિચારશીલ મનાવવાનો દંભ કરી, સ્ત્રીઓ માટે યથેચ્છ વિચારોનો પ્રચાર કરે અને તેવા વિચારો દ્વારા પોતાને દયાળુ દેવ તરીકે પ્રસિદ્ધ કરવા મથે, એ તે આત્માઓની કેટલી કમનસીબ પામર દશા છે, એ ખાસ વિચારવા જેવું છે. ઉત્તમકુળમાં જન્મેલા આત્માઓમાં અધમ વિચારોને ફેલાવવા પ્રયત્નો કરવા એના જેવું ભયંકર પાપ એક પણ નથી. આવા પ્રકારના ભયંકર પાપને આચરતા આત્માઓએ અવશ્ય ચેતવા જેવું છે નહિ તો કંઈ પણ અસર નીપજાવ્યા સિવાય નિરર્થક પાપકર્મ બાંધી આ અમૂલ્ય અને દુર્લભ એવા માનવજીવનને હારી જવા સિવાય બીજા કશા જ ફળની તેઓને પ્રાપ્તિ નથી એ સુનિશ્ચિત છે, કારણકે આવા ઉત્તમ સ્ત્રી જીવનના અભ્યાસી સમાજમાં પામર અને તુચ્છ તેમજ અધોગતિગામીઓના એવા વિચારોની ભાગ્યે જ અસર નીપજે છે.

આપણે એ જાણીએ છીએ કે જે સમયે પ્રહસિત અને અંજના વચ્ચે વાતચીત ચાલી રહી છે, તે સમયે પવનંજય દ્વાર આગળ ઉભેલ છે એટલુ જ નહિ પણ તેનો રોષ હવે ચાલ્યો ગયો છે અને તે બાવીસ-બાવીસ વરસથી અવગણેલી પોતાની પત્નીને આશ્વાસન આપવા માટે જ આવેલ છે. એટલે સ્વાભાવિક જ છે કે જે ઉદ્‌ગારો એક અન્ય આત્માને પણ દુ:ખી કરે, તે ઉદ્‌ગારો પવનંજયને પણ દુ:ખી કર્યા વિના રહે જ નહિ ! અને થયું પણ તેમ જ, કારણકે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અંતરમાં ભરાઈ ગયેલો દુ:ખનો સમૂહ બધો જ પવનંજયમાં સંક્રમણ પામી ગયો અને એથી એ એકદમ અંદર પેસીને, આંસુથી ગદ્‌ગદ્ વાણીવાળો થયો થકો, એ પ્રમાણે બોલવા લાગ્યો કે

*"निर्दोषां दोषमारोप्य, त्वामुद्वाहात्प्रभृत्यपि ।*
*अवज्ञातास्यविज्ञेन, मयका विज्ञमानिना ॥१॥"*

*"मद्दोषादीदृशीमागा, दुःसहां दुर्दशां प्रिये ! ।*
*मृत्युं प्राप्ताऽपि मद्भाग्यैः, स्तोकान्मुक्तासि मृत्युना ।।२।।"*

"એ પ્રિયે ! ખરેખર, હું હતો તો અજ્ઞાન જ છતાં પણ મેં પોતાને પંડિત માનીને નિર્દોષ એવી તારી ઉપર દોષનું આરોપણ કર્યું અને તેમ કરીને વિવાહથી માંડીને આજ સુધી મેં તારી અવગણના કરી છે."

આથી

"ખરેખર હે પ્રિયે ! મારા જ દોષથી તું આવી દુ:સહ દુર્દશાને પામી છે અને આ દુ:સહ દુર્દશાના યોગે મૃત્યુના મુખમાં પહોંચેલી પણ તું બચી ગઇ છે. એમાં પ્રભાવ મારા ભાગ્યનો છે અર્થાત્ મારા ભાગ્યના યોગે જ તું જીવતી રહી છે."

આ પ્રકારે બોલનાર મારા પતિ જ છે, એમ ઓળખીને શ્રીમતી અંજનાસુંદરી લજ્જાવતી બની ગઈ અને તેનું મુખ પણ નીચું પડી ગયું. આ રીતે લજ્જાથી નીચા મુખવાળી બનેલી તે પલંગની ઈસનું અવલંબન કરીને ઉભી થઈ ગઈ.

આ રીતે ઉભી થયેલી પોતાની પત્નીને, હાથી જેમ સુંઢથી લતાને વીંટાઈ જાય, તે રીતે પવનંજય ભૂજાથી વીંટાઈ ગયો અને વલયની જેમ ભુજાથી તે પોતાની પત્નીને ગ્રહણ કરતો પર્યંક ઉપર બેઠો.

અને ફરીથી પણ કહેવા લાગ્યો કે 'હે પ્રિયે અતિ ક્ષુદ્રબુદ્ધિવાળા મેં અપરાધ રહિત એવી તને ખેદ પમાડ્યો છે. છતાંપણ મારા તે અપરાધને તું સહી લે, એટલે મારા તે અપરાધની તું ક્ષમા આપ.'

આવી પદ્ધતિથી પતિ જ્યારે ક્ષમાપના માગતો આવે, તે સમયે પત્નીઓ પોતાનું પત્નીપણું સાચવી શકે, એ જ સાચી પતિભક્તિ છે. વરસો સુધી વિયોગને સહન કરનાર અને તે છતાંપણ અન્યની ઇચ્છા નહિ કરનાર, એવી પણ આવે સમયે ઘણી વખત વાઘણનું રૂપ ધારણ કરે છે. આવે સમયે પણ સ્ત્રીઓ પોતાનું દેવીપણું સાચવી શકે, એમાં જ સ્ત્રીજાતિની મહત્તા છે પણ એ સુસંસ્કારો વિના સંભવિત નથી. ખરેખર, *સ્ત્રી જો પોતે વિષયવાસનાને જીતી શકતી હોય, તો તેણે સાધ્વી જ બની*

જવું જોઈએ. કારણકે આત્માના ઉદય માટે એ જ એક કલ્યાણને કરનારો ધોરી માર્ગ છે પણ જો એ માર્ગનું અવલંબન કરવા જેવી મનોદશા ન જ હોય, તો તેણે સુભાર્યા બનવું જોઈએ, પણ કુભાર્યા તો ન જ બનવું જોઈએ. કુભાર્યાપણું એ આત્માને ઘણી જ અધોગતિએ પહોંચાડનાર છે. એ જ રીતે છોકરાઓ પણ જો સંયમધર થવાને બદલે ઘરમાં રહેવા જ ઈચ્છતા હોય, તો તેઓએ માતા-પિતાદિ હિતૈષી વડીલોની કરડામાં કરડી પણ સેવા ઉઠાવવી જોઈએ.

આથી સ્પષ્ટ જ છે કે જે દીકરાઓ સ્ત્રીઓ માટે માતા-પિતાની અવગણના કરનારા છે, તે દીકરાઓ કુળદીપકો નથી જ ગણાતા. જેમ સ્ત્રીઓએ સુભાર્યા થવા માટે પતિની એકેએક યોગ્ય આજ્ઞાને ઉઠાવવી જોઈએ અને તેના તરફથી ગમે તેટલી કષ્ટમય દશા ભોગવવી પડે તે છતાં, સુભાર્યાપણું ન તજવું જોઈએ, તેમજ દીકરાઓએ પણ માતા-પિતાદિકની એકેએક યોગ્ય આજ્ઞાને ઉઠાવવી જોઈએ અને ગમે તેવી વિષમદશામાં પણ સુપુત્રપણું ન જ તજવું જોઈએ. આ સ્થિતિને કેળવવામાં જ ઉભય લોકની શુદ્ધિ છે, પણ આથી વિરૂદ્ધ વર્તવામાં નથી જ. હવે વિચારો કે

**'શ્રી જિનેશ્વરદેવની આજ્ઞા માટે મા-બાપનો ત્યાગ કરનારને ઠપકો હોય કે સ્ત્રી માટે મા-બાપને લાત મારનારને ઠપકો હોય ?'**

એવી રીતે એ મા-બાપોને લાત મારનારા કુપુત્રોને પકડ્યા ? એવાઓને ઠપકો આપ્યો ? નહિ જ. આ તો જયાં શ્રી જિનેશ્વરદેવનો હુક્મ છે, ત્યાં દીવાલ ખડી કરવામાં આવે છે અને જયાં નિષેધ છે, ત્યાં પુલ બંધાય છે. આવા આત્માઓ તો જૈનત્વના લીલામની સાથે, ખરેખર, મનુષ્યપણાનું પણ લીલામ જ કરે છે ! પણ મોહનો પ્રભાવ જ કોઈ અજબ જ છે કે એવા દીકરાઓને મા-બાપ 'મ્હારો મ્હારો' કરે છે ! અને સુભાર્યાપણું ત્યજી દેતી સ્ત્રીઓને પતિઓ 'મ્હારી મ્હારી' કરે છે !

ખરેખર, આ દશામાં ઉદ્ધાર શી રીતે થાય ? આ દશામાં દરેકે દરેક કલ્યાણના અર્થીએ પોતાના આત્માને મોહના પાશથી છોડાવી, શ્રી વીતરાગના ચરણે જ સમર્પી દેવો જોઈએ અને જો તે સ્થિતિ પામી શકાય તેવી તાકાત ન જ હોય, તો સર્વ પ્રકારે મોહને આધીન ન થતાં, મોહથી બચતા રહી, જલ્દી છુટાય તેવા જ પ્રયત્નો આદરવા જોઈએ.

હવે આપણે એ જોવા માગીએ છીએ કે પતિભક્તા શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, આવા પ્રસંગે પણ પતિભક્તિનો કેવો અનુપમ દાખલો બેસાડે છે ? કારણકે આવે સમયે ઘણી જ થોડી સ્ત્રીઓ પોતાના સ્વભાવ ઉપર કાબુ ધરાવી શકે છે. મહાસતી અંજનાસુંદરી તો પોતાના પતિને માફી માંગતા જોઈને, અતિ નમ્રતાથી કહેવા લાગી કે

***"अवोचदञ्जनाप्येवं, नाथ ! मा स्म ब्रवीरिदम् ।***
***सदैव तव दास्यस्मि, क्षामणानुचिता मयि ॥१॥"***

'હે નાથ ! આપ આ પ્રમાણે ન બોલો હું તો સદાને માટે આપની દાસી જ છું આથી મારી પાસે આપે ક્ષમાપના માગવી અનુચિત છે. અર્થાત્ દાસી પાસે સ્વામિએ ક્ષમાપના માગવાની હોય જ નહિ, કારણકે ક્ષમાપના તો દાસીએ જ કરવાની હોય પણ સ્વામિએ નહિ.'

બાવીસ-બાવીસ વરસ સુધી વગર અપરાધે રીબાવનાર પતિ પ્રત્યે આ પ્રકારનો વિનય એ શું દૃષ્ટાંતરૂપ નથી ? પોતે વિષયની પિપાસુ છતાં અને પતિ પણ તેવો જ છતાં, તેની પાસેથી બાવીસ બાવીસ વરસ સુધી પોતાના હક્કની પૂર્તિ નથી થઈ, એટલું જ નહિ પણ ભયંકર યાતનાઓ જ સહવી પડી છે, તે છતાંય તેની ફરિયાદ સરખી પણ છે ? એવો વિચાર સરખો પણ હૃદયમાં થયો છે ? જયાં એવો વિચાર પણ ન હોય, ત્યાં ઉદ્દગારની વાત તો હોય જ શાની ? ખરેખર, આ દૃષ્ટાંત ઉપરથી ધારે તો આજની કુલીન સ્ત્રીઓ ઘણું-ઘણું શીખી શકે તેમ છે. રાગી છતાં ઈચ્છાપૂર્તિ નહિ કરનાર પતિ પ્રત્યે આ પ્રકારનું વર્તન હોવું જોઈએ, તો વિરાગી પ્રત્યેતો કેવીય જાતિનું વર્તન હોવું જોઈએ તે ઘણું જ વિચારણીય છે.

મહાસતીઓના જીવનને આદર્શ બનાવનારી સ્ત્રીઓ, કોઈપણ કલ્યાણકારી પંથે વિચરતા કે વિચરવા ઇચ્છતા પતિની આડે આવવાનું ઇચ્છે જ નહિ. એવા પતિ પ્રત્યે તો તેવી સ્ત્રીઓના હૃદયમાંથી સદ્ભાવનાના ઝરા જ વહ્યા કરે. પોતાનો પતિ અને એનું પરમાત્માના પંથે ગમન, એ જાણીને તો તેવી સ્ત્રીઓની છાતી ગજ ગજ ઉછળે અને એ એવા આનંદસાગરમાં ડુબી જાય, કે જેથી તેની સઘળી વિષયવાસનાની કાલિમાઓ ધોવાઈને સાફ થઈ જાય અને પરિણામે પતિની ઉત્તમ કરણીઓનું અનુકરણ કરી, તેઓ પણ પોતાનો આત્મવિકાસ સાધે. ખરેખર, કુલીન સ્ત્રીઓનું આ જ ભૂષણ છે. આથી વિપરીત વર્તાવમાં તો ખરેખર જ કુલીનતાનું લીલામ છે અને કુલીનતાનું લીલામ કરીને જીવી શકનારી સ્ત્રીઓ મનુષ્યરૂપમાં આવ્યા છતાંપણ રાક્ષસીરૂપે જ જીવનારીઓ છે, એમ કહેવામાં કશી જ અતિશયોક્તિ નથી.

આ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના પ્રસંગને ધ્યાનમાં રાખીને વિચારો કે - 'આજે કેવું ભયંકર શિક્ષણ સ્ત્રીસમાજને કયે સ્તરે દોરી રહ્યું છે, એ ખાસ વિચારવાની જરૂર છે. આજે સ્વતંત્રતાના બહાને સ્ત્રીઓને ખુલ્લે ખુલ્લા ફરવાનો, બહાર આવવાનો અને જેની તેની સાથે વાર્તાલાપ કરવાનો ઉપદેશ અપાઈ રહ્યો છે અને એમ કરવામાં જ ઉદય છે એમ સમજાવવામાં આવે છે એનું પરિણામ કેવા ભયંકર વિપ્લવમાં આવશે એની સામે આંખમીંચામણાં કરવા એ શાસ્ત્રાનુસારી સજ્જનોને કોઈ પણ રીતે પાલવે તેમ નથી. સ્ત્રીઓ, એ રત્નોની જનેતાઓ છે અને એના જીવનને કેવું અને કેટલું મર્યાદાશીલ રાખવું જોઈએ એનો વિચાર કરવાનું આજના ક્રાંતિવાદીઓએ માંડી વાળ્યું છે. આજના ક્રાંતિવાદીઓ તો ધર્મના ભોગે પણ સ્વતંત્ર થવાનું ઇચ્છી રહ્યા છે, પણ તેઓને ભાન

નથી કે **ધર્મના ભોગે આર્ય દેશને છાજતો ઉદય કોઈપણ કાળે થયોય નથી, અને થશેય નહિ !** ખોટી ઘેલછાથી, ઉધમાતથી કે ધમાધમથી જો ઉદય થયો હોત, તો તો ઉલ્લંઠ લોકોએ પોતાનો ઉદય સૌથી પ્રથમ સાધ્યો હોત, પણ શું એ કદી બન્યું છે એમ તમારો ઈતિહાસ પણ તમને કહે છે ? અને કહેતો હોય તો બતાવો ! આંધળીઆ કરી સ્વપરનો વિનાશ થાય તેવી પ્રવૃત્તિઓ આદરવી એમાં તો પરિણામે નાશ સિવાય બીજુ કશું જ નથી.

### વિષયાવેશની ભયંકર વિવશતા

ઉપરની રીતે દંપતિને એકત્રિત થયેલ જોઈને, પવનંજયનો મિત્ર પ્રહસિત અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની સખી વસંતતિલકા, એ બંનેય બહાર નીકળી ગયા કારણકે ચતુર આત્માઓ એકાંતમાં રહેલ દંપતિઓની પાસે રહેતા નથી. એ બંનેના ગયા પછી, તે મહેલમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અને શ્રી પવનંજય, એ ઉભયે ઇચ્છા મુજબ પૌદ્ગલિક આનંદ કે જે પરિણામે ઘણો કટુ છે તેને અનુભવ્યો અને આનંદરસના આવેશમાં ત્રણ પ્રહરની રાત્રિ જાણે એક પ્રહરમાં ચાલી ગઈ અર્થાત્ રાત્રિ એક પ્રહર પૂરો થાય તેમ પૂરી થઈ ગઈ.

કહો કે 'વિષયાવેશ આત્માને કેવો અને કેટલો પરાધીન બનાવે છે ? વિષયાવેશને આધીન બનીને ઘણાય શાણાઓએ પોતાનું શાણપણું ગુમાવ્યું છે. આથી જ દરેક વ્રતોમાં અપવાદનું વિધાન કરનાર શ્રી જિનેશ્વરદેવના શાસને, ચોથા વ્રતમાં અપવાદનું વિધાન નથી કર્યું કારણકે એનો અપવાદ આત્માને વ્રતવિહીન કરતા ચૂકે તેમ નથી. જ્ઞાનીઓએ વર્ણવેલી વિષયોની ભયંકરતાને જાણીને, એનાથી બચવાના પ્રયત્નો કરનારા, ખરખરે જ, ધન્યાવાદને પાત્ર છે. વિષયરસથી બચવાના સઘળા શાસ્ત્રવિહીત પ્રયત્નો, કલ્યાણના અર્થીઓએ આદરવા જ જોઈએ અન્યથા એ રસ એટલો બધો ભયંકર છે કે ભલભલાને

ચૂક્વ્યા વિના રહેતા નથી. આથી જ જ્ઞાની મહર્ષિઓએ ચોથા વ્રતના રક્ષણ માટે નવ-નવ વાડોનું વિધાન કર્યું છે. જ્ઞાની મહર્ષિઓ જયારે નવ વાડોનું વિધાન કરે છે, ત્યારે આજના સ્વચ્છન્દી છતાં પોતાની જાતને સુધારક તરીકે ઓળખાવતા લોકો એથી વિપરીત વસ્તુનું વિધાન કરે છે માટે વિચારો કે એમાં વિષયાવેશની ભયંકર વિવશતા કે અજ્ઞાનતા સિવાય બીજુ શું હોવુ સંભવે છે ?



### પરસ્પરનો વાર્તાલાપ

વિષયરસના આવેશમાં રાત્રિ પૂરી થઈ ગઈ અને પ્રભાત થવા આવ્યું એટલે પવનંજય બોલ્યો કે

*"जयाय कान्ते ! यास्यामि, ज्ञास्यन्ति गुरुवोऽन्यथा ।*

'હે કાન્તે ! હવે હું જયને માટે જઈશ, જો હવે ન જાઉં તો માતા-પિતાદિક ગુરુઓ - વડીલો આ વાતને જાણી જશે !

આ સંભાળીને કોઈ પુછે છે કે 'માતા-પિતાદિક જાણી જાય તો હરકત નથી ? તો જણાવવું જોઈએ કે પોતાનો પુત્ર જય માટે નીકળેલો હોવા છતાં આ રીતે પોતાની સ્ત્રી પાસે આવે અને આવી રીતે રહે, એ ક્ષત્રિય કુળમાં કલંક ગણાય છે; કારણકે જય માટે નીકળેલા ક્ષત્રિયોમાં એ વિચાર સરખો પણ ન આવવો જોઈએ. આ સાચા ક્ષત્રિયોની માન્યતા છે અને હોવી પણ જોઈએ અન્યથા, તેઓથી યુદ્ધ થઈ શકે પણ નહિ.

આ જ મર્યાદા અને માન્યતાને કારણે પવનંજયે કહ્યું કે જો હું અત્યારે ન જાઉં તો વડીલો જાણી જશે. એટલે કે મારે અત્યારે ને અત્યારે સવાર થઈ જાય તે પહેલા જ અહીંથી ચાલ્યા જવું જોઈએ અને એમ કહ્યા પછી તે કહે છે કે

*"खेदं मातः परं कार्षीः, सुखं तिष्ठ सखीवृत्ता ।*
*दशास्यकृत्यं संपाद्य, यावदायामि सुन्दरि ! ॥१॥"*

'હે સુંદરી ! હવે તું ખેદ ન કરીશ અને જયાં સુધીમાં હું રાવણનું કામ કરીને આવું, ત્યાં સુધી તું સખીથી વીંટાઈને સુખપૂર્વક રહે."

પતિના આ કથનને સાંભળીને પતિવ્રતા શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, વિનયભર્યા સદ્ભાવપૂર્વક કહે છે કે

'પરાક્રમી એવા આપનું તે કાર્ય તો સિદ્ધ થઈ જ ચૂકેલું છે, કારણકે આપના જેવા પરાક્રમી પુરુષ માટે કોઈપણ કાર્ય અસાધ્ય નથી માટે કૃતાર્થ થઈને જો મને આપ જીવતી જોવા ઈચ્છતા હો તો આપ શીઘ્ર પધારજો, કારણકે હવે હું આપના વિના ચિરકાળ જીવી શકું તેમ નથી. વળી બીજી વાત એ છે કે આજે હું ઋતુસ્નાતા થયેલી છું એટલે ગર્ભ રહેવાનો સંભવ ગણાય અને જો તે સંભવ મુજબ ગર્ભ રહી જાય, તો આપની ગેરહાજરીમાં શિશુનો મારી ઉપર અવશ્ય અપવાદ મૂકે, માટે આપે જેમ બને તેમ જલ્દી જ પાછા આવવું જોઈએ.'

પોતાની પત્નીના આવા કથનને સાંભળી તેના હૃદયનું સમાધાન કરવા માટે પવનંજયે કહ્યું કે

'હે માનિનિ ! તું બેફીકર રહે, કારણકે હું જલ્દી આવીશ અને મારા આવ્યા પછી તારા ઉપર કયો એવો ક્ષુદ્ર ર[illegible] છે, કે જે અપવાદ મૂકી શકશે ? અથવા મારા આગમનને સૂચવનારી મારા નામથી અંકિત થયેલી આ મુદ્રિકાને તું ગ્રહણ કર, એટલે કે લઈને તારી પાસે રાખ અને કદાચ એવો સમય આવી જાય, તો મારા આગમનની ખાત્રી આપવા માટે આ મુદ્રિકા તું બતાવજે.'

આ પ્રમાણે કહીને અને મુદ્રિકા આપીને પવનંજય માનસ સરોવર ઉપર રહેલી પોતાની છાવણીમાં ગયો અને ત્યાંથી પણ સેનાની સાથે દેવતાની જેમ આકાશમાર્ગે લંકા નગરીમાં જઈને રાવણને નમ્યો. તે પછી કાન્તીની સાથે જેમ સૂર્ય જાય તેમ શ્રી રાવણ પણ સેનાની સાથે પાતાળમાં પેસીને વરુણ તરફ ગયો.

## ધર્મ સિવાય સર્વત્ર શરણાભાવ દેખાડતા અદ્ભુત પ્રસંગો :

### ૧. પ્રથમ પ્રસંગ.

**સાસુનો કારમો કેર**

હવે આપણે એ જોવું છે કે 'શ્રી પવનંજયના ગયા પછી અહીં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની શી શી હાલત થાય છે ?' જે દિવસે પવનંજયે પોતાને મળીને પ્રયાણ કર્યું, તે જ દિવસે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ ગર્ભ ધારણ કર્યો. ગર્ભના યોગે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના શરીરના અવયવો વિશેષ સુંદર બન્યા અને એ સુંદર અવયવોથી તે શોભવા લાગી. 'સંપૂર્ણપણે પાંડુ વર્ણવાળુ મુખ, શ્યામ મુખવાળા સ્તનો, અતિશય આળસુ ગતિ, પહોળા અને ઉજ્જ્વળ નેત્રો' આ અને બીજા ગર્ભનાં ચિહ્નો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના શરીર ઉપર સ્પષ્ટ દેખાવા લાગ્યા. શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના શરીર ઉપર એ બધા ગર્ભચિહ્નો જોતાની સાથે જ તેની 'કેતુમતી' નામની સાસુએ, એકદમ તિરસ્કારપૂર્વક બોલવા માંડયું કે

*"हले ! किमिदमाचारीः, कुलद्वयकलंककृत् ।*
*देशान्तरगते पत्यौ, पापे यदुदरिण्यभूः ॥१॥"*

"અરે પાપિણી ! બેય કુળને કલંકિત કરનાર એવું તે આ શું આચર્યું કે જેથી પતિ પરદેશ ગયે છતે તું ઉદરિણી એટલે ગર્ભિણી થઈ ?"

પતિની ગેરહાજરીમાં બેય કુળને કલંકિત કરનારી આચરણા કર્યા વિના ગર્ભ રહે જ નહિ, માટે જરૂર એવું અંજનાએ આચર્યું જ છે, એમ માનીને કેતુમતી સાસુ અંજનાને પાપિણી તરીકે સંબોધીને તિરસ્કાર પૂર્વક પૂછે છે કે 'તે બંનેય કુળને કલંકિત કરનાર એવું શું આચર્યું કે જેથી તું આ રીતે ગર્ભિણી થઈ ?

પોતાના જ વડિલ તરફથી પૂછાયેલા આવા કારમા પ્રશ્નનો ઉત્તર, એક મહાસતીએ આપવો એ ઘણું જ કઠિન કામ છે. આવો પ્રશ્ન મહાસતીઓના હૃદય ઉપર કેવી ભયંકર અસર કરે છે, એની ખબર કુલ્ટાઓને ન જ પડે. આવા પ્રશ્ન સાંભળતાની સાથે જ મહાસતીઓ

તો સ્તબ્ધ જ બની જાય છે. એ જ ન્યાયે મહાસતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ સ્તબ્ધ જ બની ગઈ અને એથી તે એક પણ અક્ષર બોલી શકતી નથી એટલે એ સ્તબ્ધતાનો લાભ લઈને તેની સાસુએ તેને સાફ શબ્દોમાં સંભળાવી દીધું કે

*"સ્વપુત્રે ત્વદવજ્ઞાયા - મજ્ઞાય્યજ્ઞાનદોષિતા ।*
*ઇયચ્ચિરં ત્વસ્માભિ - ર્નહિજ્ઞાતાસિ પાંસુલા ॥૨॥"*

"મારો પુત્ર તારી અવજ્ઞા કરતો હતો, ત્યારે હું જાણતી હતી કે મારો પુત્ર પોતાની અજ્ઞાનતાથી જ તને દૂષિત ગણે છે. કારણકે તું વ્યભિચારણી છે એમ અમે અત્યાર સુધી જાણ્યું ન હતું." અર્થાત્ 'હવે અમે જાણ્યું કે તું જ વ્યભિચારિણી છે અને એ જ કારણે મારા પુત્રે તારી અવજ્ઞા કરી હતી અને એથી તારી અવજ્ઞા કરવામાં મારા પુત્રનો કંઈ જ દોષ ન હતો.

સાસુ તરફથી થતા આવા તિરસ્કારથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના નેત્રોમાંથી અશ્રુની ધારા નીકળી પડી. આ સિવાય બીજુ થાય પણ શું ? મહાસતીઓ પાસે આવા આક્ષેપ સામે બીજો ઉપાય પણ શો ? વડિલ અને હિતૈષી ગણાતી વ્યક્તિઓને જયાં વસ્તુ સ્વરૂપને જાણવાની ઈચ્છા જ ન હોય તથા જાણવાની કે સમજવાની પરવા કર્યા વગર જ ઈચ્છા મુજબના આક્ષેપો કરવામાં જ વડિલપણું કે હિતૈષીપણું મનાતું હોય, ત્યાં યોગ્ય આત્માને હૃદયમાં બળવા સિવાય કે અશ્રુઓ સારવા સિવાય બીજો ઉપાય હોય પણ શો ?

આ દશામાં પણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પાસે આ આવી પડેલા કલંકથી બચી જવાનું એક અદ્વિતીય સાધન હતું અને એ સાધનનો ઉપયોગ કરી દેવાનું શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ યોગ્ય માન્યું એથી જ તેણે રોતે-રોતે પણ પોતાના પતિના આગમનના ચિહ્ન તરીકે પોતાના પતિએ જ આપેલી મુદ્રિકા પોતાની સાસુને બતાવી. એ બતાવીને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ મૌન રહીને પણ સૂચવ્યું કે

'સાસુજી ! આપની કલ્પના તદ્દન ખોટી છે આપની કુલીન પુત્રવધુએ પોતાના પિતાના કે શ્વસુરના એટલે કે પતિના કે પિતાના

કુળને કલંક લાગે એવું કશું જ કર્યું નથી, પણ આપના જ પુત્ર અત્રે આવ્યા હતા. અને એમના જ યોગે મને આ ગર્ભ રહ્યો છે તથા ગર્ભ રહેવાથી કોઈપણ દુર્જન કલંક દેવામાં ફાવી ન જાય, એજ માટે આપના પુત્ર આ પોતાના નામથી અંકિત થયેલી પોતાની મુદ્રિકા મને આપી ગયા છે તે આપ જુઓ અને નિ:શંક થાઓ, પણ કૃપા કરીને નિષ્કારણ આપ કોપાયમાન ન થાઓ.'

પણ જ્યાં સાંભળ્યા કે સમજ્યા વિના સાક્ષેપ કરવામાં જ શ્રેય મનાયું હોય, ત્યાં ગમે તેવા સાચા બચાવની પણ અસર થતી જ નથી અને જ્યારે અશુભનો તીવ્ર ઉદય હોય, ત્યારે તો સાચો બચાવ પણ વિપરીતપણે પરિણામ પામે છે ! એ જ ન્યાયે મુદ્રિકાને જોવાથી તો 'કેતુમતી' નો ગુસ્સો વધી ગયો એટલે મુદ્રિકા બતાવી લજ્જાથી નમ્ર મુખ કરીને ઉભેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી ઉપર ફરીથી પણ તિરસ્કારનો વરસાદ વરસાવ્યો અને આવેશ તથા ક્રોધમાં આવીને ભયંકર શબ્દોમાં સંભળાવી દીધું કે

X X X X X X X X X X X X X ।
*"યસ્તેઽગ્રહીન્ન નામાપિ, કથં તે તેન સંગમઃ ॥૧॥*
*"અંગુલીયકમાત્રેણ, પ્રતારયસિ નઃ કથમ્ ।*
*પ્રતારણાપ્રકારાન્ હિ, બહુન્જાનંતિ પાંસુલાઃ ॥૨॥"*
*"મદ્ગૃહાદ્દ્ય નિર્ગચ્છ, ગચ્છ,સ્વચ્છંદચારિણિ ।*
*પિતુર્વેશ્મનિ માત્રસ્થાઃ, સ્થાનમેતન્નહીદૃશમ્ ॥૩॥"*

"જે મારો પુત્ર તારું નામ પણ ગ્રહણ ન્હોતો કરતો, તેની સાથે તારો સંગમ થાય શી રીતે ?"

માટે

"એક માત્ર મુદ્રિકા બતાવીને જ તું અમને શા માટે ઠગે છે ? તું એ રીતે ઠગવા ઈચ્છે તો પણ અમે ઠગાવવાનાં નથી, કારણકે 'વ્યભિચારિણી સ્ત્રીઓ ઠગવાના ઘણા પ્રકારો જાણે છે' એ વાતને અમે સારી રીતે જાણીએ છીએ.'

આથી

'હે સ્વચ્છંદચારિણી ! આજે જ મારા ઘરમાંથી નીકળી જા અને તારા પિતાને ઘેર ચાલી જા અહીં તો ઉભી જ ન રહે, કારણકે આ સ્થાન તારા જેવી કુલ્ટાઓ માટે રહેવા યોગ્ય નથી.'

વિચારશૂન્ય અને વિવેકહીન વડીલ, પોતાના વડીલપણાનો કેવો અને કેટલો દુરૂપયોગ કરે છે, એ આ 'કેતુમતી'ની દશા આપણને સારામાં સારી રીતે સમજાવી શકે છે. 'જે મારો પુત્ર તારું નામ પણ નહોતો લેતો, તેની સાથે તારો સંગમ શી રીતે થાય ?' આ પ્રકારે બોલનારી પોતે, એ નથી વિચારી શકતી કે 'તો પછી પોતાના જ પુત્રના નામથી અંકિત થયેલી મુદ્રિકા આના હાથમાં આવે ક્યાંથી ?' આવો કોઈપણ પ્રકારનો વિચાર કર્યા વિના જ, એ વડીલ અને એક રીતે માતા જેવી જ ગણાતી સાસુએ, પોતાની જ પુત્રવધૂ ઉપર ભયંકર આરોપો મૂકી દઈને, તરત ને તરત જ પોતાનું ઘર છોડીને ચાલી જવાનો પણ હુકમ સંભળાવી દીધો.

આ રીતે કોઈપણ પ્રકારનો વિચાર કરવાની કે યોગ્ય તપાસ કરવાની ધીરજ ધર્યા વિના, ગમે તેવા આક્ષેપો કરનારા અને ગમે તેવા હુકમો ફરમાવનારા વડીલો, ખરેખર જ પોતાના વડીલપણાને લજવે છે અને હિતૈષી કહેવરાવીને હિતશત્રુપણાનું કાર્ય કરે છે, એમાં એક લેશ પણ શંકા નથી. પોતાની ઉત્તમતા અને મહત્તાનું પ્રદર્શન કરતા યોગ્ય આત્માઓનો નાશ થઈ જાય તેની પણ કાળજી ન કરવી, એનું નામ નથી વડીલપણું કે નથી હિતૈષીપણું !

વડીલપણું કે હિતૈષીપણું તો તેનું નામ છે કે જે નિરંતર યોગ્ય આત્માની યોગ્યતાને પ્રમાદથી પણ ટક્કર ન લાગી જાય, તેની પૂરેપૂરી કાળજી ધરાવે. વડીલપણુ કે હિતૈષીપણું અયોગ્યની અયોગ્યતાનો નાશ કરવામાં રક્ત હોય છે, તેટલું જ નહિ પણ તેથીયે અધિક યોગ્યની યોગ્યતાનું સંરક્ષણ અને પોષણ કરવામાં આસક્ત હોય છે. આ દશા વિના વડીલપણું કે હિતૈષીપણું એક ક્ષણ પણ ટકી શકતું નથી.

ભાગ્યશાળીઓ ! તમને આ 'કેતુમતી' માં અત્યારે એ વડીલપણાને કે હિતૈષીપણાનો એક અંશ પણ દેખાય છે ? જો કે આ બધું બને છે તેમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અશુભોદયનો પ્રતાપ પૂરેપૂરો છે, પણ એથી 'કેતુમતી' ની પદ્ધતિનો બચાવ કોઈપણ પ્રકારે થઈ શકે તેમ નથી. જ્યાં થોડો પણ હિતાહિતનો વિચાર નથી, ત્યાં વડીલપણું કે હિતૈષીપણું શી રીતે હોઈ જ શકે ? અને એ નહિ રહેવાના કારણે જ આવેશમાં ચઢેલી 'કેતુમતી' માત્ર બોલીને જ અટકી નહિ, પણ એ પ્રકારનો તિરસ્કાર કર્યા પછી રાક્ષસીની માફક નિર્દય બનેલી તેણે, પોતાના સેવકોને હુકમ કર્યો કે 'આ અંજનાને તેના પિતાને ઘેર મૂકી આવો.'

'કેતુમતી'ની આજ્ઞાને આધીન એવા તે નોકરોએ તો 'કેતુમતી'ની આજ્ઞાને શિરોધાર્ય કરવી જ રહી અને તેથી જ તેઓ વસંતિલકા સહિત અંજનાને વાહનમાં બેસાડી. 'માહેન્દ્ર' નગર કે જે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના પિતાનું નગર છે, તેની પાસે લઈ ગયા અને ત્યાં આગળ ગયા પછી જેઓની આંખોમાં આંસુ ઉભરાઈ ગયા છે તેવા તે નોકરોએ, વસંતતિલકા સાથે અંજનાનો ત્યાં આગળ એટલે માહેન્દ્રનગરની પાસે ત્યાગ કર્યો. તે પછી તે નોકરોએ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને માતાની જેમ નમસ્કાર કર્યો આ રીતે કરવા પડેલા ત્યાગના અપરાધની ક્ષમા માંગી અને તે પછી તેઓ પાછા ગયા કારણકે-સેવકો સ્વામિની જેમ સ્વામિના અપત્ય (સંતાન) ઉપર પણ સમાનવૃત્તિવાળા હોય છે.

## બીજો પ્રસંગ : પિતાદિકનો ફીટકાર

'કેતુમતી' ની આજ્ઞાથી નોકરો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને તેના પિતાના નગરની બહાર મૂકીને અને પોતાના નોકર ધર્મને બજાવીને પાછા ચાલ્યા ગયા, સાસુના આ આચરણથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના દુઃખનો

પાર જ ન રહ્યો. શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના એ સમયનાં દુ:ખનો ખ્યાલ કરાવતાં, લખ્યુ છે કે

*"तद्दुःखदुःखित इव, तदा चास्तमगाद्रविः ।*
*सन्तः सतां न विपदं, विलोकयितुमीश्वराः ॥१॥"*

"કેતુમતીના નોકરો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને મૂકીને ચાલ્યા ગયા તે સમયે સૂર્ય જાણે કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના દુ:ખથી દુ:ખિત જ ન થઈ ગયો હોય તેમ અસ્ત પામી ગયો; કારણકે સત્પુરુષો સજ્જનોની વિપત્તિને જોવા માટે અસમર્થ હોય છે."

અર્થાત્ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી તે સમયે એવી દુ:ખિત અવસ્થામાં હતી કે તેને તે દુ:ખિત અવસ્થા સારા માણસો તો ન જ જોઈ શકે, અને હોય પણ તેમજ, કારણકે રાજપુત્રી હોઈને કદી જ આવી નિરાધાર અવસ્થાનો અનુભવ કર્યો જ નથી, તેને માટે આ અવસ્થા જેવી તેવી દુ:ખદ ન જ ગણાય. વધુમાં એકલી નિરાધાર અવસ્થા જ નહિ, પણ સાથે સાથે કલંકિત અવસ્થા પણ ખરી જ. આ દશા અનિર્વચનીય દુ:ખને આપનારી હોય, એમાં આશ્ચર્ય પણ શું છે ?

આવી અવસ્થામાં તેણે પોતાના પિતાના નગરની બહાર પ્રદેશમાં આખીએ રાત્રિ કષ્ટપૂર્વક જાગૃત અવસ્થામાં જ પૂર્ણ કરી, કારણકે ત્યાં ઘુવડ પક્ષીઓના ઘોર ઘુત્કારોથી, શિયાળીઆઓના ફેત્કારોથી, વરૂઓના ટોળાઓના આક્રંદોથી, શાહુડીઓના વિવિધ શબ્દોથી અને રાક્ષસોના સંગીત જેવા પિંગલોના કોલાહલોથી, તેણીના કાનો ફુટ ફુટ થઈ રહ્યા હતા. આવા ભયંકર સ્થાનમાં એક સ્ત્રી જાતને નિદ્રા ન જ આવે એ સહજ છે, એટલે આવા ભયરૂપ સ્થાનમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ આખીએ રાત્રિ જાગૃત અવસ્થામાં જ કષ્ટપૂર્વક પસાર કરી.

અને તે પછી પ્રાત:કાળમાં ઉઠીને દીન બની ગયેલી એવી તે શ્રી અંજનાસુંદરી, લજ્જાથી સંકોચ પામતી ધીમે-ધીમે નિર્લજ્જની જેમ, જાણે પરિવાર વિનાની ભિક્ષુકી જ ન હોય તેમ, પોતાના પિતાના દ્વારે

ગઈ. આ પ્રમાણે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને આવેલી જોઈને શ્રીમહેન્દ્રરાજાનો દ્વારપાળ સંભ્રમ પામી ગયો અને સંભ્રમ પામેલા તેણે પૂછ્યું 'આવી અવસ્થા કેમ?'

આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં અંજનાસુંદરી તો મૌન રહી, પણ તેની સખી વસંતતિલકા કે જે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની સાથે જ છે, તેણે સઘળી અવસ્થા કહી. આ પછી તરત જ તે દ્વારપાલે ત્યાંથી રવાના થઈ, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની સખીએ કહેલી તે અવસ્થા રાજાને જણાવી.

આ સાંભળીને રાજાનું મુખ લજ્જાથી નમી પડયું અને શ્યામ થઈ ગયું. હિતચિંતક પિતાને પોતાની પુત્રીના આવા સમાચારથી જરૂર લજ્જા આવે અને લજ્જાના યોગે મુખ નમી પણ જાય અને શ્યામ પણ પડી જાય, પરંતુ સાંભળેલા સમાચારની તપાસ કર્યા વિના કે તેની ઉપર ઉચિત વિચારણા કર્યા વિના અયોગ્ય વિચાર બાંધી દેવો, એમાં હિતચિંતકતા જળવાતી નથી, પણ પ્રાયઃ હિતચિંતકતાનું ખૂન જ થાય છે.

અહીંયાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના પિતા માટે પણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના તીવ્ર અશુભોદયે એમ જ બન્યું છે. એટલે કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના પિતા બુદ્ધિમાન અને વિચારક છતાંપણ જેવા સમાચાર સાંભળ્યા તેવા જ વિચારોમાં મગ્ન બન્યા છે અને ચિંતાવવા લાગ્યા કે

X X X X X X X X X X X X X ।
*"अचिन्त्यं चरितं स्त्रीणां, ही विपाको विधेरिव ॥१॥*
*"इयं कुलकलंकाय, कुलटा गृहमागता ।*
*अञ्जनाऽअञ्जनलेशोऽपि, दूषयत्यंशुकं शुचि ॥२॥*

"ખરેખર જેમ વિધિનો વિપાક અચિન્ત્ય જ હોય છે. તેમ સ્ત્રીઓનું ચરિત્ર પણ અચિન્ત્ય જ હોય છે."

એજ ન્યાયે

"આ કુલટા અંજના મારા કુળને કલંકિત કરવા માટે જ મારે ઘેર આવી છે, કારણકે અંજનનો કાજળનો એ લેશ પણ ઉજ્જવળ વસ્ત્રને દૂષિત કરે છે."

આ પ્રમાણે ચિંતવન કરતા રાજાને, અપ્રસન્ન મુખવાળા જેનું એવો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના ભાઈ અને રાજાનો 'પ્રસન્નકીર્તિ' નામનો ન્યાયનિષ્ઠ પુત્ર કહે છે કે

*"द्रुतं निर्वास्यतामेषा, दूषितं ह्यनया कुलं ।*
*अहिदष्टांगुलिः किं न, छिद्यते बुद्धिशालिना ॥१॥"*

આ અંજનાને એકદમ કાઢી મૂકો, કારણકે એણે આપણા કુળને દૂષિત કરી નાખ્યું છે. શું બુદ્ધિશાળી માણસ સર્પથી ડસાયેલી અંગુલિને નથી છેદી નાખતો ? અવશ્ય છેદી જ નાખે છે, તો તેવી જ રીતે કુળને કલંકિત કરનારી આ છોકરીને હમણાંને હમણાં જ આપ કાઢી મૂકો."

આ રીતે રાજાને અનકૂળ આવતું બોલતા 'પ્રસન્નકીર્તિ' ને સાંભળીને સારાસારનાં વિવેક કરવામાં ચતુર એવો 'મહોત્સાહ' નામનો મંત્રી રાજાને કહેવા લાગ્યો કે

X X X X X X X X X X X X X ।
*"श्वश्रूदुःखे दुहितॄणां, शरणं शरणं पितुः ॥१॥*
*किञ्च केतुमती श्वश्रू-निर्दोषामप्यमुं प्रभो ! ।*
*निर्वासयेदयपि क्रूरा, दोषमुत्पाद्य कंचन ॥२॥*
*व्यक्तिर्यावद्भवेद्दोषा, दोषयोस्तावदत्र हि ।*
*प्रच्छन्नं पाल्यतामेषा, स्वपुत्रीति कृपां कुरु ॥३॥"*

"દીકરીઓ ઉપર જયારે સાસુઓ તરફથી દુઃખ આવી પડે, ત્યારે દીકરીઓને પિતાનું શરણ એ જ એક શરણ છે એટલે કે સાસુઓ તરફથી તિરસ્કાર પામેલી દીકરીઓ પિતા સિવાય બીજા કોને શરણે જાય ? વિશ્વમાં એવી પુત્રીઓને પિતા સિવાય બીજું શરણ પણ કોણ છે ? અર્થાત્ કોઈ જ નહિ."

વળી,

"હે પ્રભો ! 'નિર્દોષ એવી પણ આ અંજનાને તેની ક્રૂર 'કેતુમતી' નામની સાસુએ કોઈ દોષને ઉત્પન્ન કરીને પણ કાઢી મૂકી હોય' આ પ્રમાણે કેમ ન બન્યું હોય ? કારણકે ક્રૂર સાસુ એવી રીતે બનાવટી દોષ ઉભો કરીને પણ નિર્દોષ એવી પણ પુત્રવધૂને કાઢી પણ મૂકે !'

આ કારણથી

"અંજના સદોષ છે કે નિર્દોષ છે એવી સ્પષ્ટતા ન થાય ત્યાં સુધી ગુપ્તપણે અહીં જ આ અંજનાને પાળો. 'પોતાની પુત્રી છે' આ પ્રમાણે માનીને પણ આટલી કૃપા કરો !"

મંત્રીની આવી પણ વિવેકભરી વાત અને સુંદર સલાહ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના તીવ્ર અશુભોદયના યોગે રાજાને ન રૂચી અને ઉલ્ટો રાજા પણ એજ પ્રમાણે બોલવા લાગ્યો કે

*'राजापीत्यवदृश्वश्रूः, सर्वत्र भवतीदृशी ।*
*ईदृशं चरितं तु स्या-द्वधूनां नहि कुत्रचित् ॥१॥"*
*"किंच संशृण्महेऽग्रेऽपि द्वेष्येवं पवनस्य यत् ।*
*गर्भ संभाव्यतेऽमुष्याः पवनादेव तत्कथम् ॥२॥"*
*"सर्वथा दोषवत्येषा, साधु निर्वासिता तया ।*
*निर्वास्यतामितोऽपि द्राक्, पश्यामस्तन्मुखं न हि ॥३॥"*

"સાસુ તો સર્વત્ર એવા પ્રકારની હોય, પણ વધૂઓનું આવું ચરિત્ર તો કોઈ પણ ઠેકાણે ન હોવું જોઈએ."

વળી

"આપણે પ્રથમથી જ સાંભળીએ છીએ કે પવનંજયને માટે આ અંજના દ્વેષ્યા બની ગઈ છે, એટલે કે પવનંજય આ અંજના ઉપર પ્રેમ રાખવાને બદલે પ્રથમથી જ દ્વેષ રાખે છે તો પછી પવનંજયથી આણીને ગર્ભ રહે એવી તો સંભાવના પણ કેમ જ થઈ શકે ?

આથી એ સ્પષ્ટ જ છે કે

"આ અંજના સર્વથા દોષવતી છે. સારૂં થયું કે તેણીની સાસુએ આને કાઢી મૂકી અને અહીંથી પણ ઝટ કાઢી મૂકો, કારણકે અમે તો તેના મુખને પણ જોવાના નથી."

આ રીતે પોતાની પુત્રીના મુખને પણ જોયા વિના રાજાએ પોતાની પુત્રીને એકદમ કાઢી મૂકવાનો હુકમ કર્યો અને એ હુકમને આધીન થઈને દ્વારપાળે અંજનાને મહેલમાં નહિ પેસવાં દેતાં બહારથી જ કાઢી મૂકી. આ વખતે લોકો પણ આ રીતે કાઢી મૂકાતી અંજનાને દીન મુખે અને આક્રંદપૂર્વક કષ્ટથી જોતા હતાં. અર્થાત્ આ રીતે કાઢી મૂકાતી અંજનાને જોઈને લોકો દીન બની ગયા હતાં અને કકળી ઉઠયા હતાં, કારણકે આવા ત્રાસથી લોકો પણ ત્રાસ પામી ગયા હતા, પણ રાજાની આજ્ઞા આગળ ચાલે શું ? કંઈ જ નહિ.

પિતાજી તરફથી પણ આવા ભયંકર તિરસ્કારને પામેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી ત્યાંથી ભુખી, તરસી, થાકી ગયેલી, નિસાસા નાખતી, આંસુઓને વરસાવતી, ઘાંસથી વિંધાઈ ગયેલા પગોમાંથી નીકળતા લોહીથી પૃથ્વીના તળિયાને રંગતી, પગલે-પગલે સ્ખલના પામતી, વૃક્ષે-વૃક્ષે વિશ્રામ લેતી અને દિશાઓને પણ રોવરાવતી પોતાની સખી વસંતતિલકા તેની સાથે ચાલી નીકળી. ચાલીને પણ જવું ક્યાં ? કારણકે - અંજનાના પિતાએ પોતાની પુત્રીને પોતાના જ નગરમાંથી કાઢી મૂકીને સંતોષ માન્યો છે એમ નથી, પણ તેણે પોતાની સત્તા નીચે રહેલા શહેરમાં અને ગામોમાં પુરુષો મોકલીને કહેવરાવી દીધેલું કે 'અંજનાને કોઈએ પણ સ્થાન ન આપવું !' આ કારણથી અંજના જે જે શહેરમાં કે જે જે ગામમાં ગઈ, ત્યાં ત્યાં કોઈપણ સ્થળે સ્થાન ન પામી શકી. એટલે કોઈપણ સ્થળે સ્થિતિ કર્યા વિના એવી જ ભૂખી અને તરસી હાલતમાં ભટકતી-ભટકતી તે એક મોટી અટવીમાં પહોંચી ગઈ

અને તે અટવીમાં આવેલા એક પર્વતના કુંજમાં એક વૃક્ષ હતું. તે વૃક્ષની નીચે બેસીને તે વિલાપ કરવા માંડી.

વિલાપમાં પણ આવી મહાસતીઓ શું બોલે છે અને શું વિચારે છે, તે આપણે હવે પછી જોશું પણ એ વિચારો કે અશુભ કર્મનો તીવ્ર ઉદય આત્માનેકેવી-કેવી ભયંકર દશામાં ધકેલી દે છે ? આવી દશામાં જીવવું એ કેટલું કઠીન છે ? ઘણુંય કઠીન છે. તે છતાંપણ કર્મવશ જીવવું જ પડે છે ! એમાં કોઈનો પણ કશો જ ઉપાય ચાલી શકતો નથી એ સુનિશ્ચિત છે. આપણે માની લઈએ કે સાસુ તો પારકી હતી પણ પિતા આદિ આવી રીતે કેમ વર્તી શકે ? પણ અશુભ કર્મના ઉદય સમયે આવું કશું જ પૂછી શકાતું નથી. આજ કારણે જ્ઞાની પુરુષો જગતની સમક્ષ સંસારની અસારતાનું જ જોરશોરથી વર્ણન કરે છે અને ફરમાવે છે કે 'ધર્મ સિવાય આ આત્માને સંસારમાં કોઈ જ સાચું આશ્વાસન આપનાર કે સાચી શાંતિ પમાડનાર નથી. અને એ જ કારણે ધર્મ ખાતર સર્વસ્વનો, એટલે કે માતા-પિતાનો પણ ત્યાગ વિહિત છે.' અર્થાત્ આ વિશ્વમાં એકપણ વસ્તુ એવી નથી કે - જે ધર્મની આડે આવતી હોય છતાંપણ તેનો ત્યાગ ન કરી શકાય ! આથી એ સિદ્ધ છે કે જે લોકો અન્ય-અન્ય વસ્તુને આગળ ધરીને ધર્મને પાછળ કરવા માંગે છે, તે લોકો ખરેખર જ મોહમુગ્ધ કહેવાય. તો જે લોકો જો પ્રભુશાસનને પામવાનો દાવો કરે છે અને જે લોકો પ્રભુશાસનના પ્રચારકપણાનો ઈલકાબ લઈને ફરે છે, તે લોકો જો મોહમુગ્ધ લોકોની ભેગા ભળી જાય, તેઓની વાતોમાં હા, જી હા, કરે અને સંસારની સુંદરતામાં મોહમુગ્ધોના સુરમાં પોતાનો સુર પૂરે, તો તે લોકોને કઈ કોટિમાં મૂકાય ? એ ખાસ વિચારવા જેવુ છે !

'અશુભના ઉદય સમયે એક નહિ જેવી પણ સહાય નહી કરી શક્નાર, એટલું જ નહિ પણ વખતે ફીટકાર કરવાને પણ તૈયાર થનાર

આત્માઓને, શુભના ઉદય સમયે શુભ વસ્તુનો તેઓને અમલ કરતાં રોકવાનો હક્ક શો છે ?' આ પ્રશ્ન આ પ્રસંગે ખાસ વિચારવા જેવો છે ! જે માતા કે પિતા, જે સાસુ કે સસરો, જે સ્નેહી કે સંબંધી, જે વાલી કે વડીલ અશુભોદયના યોગે પડેલી આફતના સમયે અકિંચિત્કર થઈ પડે છે, તે માતાને કે પિતાને, તે સાસુને કે સસરાને, તે સ્નેહીને કે સંબંધીને અને તે વાલીને કે વડીલને શુભોદયના યોગે કરાતી શુભ પ્રવૃત્તિમાં આડે આવવાનું મન પણ કેમ થાય છે અગર આડે આવતા વિચાર સરખો પણ કેમ નથી આવતો ?

'ખરેખર, સંસારની સ્વાર્થાંધતા કોઈ અજબ પ્રકારની છે ! એ સ્વાર્થંધતાના પ્રતાપે જ એ વિચાર નથી આવતો ! માટે એવી સ્વાર્થાંધતામાં ફસીને પ્રભુમાર્ગની આરાધના કરતાં અટકી પડવું - આરાધના કરવામાં આળસી થવું, એના જેવી ભયંકર મોહમૂઢતા બીજી એક પણ નથી.' આ પ્રમાણે વિચારી સંસારની અસારતા અને અશરણ્યતા સમજી, આ સંસારસાગરમાંથી પોતાના આત્માનો નિસ્તાર કરવાના કાર્યમાં રોકાઈ જવું, એજ આ માનવજીવનની સાચી સફળતા અને સાર્થકતા છે.

### ત્રીજો પ્રસંગ અસહાય અબળા

આપણે જોયું કે એ મહાસતી કોઈ એક મોટી અટવીમાં પહોંચી ગઈ એ અટવીમાં આવેલા ગિરિકુંજમાં એક વૃક્ષની નીચે બેસીને હૃદયદ્રાવક વિલાપ કરવા લાગી.

*"अहो मे मन्दभाग्यया, गुरुणामविचारतः ।*
*अग्रे दण्डोऽभवत्पश्चा-दपराधविवेचनम् ॥१॥"*
*"साधु केतुमति ! कुल-कलंको रक्षितस्त्वया ।*
*त्वयापि संबन्धिभया-त्तात! साधु विचारितम् ॥२॥"*
*"दुःखितानां हि नारीणां, माताश्वासनकारणम् ।*
*पतिच्छंदजुषा मात-स्त्वयाप्यहमुपेक्षिता ॥३॥"*

*"भ्रातर्दोषोऽपि नास्त्येव, तातं जीवति ते ननु ।*
*नाथ ! त्वयि च दूरस्थे, जज्ञे सर्वोऽप्यरिर्मम ॥४॥"*
*"सर्वथा स्त्री विना नाथ-मैकाहमपि जीवतु ।*
*यथाहमेका जीवामि, मन्दभाग्यशिरोमणिः ॥५॥"*

'ખેદની વાત છે કે વડીલોના અવિચારથી મન્દભાગ્યવાળી મને પહેલાં દંડ પ્રાપ્ત થયો અને અપરાધનું વિવેચન હવે પછી થશે. !'

વાત પણ ખરી છે કે જો વડીલોએ વિચાર કરવાની તક લીધી હોત, તો આ રીતે અપરાધનો નિશ્ચય થયા વિના તિરસ્કાર ફીટકાર અને બહિષ્કાર ન જ થાત, પણ તીવ્ર અશુભનો ઉદય એવા પ્રકારનો હોય છે કે એ વિચારકને પણ અવિચારક બનાવી દે છે. આથી જ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ મુખ્યત્વે પોતાના મંદભાગ્યને જ આગળ કરે છે.

અને કહે છે કે

"હે કેતુમતિ ! તે પણ કલંકથી કુળની રક્ષા સારી રીતે કરી અને હે પિતાજી ! આપે પણ સંબંધીઓના ભયથી સારૂં વિચાર્યું.

વળી

"વિશ્વમાં એ વાત નિશ્ચિતપણે કહેવાય છે કે દુઃખિત નારીઓને માતા એ આશ્વાસનનું કારણ છે. એટલે કે આશ્વાસનને આપનારી છે. પણ હે માતા ! પતિની ઈચ્છાને જ અનુસરીનારી તે પણ મારી ઉપેક્ષા જ કરી."

અને

"હે ભાઈ ! પિતાજીની વિદ્યમાનતા હોવાથી તારો તો કોઈ દોષ જ નથી, કારણકે પિતાજીની વિધ્યમાનતામાં તારાથી કશું જ થઈ શકે નહિ."

ખરેખર,

"હે નાથ ! આપ દૂર હોવાથી આજ સહુ કોઈ મારી સાથે શત્રુ જેવી જ આચરણા કરી રહ્યા છે, એટલે કે આજે કોઈપણ મને આશ્વાસન આપનાર નથી."

આ જ કારણે

"મંદભાગ્ય આત્માઓમાં શિરોમણિ હું જેમ આજે પતિ વિના એકલી જીવું છું, તેમ કોઈપણ સ્ત્રી પોતાના પતિ વિના કોઈ પ્રકારે એક પણ દિવસ ન જીવો !"

આ વિલાપમાં પણ આ મહાસતી મુખ્યત્વે પોતાના દુર્ભાગ્યને જ દોષ આપે છે. ઉત્તમ આત્માઓનો એ સ્વભાવ જ હોય છે કે 'ગમે તેવી સ્થિતિમાં પણ તેઓના મુખથી પ્રાય:સત્ય વસ્તુનું ભાન કરાવનાર જ શબ્દો નીકળે છે'

આ સ્થિતિ જોતા કોઈપણ આત્મા સમજી શકે તેમ છે કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો અત્યારે પાકો અશુભોદય છે અને ખરેખર, જ્ઞાનીઓના કથન મુજબ અશુભોદયના સમયે કોઈપણ રક્ષક થઈ શકતું નથી. આપણે જોયું કે અંજનાને સાસુએ પણ કાઢી મૂકી, પિતા તથા ભાઈઓ પણ પૂછ્યા કે ગાછયા વિના કોઈપણ જાતની તપાસ કર્યા વિના, બહારથી ને બહારથી જ હાંકી કાઢી, માતાએ પણ ઉપેક્ષા કરી અને પિતાએ તો એવી કાર્યવાહી કરી કે પોતાની રાજધાનીના નગરમાં કે ગામમાં પણ કોઈ એને પેસવા ના દે. હવે વિચારો કે 'આવા વખતે રક્ષક કોણ ?' કહેવું જ પડશે કે ' સેવ્યો હોય તો ધર્મ !' પણ જો તે ન જ સેવ્યો હોય તો અત્યારે કોઈ રક્ષક નથી. ખરેખર, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી એ રાજપુત્રી વધૂ છે અને પુષ્પની શય્યામાં સૂનારી હતી, છતાં એની આજે કઈ દશા છે ? શું અત્યારે આને એ બધાનો ત્યાગ છે ? નહિ જ. ત્યાગ કર્યો નથી પણ આ તો નીકળવું પડયું છે. હૃદયથી ત્યાગ ક્યાં છે ? હૃદયથી ત્યાગ હોય તો દુ:ખ ન જ થાય. કાઢી મૂકી છે માટે જ દુ:ખી છે. અત્યારે માત્ર એની પાસે સાથીમાં એક જ સખી છે. જો સાચી ધર્મભાવના જાગી હોય તો આટલો વિલાપ હોય ? નહિ જ. તેવી ધર્મભાવનાના અભાવે અત્યારે તો આખેય રસ્તે વિલાપ જ કરે છે. ખરેખર, અત્યારે એની હાલત દયા ખાવા જેવી અને ભયંકર થઈ છે. ઝાડના થડ પાસે બેસીને વિલાપ કરતાં તેણે 'ભાઈ, બાપ, માતા વગેરેએ

આમ ન કર્યું.' વગેરે-વગેરે વિચારોથી દીનતા કરે છે કે કાંઈ બીજું ? ગમે તેવી દીનતા કરવા છતાં પણ તીવ્ર અશુભના ઉદય સમયે કોઈ જ રક્ષક થતું નથી, માટે કોઈની આશાએ પાપ કરતા હો તો ન કરતા. પાપ કરતાં થાબડનારા બહુ મળશે,પણ એ પાપનો અનુભવ કરવો પડશે તે વખતે સામું જોનાર કોઈ જ નહિ મળે.

અનીતિથી મેળવેલા પૈસા ઘરમાં બધા ઘાલે, પણ આરોપ આવે ત્યારે કડી તો પોતાને જ પહેરવી પડે. આથી કોઈની પણ સલાહે પાપ કરતા હો તો ન કરશો. પાપ કરવુ પડતું હોય ત્યાં પસ્તાજો, પણ પોતાનો બચાવ તો ન જ કરતા. મા-બાપના કહેવાથી ખૂન કર્યું હતું કે ચોરી કરી હતી, એમ કહેવાથી સરકાર છોડે નહિ પણ ફાંસી કે જેલમાં મોકલે. સરકાર ન છોડે તો કર્મસત્તા કેમ છોડે ? માટે કોઈના આધાર ઉપર પાપ ન કરતા, નહિ તો ફળ તમારે પોતાને જ ભોગવવું પડશે. પાપ પ્રવૃત્તિના યોગે કર્મ એવા બંધાશે કે આરો પણ નહિ આવે, વડીલની પણ આજ્ઞા ત્યાં જ સુધી કે જયાં સુધી એ હિતમાં જોડે અને અહિતથી પાછા વાળે.

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને કોઈપણ સંબંધી ન હતા એમ નહિ, પણ ઘણાય સંબંધી હતા. માતા પણ મહારાણી હતી, પિતા પણ મહારાજા હતા, ભાઈ રાજયનો માલિક હતો, પતિનો પિતા પણ મોટો રાજા હતો, છતાં અત્યારે છે કોઈ ? ખરેખર, અશુભોદયના ભોગવટા સમયે કોઈ જ ન હોય. આવા સંબંધીવાળી અંજનાની આ દશા તો તમારી શી હાલત ? 'તમે કઈ વસ્તુ પર નિશ્ચિંત બેઠા છો ?' એ જરા કાનમાં તો કહો ? કોની હુંફે આમ વર્તો છો? કોઈ પૂછનાર નથી, એમ કોઈ કહી તો નથી ગયું ને ? ચાર-છ રોટલીના ચાહકોને શા માટે આટલી અનીતિ અને પ્રપંચો આદિ કરવા પડે? ગમે તે રીતે સઘળું ન જ છોડાય તો પણ મર્યાદાશીલ તો થવું જ જોઈએ. આટલું જાણ્યા પછી પણ તદ્દન બેફીકર રહો, એ ઘણું જ ભયંકર ગણાય.

### કારમો કર્મોદય

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને તેના તીવ્ર અશુભના ઉદયે નિરાધાર કરી મૂકી. બાવીસ વર્ષ સુધી અખંડપણે શીલનું પાલન કરનારી પોતાની કુલીન પુત્રવધૂ ઉપર, વગર વિચાર્યે સાસુએ કલંક મૂકી દીધુ અને તેને પોતાના ઘરમાંથી કાઢી મૂકી આથી 'પિતાજીને ઘેર શરણ મળશે, માતા આશ્વાસન આપશે અને ભાઈ ખબર પૂછશે' -એવી આશાથી કંઈક નિર્લજ્જતા સ્વીકારીને પણ તે એક ભિક્ષુકીની જેમ પિતાજીના મકાન પાસે આવી, પણ પિતાજીને તથા ભાઈએ તો મુખ પણ જોયા વિના, મકાનની બહારથી ને બહારથી જ કાઢી મૂકાવી અને તેની માતાએ પણ આ બનાવની ઉપેક્ષા જ કરી.

આ સ્થિતિથી એક અબળાને અસહ્ય દુઃખ થાય એ સહજ છે, પણ કર્મસત્તા એ નથી જ જોતી કે 'આ અબળા છે કે સબળા છે ?' એ તો પાપ આચરનારને યથાસમયે પોતાના વિપાકનું ભાન ગમે તેવી અવસ્થામાં પણ કરાવે જ છે. એની સત્તા આગળ કોઈનું જ ચાલી શકતું નથી, માટે એનાથી ભાગવાના પ્રયત્નો કરવા કરતાં, અગર એના વિપાકોદય સમયે ગમે તે રીતે બચી જવાના વિકલ્પો વગેરે કરવા કરતાં, તેનાથી બેપરવા રહી કોઈપણ પ્રકારની અસમાધિ વગેરે કર્યા વિના અનંજ્ઞાનીઓની આજ્ઞા મુજબ તેનો મૂળથી જ વિનાશ કરવાના પ્રયત્નો આચરવા જોઈએ પણ એવા પ્રયત્નો તો કોઈ પુણ્યશાળીઓ કે જેઓ અનંતજ્ઞાની શ્રી વીતરાગ પરમાત્માના શાસનને સમજી શક્યા હોય, તેઓ જ કરી શકે છે પણ અન્ય સામાન્ય આત્માઓ તો નહિ જ !

આથી જ

ભાગ્યશાળીઓ ! વિચારો કે કર્મોદયને આધીન થઈ ગયેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પતિની હાજરીમાં પણ દુઃખદ રીતે ગુજારેલી બાવીસ-બાવીસ વરસોને કેવી રીતે ભૂલી જાય છે ! અને એથી જ સમજી શકાય તેમ છે કે મોહરાજાની મોહિનીમાં આખુંય વિશ્વ મૂંઝાયેલું

છે. એજ મૂંઝવણના યોગે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ અત્યારે જાણે પતિ જ એક રક્ષણહાર હોય, એ પ્રકારની ભાવના પ્રગટ કરી રહી છે પણ એ ભૂલી જાય છે કે 'કર્મસત્તાની આગળ કોઈ જ ટકી શકતું નથી તેની સામે તો એક ધર્મસત્તા જ બસ છે !' પણ આવા સમયે ધર્મ કોઈ ભાગ્યશાળીને યાદ આવે છે. બાકી બીજાઓ તો કોઈ કાકાને તો કોઈ બાપને, કોઈ મામાને તો કોઈ મામીને અને કોઈ પતિને તો કોઈ સ્નેહીને એમ કોઈના ને કોઈના કે જે સઘળાંય કર્મસત્તાને આધીન થઈને જ પરતન્ત્ર રીતે જીવન ગુજારી રહેલ છે. તેઓના જ શરણની ઈચ્છા રાખ્યા કરે છે કારણકે કર્મરાજાની અને એમાંય મોહરાજાની ખૂબી જ એવી છે !

# શ્રી હનુમાનનું અવતરણ

## ૮

શ્રીમતી અંજનાસુંદરી એક તદ્દભવમુક્તિગામી મહાન્ આત્માની માતા બનનાર છે એ સ્થિતિમાં કર્મનાં કારમા કારસ્તાને તેમને પરેશાન કરવામાં ક્યાં બાકી રાખ્યું છે ? પણ ધર્મના પ્રતાપે જંગલમાં પણ મંગલ થાય છે, મુનિવરના દર્શન થાય છે, શંકાના સમાધાન મળે છે, દિવ્ય સહાયની પ્રાપ્તિ થાય છે ને દેવતાઈ  દિવ્ય પુત્રનો અવતાર થાય છે. જન્મતાં જ હનુપૂરમાં પહોંચવાથી 'હનુમાન' એવા નામથી પ્રસિદ્ધ થાય છે. બાકી તો 'શ્રીશૈલ' એવું તેમને નામાભિધાન  અપાય છે. આમ રામાયણના પાત્રોમાં 'શ્રી હનુમાન' વિશિષ્ટપાત્ર છે. તેમના અવતરણ-જન્મનો પ્રસંગ અહીં રજૂ થયો છે.

પણ આ સંસાર જ એવો છે ને કે સુખ-દુઃખની ઘટમાળ ચાલતી જ રહે. આ ઘટમાળનું દર્શન કરાવનારી ઘટના 'પવનંજય' ના પ્રસંગથી જાણી શકાય છે. અજ્ઞાનનો અવર્ણનીય-મહિમા આ પ્રસંગમાં હુબહુ રજૂ થયો છે. રામાયણના પ્રસંગોમાં આ પ્રસંગ આગવી ભાત પાડે છે.

-શ્રી

## શ્રી હનુમાનનું અવતરણ


- મુનિવરનાં દર્શન
- વસંતતિલકાના બે પ્રશ્ન
- પ્રથમ પ્રશ્નનો ઉત્તર
- બીજા પ્રશ્નનો ઉત્તર
- ધર્મના પ્રતાપે જંગલમાં પણ મંગલ !
- અચાનક દિવ્ય સહાય
- પુત્રનો જન્મ
- મામાનો સમાગમ
- દેવજ્ઞનો અભિપ્રાય
- પ્રયાણ અને ઉત્પાત
- મોસાળમાં સત્કાર અને પુત્રનું નામકરણ
- પવનંજયનું પુનરાગમન અને અંજનાની શોધ
- પવનંજયનો માતાપિતા પ્રત્યેનો સંદેશ
- કેતુમતિનો દુઃખપૂર્ણ પશ્ચાત્તાપ
- પુત્રવધૂની શોધ માટે સસરાનું પ્રયાણ
- 'ભૂતવન'માં પુત્રનું દર્શન
- પરવશ પવનંજયનું સાહસ
- ચિતામાં પડતાં પહેલાં
- પુત્રને બચાવી લેવાનો પિતાજીનો પ્રયત્ન
- પુત્રનો પ્રશ્ન
- કેટલાક શોધનારા હનુપુરમાં
- અંજનાની મૂર્ચ્છા અને રુદન
- રુદન સમયના ઉદ્‌ગારો
- અજ્ઞાનનો અવધિ
- મોહનો મહિમાઃ
- અંતે પણ વિવેકનો ઉદય
- શોકને સ્થાને છવાયેલો આનંદ
- આનંદોત્સવ
- સ્વજન મીલન
- શ્રી રાવણનું આહ્‌વાહન
- સાચી ક્ષત્રિયવટ ના ઉદ્‌ગારો
- શ્રી હનુમાનજીનો શ્રી રાવણ આદિએ કરેલો સત્કાર




**૮**

## શ્રી હનુમાનનું અવતરણ

### મુનિવરનાં દર્શન

એજ રીતે મોહરાજાને આધીન થઈ ગયેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી હૃદયદ્રાવક વિલાપ કરી રહી છે. એ રીતે વિલાપને કરતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને, તેની સખી વસંતતિલકા સમજાવીને ત્યાંથી આગળ લઈ ગઈ. આગળ જતા તે બંનેએ એક ગુફાની અંદર ધ્યાનમાં રહેલા 'અમિતગતિ' નામના મુનિવરને જોયા.

આવે સમયે પરમત્યાગી મુનિવરનું દર્શન થવું, એ જેવું-તેવું નથી. આવે સમયે આવા મુનિવરનું દર્શન થયું, એજ સૂચવે છે કે 'શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો અશુભોદય મટી શુભોદય થવા આવ્યો છે.'

**સભા** : 'સાહેબ ! દર્શન માત્રથી જ ભાગ્યોદય કેમ કહેવાય ? જેને આવા સમયે મુનિવરના દર્શનથી ગુસ્સો આવે અને વંદન કરવાને બદલે ગાળો દેવાની કે મારવાની બુદ્ધિ થાય તેનુ શું ?"

**પૂજયશ્રી** : ભાગ્યશાળી ! આ સ્થળે એવું નથી, કારણકે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અને તેની સખી વસંતતિલકા એ બંનેયને મુનિદર્શનથી આનંદ થાય છે ને વંદન કરવાની ભાવના થાય છે એટલું જ નહિ પણ તે બંનેય તે મુનિવરના પાસે જઈને વિનયપૂર્વક વંદન કરે છે અને ભક્તિપૂર્વક પોતાના હૃદયની શંકાઓને ટાળવા માટે પ્રશ્નો કરે છે ! આવા આત્માઓ માટે દર્શન માત્રથી પણ ભાગ્યોદય કહેવાય. જે આત્માઓને મુનિના દર્શનથી ગુસ્સો વગેરે થાય છે, તે આત્માઓને તો મુનિ મળી જાય તો પણ, તેઓને મુનિનું દર્શન થયું, એમ નથી કહેવાતું.

બાકી એ વાત તો સાચી જ છે કે આવા સમયે મુનિવરનું દર્શન થવુ અને દર્શન થતાની સાથે જ વંદન આદિ કરવાની ભાવના થવી, એ ઘણો જ શુભોદય હોય ત્યારે જ બને છે. એથી જ કહ્યું કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો અશુભોદય મટી હવે શુભોદય થવા આવ્યો છે કારણકે એ બંનેય મુનિનું દર્શન થતાની સાથે જ દુ:ખને લગભગ વિસરી જાય છે ને સીધા જ એ મુનિવરની સેવામાં હાજર થાય છે એટલે એ મુનિવરની પાસે જઈ તે ચારણ શ્રમણમુનિને વિનયપૂર્વક પ્રણામ કરીને, આગળની ભૂમિ ઉપર બેસી ગયા.

### વસંતતિલકાના બે પ્રશ્ન

આ રીતે બંનેયને સામે બેઠેલા જોઈને પરોપકારરસિક એવા તે મુનિવરે પણ પોતાનું ધ્યાન પાર્યું, એટલે કે સમાપ્ત કર્યું, અને

*"मनश्चिंतितकल्याण, महारामैकसारणिम् ।*
*धर्मलाभाशिषं सोऽदात्, करमुन्नम्य दक्षिणम् ॥१॥"*

"પોતાનો જમણો હાથ ઉંચો કરીને મન:ચિન્તિત કલ્યાણરૂપ જે મોટો બગીચો, તેને લીલોછમ એટલે પ્રફુલ્લ રાખવા માટે એક પાણીની નીક સમાન 'ધર્મલાભ' રૂપ આશિષ તે મુનિવરે આપ્યાં."

પરમ તારક મુનિવરની એવી ઉત્તમ પ્રકારની આશિષ સાંભળીને ફરીથી ભક્તિપૂર્વક નમસ્કાર કરીને તે વસંતતિલકાએ શરૂઆતથી માંડીને, શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનું સઘળુંય દુ:ખ તે મુનિવરની સમક્ષ કહ્યું અને પુછ્યું કે

૧ - આ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના ગર્ભમાં કોણ ઉત્પન્ન થયેલ છે?

તથા

૨ - આ મારી સખી આવા પ્રકારની દશાને કયા કર્મથી પામેલી છે?

### પ્રથમ પ્રશ્નનો ઉત્તર

વસંતતિલકા દ્વારા પૂછાયેલા બે પ્રશ્નો પૈકીના પ્રથમનો ઉત્તર આપતા તે મુનિવરે ફરમાવવા માંડ્યું કે,

આ જ 'જંબુદ્વિપ'ના 'ભરત' નામના ક્ષેત્રમાં 'મંદર' નામના નગરમાં 'પ્રિયનંદી' નામનો એક વણિક હતો. એ વણિકને 'જયા'

નામની એક પત્ની હતી. એ પત્ની દ્વારા તે 'પ્રિયનંદી' નામના વણિકને એક પુત્ર હતો. તેનું નામ તેના માતા-પિતાએ 'દમયન્ત' પાડ્યું. તે 'દમયન્ત' ચંદ્રમાની માફક કલાઓનો નીધિ દમપ્રિય હતો અને દમપ્રિય તે કહેવાય છે કે જેને ઈંદ્રિયોનુ દમન કરવું પ્રિય હોય આ દમયન્ત પણ એવી જ રીતે દમપ્રિય હતો. તે 'દમયન્ત' ક્રોઈ એક દિવસ ક્રીડા કરતો-કરતો એક ઉદ્યાનમાં પહોંચી ગયો. એ ઉદ્યાનમાં તેણે સ્વાધ્યાય ધ્યાનમાં તત્પર એવા સાધુઓને જોયા અને એ સાધુઓ પાસે શુદ્ધબુદ્ધિવાળા તે દમયન્તે ધર્મને સાંભળ્યો સાંભળ્યો એટલું જ નહિ, પણ તે સાંભળેલો ધર્મ તે પુણ્યશાળી આત્માને રૂચ્યો પણ ! એ ધર્મ રૂચવાના પરિણામે તેણે તે સાધુઓ પાસે સમ્યકત્વનો સ્વીકાર કરવા સાથે વિવિધ પ્રકારના અભિગ્રહોને અંગીકાર કર્યા અને સાધુઓને યથોચિત અને અનિંદિત દાન દીધું તે પછી તપ અને સંયમમાં જ રક્ત રહેતો તે કાળક્રમે મરીને દેવલોકમાં પરમઋદ્ધિવાળો દેવ થયો. ત્યાંથી ચ્યવીને 'જંબૂદ્વિપ' માં આવેલા 'મૃગાંક' નામના નગરના નરેશ 'શ્રી હરિચંદ્ર' નામના રાજાના અને તે રાજાની 'પ્રિયંગુલક્ષ્મી' નામની રાણીના પુત્રપણે ઉત્પન્ન થયો. ત્યાં માતા-પિતાએ તેનું નામ 'સિંહચંદ્ર' પાડયું. 'સિંહચંદ્ર'ના ભવમાં પણ તે શ્રી જિનેશ્વરદેવે ઉપદેશેલા ધર્મને પામ્યો. તે ભવમાં પણ તેણે પામેલા શ્રી જિનેશ્વરદેવના ધર્મના આરાધ્યો અને ક્રમયોગે ત્યાંથી પણ કાળધર્મ પામીને તે દેવલોકમાં ઉત્પન્ન થયો.

દેવલોકમાંથી ચ્યવીને તે આજ 'જંબૂદ્વિપ' ના 'ભરતક્ષેત્ર'માં આવેલા 'વૈતાઢય' નામના પર્વત ઉપર 'વારૂણ' નામના નગરમાં 'સુકંઠ' નામના રાજા અને 'કનકોદરી' નામની રાણીના પુત્ર તરીકે ઉત્પન્ન થયો અને તેનું નામ ત્યાં 'સિંહવાહન' પાડવામાં આવ્યું. ત્યાં ઘણા કાળ સુધી રાજયને ભોગવીને તે 'સિંહવાહને' તેરમાં તીર્થપતિ 'શ્રી વિમલનાથસ્વામિ'ના તીર્થમાં વિચરતા 'શ્રી લક્ષ્મીધર' નામના મુનિવરની પાસે વ્રત અંગીકાર કર્યું. એટલે કે દીક્ષા લીધી. અને દુષ્કર તપને તપ્યો

અને એ રીતે સંયમની આરાધના કરવાથી ત્યાંથી કાળધર્મ પામીને તે 'દમયન્ત'નો જીવ 'લાન્તક' નામના છઠ્ઠા દેવલોકમાં દેવ તરીકે ઉત્પન્ન થયો. ત્યાંથી ચ્યવીને આ તારી સખીના ઉદરમાં આવીને અવતર્યો છે. અને

*"ગુણાનામાલયશ્ચાયં, ઢોષ્માન્ વિદ્યાધરેશ્વરઃ ।*
*પુત્રશ્ચરમદેહોઽસ્યા, અનવદ્યો ભવિષ્યતિ ॥૧॥"*

"આ 'અંજના' નો પુત્ર ગુણોનું ધામ થશે, મહાપરાક્રમી થશે. વિદ્યાધરોનો ઈશ્વર થશે અને ચરમદેહી એટલે આ જ ભવમાં મુક્તિને પામનારો તથા પાપરહિત થશે."



### બીજા પ્રશ્નનો ઉત્તર

આ રીતે પ્રથમ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં 'અંજનાસુંદરી'ના ગર્ભમાં આવેલા પુત્રના પૂર્વભવોનું શ્રવણ કરાવી, તે મુનિવરે અંજનાના ગર્ભમાં કોણ છે અને કેવો છે તે સાંભળ્યું. હવે 'મારી આ સખી આવી દશાને કયા કર્મના યોગે પામી છે ?' આ બીજા પ્રશ્નનો ઉત્તર આપતા તે 'શ્રી અમિતગતિ' નામના ચારણ મુનિવર ફરમાવે છે કે

'કનકપુર' નામના નગરમાં મહારથીઓમાં શિરોમણિ 'કનકરથ' નામનો રાજા હતો. તે રાજાને 'કનકોદરી' નામની અને 'લક્ષ્મીવતી' નામની બે પત્નીઓ હતી. તેમાંથી 'લક્ષ્મીવતી' નામની રાણી સદાને માટે પરમશ્રાવિકા હતી. તેણે પોતાના ઘરમંદિરમાં રત્નમય જિનબિંબને સ્થાપન કરીને નિરંતર બંને કાળે વંદન તથા પૂજન કરતી હતી. આથી બીજી રાણી 'કનકદોરી'ને ઈર્ષ્યા થઈ.

**સભા** : શોક્ય હતી ને ? ધર્મનું આરાધન કરે તેમાંયે ઈર્ષ્યા ?

હા, ઘણાય આત્માઓ એવા હોય છે કે 'પોતે ધર્મ કરે નહિ અને બીજા કરે તે પણ તેઓથી સહાય નહિ.' એ ન્યાયે 'કનકદોરી' થી પણ પોતાની સપત્નીની ધર્મક્રિયા સહી ન શકાઈ. એટલે માત્સર્યના યોગે દુષ્ટ હૃદયની તે કનકદોરીએ શ્રી અરિહંત ભગવાનની પ્રતિમાને હરી લીધી અને અપવિત્ર કચરામાં ફેંકી દીધી. ભાગ્યયોગે તે જ સમયે વિહાર કરતા કરતા શ્રી 'જયશ્રી' નામના ગણિની ત્યાં આવ્યા. તેમણે આ જોયું અને તેણીને કહ્યું કે -

X X X X X X X X X X X ।

*"तद्दृष्ट्वा तामुवाचैव-मकार्षीः किमिदं शुभे ! ॥१॥*

*"भगवत्प्रतिमामत्र, प्रक्षिपन्त्या त्वया कृतः ।*

*अनेकभवदुःखानां-मात्मायं हंत भाजनम् ॥२॥"*

"હે શુભે ! તે આ કર્યું શું ? ખરેખર, ભગવાન્ શ્રી અરિહંત પરમાત્માઓની પ્રતિમાને આવા અશુચિ સ્થળમાં ફેંકવાથી ખેદની વાત છે કે તે તારા આત્માને અનેક ભવ માટે દુઃખોનું ભાજન બનાવ્યો છે."

ગણિનીના કથનને સાંભળવાથી 'કનકોદરી' ને ઘણો જ પશ્ચાત્તાપ થયો અને એ પશ્ચાત્તાપના યોગે તેણે ભગવાન્ શ્રી અરિહંતની પ્રતિમાને તે અપવિત્ર સ્થાનમાંથી ઉપાડી લીધી અને તે પછી પ્રતિમાજીને બરાબર પ્રમાર્જિત કરીને અને એ થયેલા પાપની ક્ષમાપના કરીને, તે પ્રતિમાને યોગ્ય સ્થાને સ્થાપન કરી.

ત્યારથી આરંભીને તે 'સમ્યક્ત્વ' આદિને ધરનારી થઈને, શ્રી જિનેશ્વરદેવોએ ફરમાવેલા ધર્મને આરાધવા માંડી. ગણિનીના યોગે ધર્મને પામીને અને પાળીને તથા કાળક્રમે મરીને તે 'કનકોદરી' સૌધર્મ કલ્પમાં એટલે પ્રથમ દેવલોકમાં દેવી તરીકે ઉત્પન્ન થઈ.

ત્યાંથી ચ્યવીને આ તારી સખી 'શ્રી મહેંદ્ર' રાજાની પુત્રી તરીકે ઉત્પન્ન થઈ અને આ તારી સખીને અત્યારે જે દુઃખદ અવસ્થા ભોગવવી પડે છે, તે બીજા કોઈ જ કારણે નહિ, પણ તે વખતે શ્રી અરિહંત પરમાત્માની આશાતના કરી હતી તે જ કારણે છે એટલે કે તે શ્રી અરિહંત પરમાત્માની પ્રતિમાને દુઃસ્થાનમાં નાખી દીધી હતી, તે પાપથી ઉત્પન્ન થયેલું આ ફળ છે.

અને તે ભવમાં એટલે કે જે ભવમાં આ તારી સખી 'કનકોદરી' તરીકે હતી, તે ભવમાં તું આની બેન હતી અને તેના તે કર્મમાં અનુમોદન આપનારી હતી. એથી તે કર્મના વિપાકને તારે પણ આની સાથે ભોગવવો પડે છે :

હવે

*"भुक्तप्रायमिदं चास्या, स्तस्य दुःकर्मणः फलम् ।
गृह्यतां जिनधर्मस्त-च्छुभोदर्को भवे भवे ॥१॥"*

"આ તારી સખીના તે દુષ્કર્મનું ફળ ભુક્તપ્રાય: થઈ ગયું છે. એટલે કે ઘણું ભોગવાઈ ગયું છે અને નહિ જેવું જ રહ્યું છે માટે ભવેભવે શુભ ફળને આપનારા શ્રી જિનેશ્વરદેવના ધર્મને અંગીકાર કરો !"

શ્રી જિનેશ્વરદેવના ધર્મનો પ્રભાવ જ એ છે કે એની સેવા કરનારા આત્માઓના ઉત્તરકાળ એટલે ભવિષ્યકાળ સારો ને સારો જ થાય કારણકે મુક્તિપ્રાપક ધર્મ જો મુક્તિની જ કામનાથી સેવાય, તો આ સંસારમાં પણ તે આત્માને ઉદયવંતો ને ઉદયવંતો જ રાખે છે. માટે દુ:ખથી ત્રાસ, પામતા અને એકાંતે સુખને જ ઈચ્છતા આત્માઓએ, એ શ્રી જિનેશ્વરદેવના ધર્મને જ અંગીકાર કરવો જોઈએ, એ કારણે તમે એ ધર્મને અંગીકાર કરો.

અને આમ ફરમાવીને તેઓશ્રી વધુમાં એમ પણ જણાવે છે કે અહીંયા અકસ્માત્ રીતે આવેલો અંજનાનો મામો આને પોતાને ઘરે લઈ જશે અને ઘણા જ અલ્પ સમયમાં પોતાના પતિ સાથે આ અંજનાનો મેળાપ થશે.

આ પ્રમાણે બીજા પ્રશ્નનો પણ ઉત્તર આપીને અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અને વસંતતિલકા એ બંનેયને શ્રી અરિહંત પરમાત્માએ વિશ્વના કલ્યાણ માટે ઉપદેશેલા ધર્મમાં સ્થાપન કરીને, શ્રી અમિતગતિ નામના મુનીંદ્ર આકાશ માર્ગે ઉડયાં.

### ધર્મના પ્રતાપે જંગલમાં પણ મંગલ !

ભાગ્યશાળીઓ ! હવે તમે વિચારો કે એક પ્રભુની પ્રતિમાને કચરામાં નાખવા માત્રથી ઉત્પન્ન થયેલા પાપનો વિપાક આ રીતનો થાય, તો આજે જેઓ પરમતારક શ્રી અરિહંત પરમાત્માની પ્રતિમા માટે જ્યારે ને ત્યારે યદ્વા-તદ્વા પ્રલાપ કરે છે, તે આત્માઓની હાલત શી થશે ? ખરખરે જ, આવાઓની દશાનો ખ્યાલ કરતા કોને ભાવ દયા ઉત્પન્ન ન

થાય ? દયાળુઓએ આવા આત્માઓને સુધારવા અને તેઓ ન સુધરે તો તેવા આત્માઓથી યોગ્ય આત્માઓને અલગ કરવાના પ્રયત્નો. વગર કહ્યે પણ આચરવા જોઈએ કે નહિ ?

**સભા** :- અવશ્ય આચરવા જ જોઈએ.

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને તો પોતાના કરેલા પાપકર્મનો ગણિનીના ઉપદેશથી તે જ ભવમાં અને તે જ વખતે પશ્ચાત્તાપ પણ થયો હતો તથા તે જ સમયે પોતાના પાપને સુધારી લીધું હતું, છતાંય તે પાપનો વિપાક વર્ષો સુધી ભોગવવો પડ્યો, તો જે બિચારાઓના અંતરમાં સુધરવાની સહજ પણ ઈચ્છા નથી, એટલું જ નહિ પણ ઉલ્ટા પોતાના પાપકર્મને પણ પુણ્યકર્મ માનીને જોર-શોરથી અને રાજી ખુશીથી રાચી-માચીને પાપકર્મ આચરી રહ્યા છે, તથા આચર્યા પછી પણ તેની પ્રશંસા કરી-કરીને તે પાપકર્મને સુદૃઢ બનાવી રહ્યા છે, તે બિચારાઓની દશા કેવી અને કેટલી શોચનીય છે ?

**સભા** :- ઘણી જ.

ખરેખર, પરમોપકારી શાસ્ત્રકાર મહર્ષિઓ એવા પ્રત્યનિક આત્માઓને માટે ઘણા જ ભયને ઉત્પન્ન કરનારું વર્ણન કરે છે અને સૂચવે છે કે 'કલ્યાણના અર્થી આત્માઓએ પ્રત્યનિકપણાથી અવશ્ય બચવું જ જોઈએ.' પણ આવાઓની સામે શાસ્ત્રો ધરવા, એ પણ એવાઓનો આત્મનાશ કરવા બરાબર છે, કારણ કે શાસ્ત્રોની વાતથી તેઓનો એ રોગ વધતો જ જાય તેમ છે, અને જ્યારે-જ્યારે એમને શાસ્ત્રોની વાતો કહેવામાં આવી છે, ત્યારે-ત્યારે પરિણામે તે આત્માઓ એ પરમ કલ્યાણના પંથનો ઉપદેશ કરનારા શાસ્ત્રો અને તે શાસ્ત્રોના રચયિતા તે-તે પરમતારક મહર્ષિ પ્રત્યે પણ યદ્વા-તદ્વા બોલ્યા છે અને બોલે છે તથા એમ બોલી બોલીને તેઓ પોતાનું ભાવમરણ પેદા કરે છે.

**સભા** :- સાહેબ ! ખરેખર એવો જ અનુભવ થયો છે અને થાય છે.

આથી જ એમ કહેવું પડે છે કે 'આજના વિરોધીઓ. પ્રાયઃ અસાધ્ય વ્યાધિવાળા દરદીઓના જેવા છે એટલે તેઓને સુધારવા પ્રયત્નો કરવા કરતા ભદ્રિક આત્માઓને એવાઓના સંગથી બચાવી લેવાના અને યોગ્ય આત્માઓને પ્રભુમાર્ગની સન્મુખ કરવાના જ પ્રયત્નની જરૂર છે.'

શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ તે મુનિવર દ્વારા પોતાના પૂર્વભવની સ્થિતિ જાણી, તે ઉપકારી મુનિવરના ઉપદેશ પ્રમાણે પોતાની સખી સાથે શ્રી જિનેશ્વરદેવનો ધર્મ સ્વીકાર્યો અને તે ઉપકારી મુનિવર પણ તે બંનેયને શ્રી અરિહંત પરમાત્માના ધર્મમાં સ્થાપન કરીને ગરુડની માફક આકાશમાર્ગે ચાલ્યા ગયા.



મુનિવરના ચાલ્યા ગયા પછી એકલી જ રહી ગયેલી તે બંને બાળાઓએ, આવતા એક યુવાન સિંહને જોયો. તે જાણે પૂંછડાની છટાને પછાડવાથી પૃથ્વીને ફાડી નાખવા જ ઈચ્છાતો હોય તેમ. અર્થાત્ તે જોશથી પોતાના પૂંછડાને પછાડતો આવતો હતો તેણે પોતાના 'બુત્કાર' ધ્વનિથી દિશાઓની કુંજને ભરી દીધા હતા અર્થાત્ તેના 'બુત્કાર' ધ્વનિથી દિશાઓના કુંજો ગાજી ઉઠતા હતા આવતો સિંહ પોતાના શરીર ઉપર લાગેલા હાથીના લોહીથી ભયંકર લાગતો તેની દાઢાઓ વજ્રના કંદ જેવી હતી તેના દાંતો કરવતના જેવા ક્રુર હતા તેની કેસરા સળગતી જ્વાળા જેવી હતી તેના નખો લોઢાના અંકુશ જેવા હતા અને તેનું ઉર:સ્થળ શિલા જેવું હતું.

**અચાનક દિવ્ય સહાય**

આવા ભલભલાને પણ ભય પમાડે તેવા સિંહને આવતો જોવાથી ધ્રુજતી-ધ્રુજતી અને ભૂતળમાં પેસવા ઈચ્છતી હોય તેમ જમીનને જોતી, તથા ભયભીત થઈ ગયેલી હરિણી જેમ કઈ દિશામાં જવું એવા વિચારમાં પડી જાય તેમ વિચારમાં પડી ગયેલી તે બંનેય બાળાઓ જેટલામાં ઉભી છે, તેટલામાં જ તે બાળાઓના શુભોદયે જે ગુફામાં મુનિવર હતા તે જ ગુફાનો

અધિપતિ મણિચૂડ નામનો યક્ષ 'અષ્ટાપદ' નું રૂપ વિકુર્વિને આવ્યો અને આવીને તે સિંહને તેણે મારી નાખ્યો. તે પછી 'અષ્ટાપદ'નું રૂપ સંહરી લીધું અને પોતાનું રૂપ અંગીકાર કર્યું. પોતાના મૂળ રૂપમાં પ્રગટ થઈને તે યક્ષ બંનેય બાળાઓને ખુશ કરવા માટે, પોતાની પ્રિયા સાથે શ્રી અરિહંત પરમાત્માના ગુણોની સ્તુતિ ગાવા લાગ્યો.

અશુભના ઉદયે એક સમય એવો હતો કે જે સમયે માતા, પિતા કે બંધુએ પણ ખબર નહોતી લીધી અને અશુભના ઉદયે એવો પણ સમય આવી લાગ્યો કે કોઈપણ જાતના સંબંધ વિનાનો અને દેવપણામાં ઉત્પન્ન થયેલો યક્ષ પણ સહાય માટે દોડી આવ્યો, એટલું જ નહિ પણ સહાય કર્યા પછી પાછો તેઓને ખુશ કરવા માટે પણ પ્રયત્ન કરવા લાગ્યો.

ખરેખર, ધર્મ એ એવી વસ્તુ છે કે તે પોતાના સાચા સેવકને ગમે તેવા સમયે પણ અચિંતિત સહાય આપે છે. આથી સુખના અર્થીએ આડાઅવળા ઉધમાતો કરવી છોડી દઈ, એક ધર્મની સેવામાં જ સમર્પાઈ જવું જોઈએ. જીવનને ધર્મની સેવામાં સમર્પિ દેવાથી, આત્મા આ દુઃખમય સંસારમાં પણ સુખનો અનુભવ કરી પરિણામે અનંત સુખનો ભોક્તા થઈ શકે છે અને જીવનને ધર્મથી વિમુખ બનાવનારો આત્મા, સુખનો અર્થી છતાં આ દુઃખમય સંસારમાં દુઃખભરી અને એથી જ દયાજનક દશામાં જ સબડ્યા કરે છે. આથી સુખના અર્થી માટે એક ધર્મ જ શરણરૂપ છે.

આ પછી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અને વસંતતિલકા તે યક્ષની સહાયતાના યોગે તે જ ગુફામાં શાંતિપૂર્વક રહી અને ત્યાં શ્રી મુનિસુવ્રતસ્વામિની પ્રતિમાને સ્થાપીને નિરંતર તે પ્રતિમાની પૂજા કરવા લાગી.

### પુત્રનો જન્મ

આ રીતે પોતાના જીવનને ધર્મમાં પસાર કરતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ એક દિવસે સિંહણ જેમ પરાક્રમી સિંહને જન્મ આપે, તેમ ચરણમાં વજ્ર, અંકુશ અને ચક્રના ચિહ્નવાળા પરાક્રમી પુત્રને જન્મ આપ્યો. રામાયણમાં જે 'હનુમાન' તરીકે પ્રસિદ્ધ છે તે આજ.

આ સમયે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના સૂતિકર્મો હર્ષના વશથી પોતે જ આણેલા કાષ્ટ અને જળ આદિએ કરીને વસંતિલકા એ કર્યા અને તે પછી દુ:ખિત થયેલ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના તે પુત્રને ખોળામાં સ્થાપીને, મુખ ઉપર ટપકતાં આંસુઓ પૂર્વક જાણે તે ગુફાને રોવરાવતી ન હોય તેમ રોવા લાગી અને બોલી કે -

*"महात्मन्नत्र विपिने, तव जातस्य, कीदृशम् ।*
*जन्मोत्सवं करोम्येषा, वराकी पुण्यवर्जिता ॥१॥"*

"હે મહાત્મન્ ! ગરીબડી અને પુણ્યવિહીના આ હું, આ ઘોર વનમાં ઉત્પન્ન થયેલા તારો કેવો જન્મોત્સવ કરું?

### મામાનો સમાગમ

આ પ્રમાણે રોતી તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોઈ 'પ્રતિસૂર્ય' નામનો એક ખેચર તેની પાસે આવ્યો આવીને મધુર વાણીવાળા તેણે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના દુ:ખનું કારણ પૂછ્યું અને વસંતતિલકાએ રોતા-રોતા વિવાહથી માંડીને પુત્રના જન્મ સુધીના શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના દુ:ખના હેતુને સર્વ પ્રકારે કહી બતાવ્યો.

આ સાંભળીને એકદમ રોતો-રોતો તે ખેચર પણ બોલી ઉઠયો કે 'હે બાળા ! આ હું 'હનુપૂર' નામના નગરનો રાજા છું, 'સુંદરીમાલા' ની કુક્ષીથી ઉત્પન્ન થયેલો છું, 'ચિત્રાભાનુ' રાજાનો પુત્ર છું અને 'માનસવેગા' નામની તારી માતાનો ભાઈ છું. મારા ભાગ્યે હું તને જીવતી જોઈ શક્યો છું માટે હવે શાંત થા.'

આ કથનથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ જાણી ગઈ કે 'આ ખેચર બીજો કોઈ જ નથી, પણ મુનિવરના કહેવા પ્રમાણે મારો મામો જ છે.'

આથી તે પણ અધિક-અધિક રોવા લાગી, કારણકે ઘણું કરીને ઈષ્ટજનને જોવાથી દુઃખ તાજુ થાય છે.

એ જ કારણે અધિક અધિક રોતી પોતાની ભાણેજ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને રોતી રોકીને 'પ્રતિસૂર્ય' નામના ખેચરે પોતાની સાથે આવેલા દૈવજ્ઞને શ્રી અંજનાસુંદરીના એટલે પોતાની ભાણીના પુત્રનો જન્મ આદિ પુછ્યો એટલે કે 'આ પુત્ર જન્મ્યો ત્યારે ગ્રહ વિગેરે કેવા હતા અને આ પુત્ર કેવો થશે ?' એ વિગેરે પૂછ્યું.

### દૈવજ્ઞનો અભિપ્રાય

'શ્રી પ્રતિસૂર્ય' ના પ્રશ્નનો ઉત્તર આપતા દૈવજ્ઞે કહ્યું કે -

*"भाव्यवश्यं महाराजो, भवे चात्रैव सेत्स्यति ।*
*शुभग्रहबले लग्ने, जातोऽयं पुण्यभाक् शिशुः ॥१॥"*
*"तथाहि सुतिथिरियं, चैत्रस्य बहुलाष्टमी ।*
*नक्षत्रं श्रवणं स्वामी, वासरस्य विभावसुः ॥२॥"*
*"आदित्यो वर्तते मेषे, भवनं तुंगमाश्रितः ।*
*चन्द्रमा मकरे मध्ये, भवने समवास्थितः ॥३॥"*
*"लोहितांगो वृषे मध्ये, मध्ये मीने विधोः सुतः ।*
*कुलीरे धिषणोऽत्युच्चै - र्ध्यास्य भवनं स्थितः ॥४॥"*
*"मीने दैत्यगुरुस्तुंग-स्तस्मिन्नेव शनैश्वरः ।*
*मीनलग्नोदये ब्रह्म-योगे सर्वमिदं शुभम् ॥५॥"*

"હે રાજન્ ! શુભ ગ્રહોના બળવાળા લગ્નમાં જન્મ પામેલો આ બાળક અવશ્ય મોટો રાજા થશે અને આજ ભવમાં સિદ્ધિપદને પામશે."

કારણકે

"આ ચૈત્રમાસની કૃષ્ણા અષ્ટમી છે એ સુતિથિ છે, નક્ષત્ર શ્રવણ છે, આ વારનો સ્વામી સૂર્ય છે એટલે કે રવિવાર છે, ઉંચા ભવનને આશ્રિત થયેલો સૂર્ય

'મેષ' રાશિમાં વર્તે છે, 'ચંદ્રમાં' 'મકરરાશિ' માં મધ્ય ભવનમાં રહેલો છે. મંગળ 'વૃષ' રાશિમાં મધ્ય ભવનમાં રહેલો છે. 'બુધ' 'મીનરાશિ'માં મધ્ય ભવનમાં રહેલો છે. 'ગુરુ' અતિ ઉચ્ચ ભવનમાં 'કર્કરાશિ'માં રેહેલો છે. 'શુક્ર' ઉચ્ચનો થઈને 'મીનરાશિ'માં રહ્યો છે અને 'શનિ' પણ 'મીનરાશિ'માં રહેલો છે. આથી 'મીનલગ્ન' ના ઉદયમાં અને 'બ્રહ્મ' નામના યોગમાં સઘળુંય શુભ છે.



### પ્રયાણ અને ઉત્પાત

આ પ્રકારના દૈવજ્ઞના કથનને સાંભળીને પ્રતિસૂર્ય, પોતાની બહેનની પુત્રીને તેની સખી અને તેના પુત્ર સાથે શ્રેષ્ઠ વિમાનમાં બેસાડીને પોતે પોતાના નગર તરફ ચાલ્યો. માર્ગમાં ચાલતા શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો તે બાળક વિમાન ઉપર લટકતા શ્રેષ્ઠ રત્નોનાં ઝુમખાઓની ઘુઘરીઓને લેવાની ઈચ્છાવાળો થવાથી એકદમ ઉછળ્યો અને પર્વતના શિખર ઉપર પડ્યો તથા તેના પડવાથી તે પર્વતના ચૂરેચૂરા થઈ ગયા.

પણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી તો પુત્રને પડતો જોઈને જ એકદમ ગભરાણી, એટલે એકદમ હાથથી પોતાના હૃદયને કુટવા લાગી અને પ્રતિશબ્દોથી ગુફાઓને પણ રોવરાવતી તે રોવા લાગી. પણ 'પ્રતિસૂર્યે' તો એકદમ તે બાળકની પાછળ જ પડતું મૂક્યું અને તેમ કરીને નષ્ટ થયેલા નિધાનને જેમ લાવીને આપે, તેમ ભાણેજીના તે અક્ષત અંગવાળા દીકરાને લાવીને તેને સોંપ્યો.

### મોસાળમાં સત્કાર અને પુત્રનું નામકરણ

આ પછી શ્રી પ્રતિસૂર્ય પણ, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી આદિની સાથે મન જેવા વેગવાળા વિમાનથી જે નગરમાં મહોત્સવ કરાઈ રહ્યો છે, તે પોતાના 'હનુપૂર' નામના નગરમાં પહોંચી ગયા. ત્યાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને આનંદપૂર્વક પોતાના પ્રાસાદમાં શ્રી પ્રતિસૂર્ય રાજાએ ઉતારી. ત્યાં 'શ્રી પ્રતિસૂર્ય' રાજાના અંતઃપુરે જાણે પોતાની કુળદેવી જ ન આવી હોય તેમ માનીને કુળદેવીની જેમ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની

પૂજા કરી. આ પછી જે કારણથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો પુત્ર જન્મતાથી સાથે જ હનુપૂર નગરમાં આવ્યો, તે કારણથી તેના પુત્રનું નામ મામા પ્રતિસૂર્યે 'હનુમાન' પાડ્યું અને જે કારણથી વિમાનથી પડેલા આ પુત્રે શૈલને ચૂરી નાખ્યો તે કારણથી તે પુત્રનું બીજુ નામ'શ્રી શૈલ' પણ પાડ્યું.

### પુત્રની વૃદ્ધિ અને માતાની ચિંતા

*"हनुमानप्यवर्धिष्ट, तत्र क्रीडन् यथासुखम् ।*
*राजहंसार्भक इव, मानसांभोजिनीवने ।।१।।"*
*"दोषोऽध्यारोपितः श्वश्वा, कथं नामोत्तरिष्यति ।*
*सदैव चिन्तया ताम्य-च्चाञ्जनाहृन्तशल्येव ।।२।।*

"જેમ માનસ સરોવર ઉપર આવેલા કમલિનીના વનમાં સુખપૂર્વક ક્રીડા કરતો રાજહંસનો બાળક વધે, તેમ મામાની રાજધાનીમાં સુખપૂર્વક ક્રીડા કરતો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો પુત્ર 'હનુમાન' પણ વધવા લાગ્યો.

અને

"શ્રીમતી અંજનાસુંદરી તો હંમેશા 'કેતુમતિ નામની સાસુએ આરોપેલો દોષ કેવી રીતે ઉતરશે' આ પ્રકારની ચિંતાથી જ દુઃખી થતી હૃદયમાં શલ્યપૂર્વક રહેવા લાગી."

એટલે કે બાળક ચિંતા, વિના સુખપૂર્વક ક્રીડા કરતો મોટો થાય છે અને કાળ પસાર કરે છે, ત્યારે માતા દુઃખિત હૃદયે પોતાનો કાળ પસાર કરે છે.

### પવનંજયનું પુનરાગમન અને અંજનાની શોધ

હવે આ બાજુએ શ્રી રાવણની સહાય માટે ગયેલ પવનંજય, વરૂણની સાથે સંધિ કરીને વરૂણ પાસેથી ખર અને દૂષણને છોડાવ્યા અને શ્રી રાવણને સંતોષ પમાડ્યો. તેથી રાવણ પણ પોતાના પરિવાર સાથે 'લંકા' નગરીમાં ગયો અને પવનંજય પણ શ્રી રાવણને પૂછીને પોતાના જ નગરમાં ચાલ્યો આવ્યો.

પોતાના નગરમાં આવીને વિનીત એવો તે પ્રથમ પોતાના માતા-પિતાની પાસે ગયો. ત્યાં માતા-પિતાને પ્રણામ કરીને, તે શ્રીમતી અંજનાસુદરીના આવાસે ગયો પણ અંજના વિનાનો તે આવાસ, તેને જ્યોત્સ્ના વિનાનો ચંદ્રમા જેવો દેખાવા લાગ્યો અર્થાત્ જેમ જ્યોત્સ્ના વિનાનો ચંદ્રમા તેજોહીન લાગે, તેમ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી વિનાનો તે આવાસ પણ, તેની દૃષ્ટિએ તેજોહીન ભાસ્યો.

આથી પવનંજયે ત્યાં રહેલી એક સ્ત્રીને પૂછ્યું કે "જેનું દર્શન નેત્રોને માટે અમૃતના અંજન જેવું છે, તેવી તે 'અંજના' નામની મારી પ્રિયા ક્યાં છે ?"

ઉત્તરમાં તે સ્ત્રીઓએ પણ કહ્યું કે "આપ રણયાત્રાએ ગયા તે પછી કેટલાક દિવસો ગયા બાદ ગર્ભવતી થયેલી જોઈને આપની માતા કેતુમતિએ કાઢી મૂકી અને ભયથી વ્યાકૂળ બનેલી હરિણીના જેવી તે અંજનાને લઈ જઈને પાપી એવા આ રક્ષકો, 'મહેંદ્ર' નામના નગરની પાસે આવેલા અરણ્યમાં મૂકી આવ્યા."

આ પ્રમાણે સાંભળીને પોતાની પ્રિયાને મળવા ઉત્સુક બનેલો પવનંજય, પારેવાની જેમ પવનવેગે પોતાના સાસરાના વતને પહોંચ્યો ત્યાં પણ પોતાની પ્રિયાને નહિ જોતા તેણે એક સ્રીને પૂછ્યું કે, "મારી પ્રાણપ્રિયા અંજના અહીં આવી હતી યા નહિ ?" તે સ્ત્રીએ કહ્યું કે

*"साचरव्याविह सायासी - द्वसन्ततिलकान्विता ।*
*परं निर्वासिता पित्रो - त्पन्नदौःशील्यदोषतः ।।१।।"*

"શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, પોતાની સખી 'વસંતતિલકા' સાથે અહીંયા આવી હતી, પરંતુ તેના પિતાએ, ઉત્પન્ન થયેલા દુ:શીલપણાના દોષથી તેને અહીંથી કાઢી મૂકી."

સ્ત્રીના તે વચનથી, જેમ વજ્રથી હણાય તેમ પવનંજય હણાયો અને ત્યાંથી તે પોતાની સ્ત્રીને શોધવા માટે પર્વતો અને વનો આદિમાં ખૂબ ભમ્યો. પણ તેને પોતાની પ્રિયાના સમાચાર કોઈપણ સ્થળેથી

મળ્યા નહિ, તેથી શાપથી ભ્રષ્ટ થયેલ દેવતા જેવી રીતે ખિન્ન થાય તેવી રીતે તે ખિન્ન થયો.

### પવનંજયનો માતા-પિતા પ્રત્યેનો સંદેશ

હવે વિષાદ પામેલો પવનંજય મોહને આધીન થઈને, શું શું કરે છે તે આપણે જોઈએ. પ્રથમ તો પવનંજયે, પોતાના મિત્ર 'પ્રહસિત'ને કહ્યું કે

*"सखे ! गत्वा शंस पित्रो - र्भ्राम्यतापि महीमिमाम् ।*
*मयाद्ययावन्नालोकि, न क्वाप्यंजनासुंदरी ॥१॥"*
*"पुनर्गवेषयामि ता-मरण्ये तपस्विनीम् ।*
*द्रक्ष्यामि चेत्साधु तर्हि, नो चेद्वेक्ष्यामि पावकम् ॥२॥"*

"હે મિત્ર ! તું જઈને માતા-પિતાને કહે કે 'આ પૃથ્વી ઉપર ભટકતા મેં, કોઈપણ સ્થળે આજ સુધી અંજનાને જોઈ નથી. હજી ફરીથી પણ હું, તે તપસ્વિનીને અરણ્યમાં શોધું છું અને શોધતા જો તેને હું જોઈશ, એટલે કે - શોધી શકીશ, મેળવી શકીશ તો સારું પણ જો શોધવા છતાં પણ હું તેને નહિ મેળવી શકું, તો હું અગ્નિમાં પ્રવેશ કરીશ."

આ પ્રમાણે કહેવાયેલા પ્રહસિતે જલ્દી આદિત્યપુરમાં જઈને પવનંજયે કહેવરાવેલો તે સંદેશ, પવનંજયના પિતા 'પ્રહ્લાદ' અને માતા 'કેતુમતિ' ને કહ્યો.

### કેતુમતિનો દુઃખપૂર્ણ પશ્ચાત્તાપ

પોતાના પુત્રનો તે પ્રકારનો સંદેશો સાંભળીને, માતા કેતુમતિ જાણે પત્થરથી હદયમાં હણાઈ જ ન હોય, તેમ મૂચ્છિત થઈને ભૂમિ ઉપર પડી અને તે પછી યોગ્ય ઉપચારોથી શુદ્ધિને પામ્યા બાદ, તે પ્રથમ તો પ્રહસિતને ઉદ્દેશીને કહેવા લાગી કે

*"स किं त्वया प्रहसित ! व्यापतौ कृतनिश्चयः ।*
*प्रियमित्रं वने मुक्तः, एकाकी कठिनाशय !"*

"કઠીન હદયવાળા પ્રહસિત ! મરવાનો નિશ્ચય કરનાર તારા પ્રિયમિત્રને વનમાં તે એકલો કેમ મૂક્યો ?"

આ પ્રકારનો પ્રશ્ન પૂછ્યા પછી માતા કેતુમતિ પોતાને જ ઉદ્દેશીને પશ્ચાત્તાપપૂર્ણ હદયથી બોલી કે

*"अथवा किं मया सापि, निर्दोषा परमार्थतः ।*

*अविमृष्य विध्यायिन्या, पापिन्या निरवास्यत ?"*

"અથવા વગર વિચાર્યું કરનારી અને પાપિણી એવી મેં વાસ્તવિક રીતે નિર્દોષ એવી પણ તે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને શા માટે કાઢી મૂકી ?

ખરેખર

*"लब्धं मयात्रैव साध्व्या, दोषारोपणजं फलम् ।*

*अत्युग्रपुण्यपापाना-मिहैव ह्याप्यते फलम् ॥३॥"*

"મહાસતી ઉપર દોષનો આરોપ કરવાથી ઉત્પન્ન થતું જે ફળ, તે મેં અહીં જ પ્રાપ્ત કર્યું કારણકે અતિ, ઉગ્ર પુણ્ય અને અતિ ઉગ્ર પાપનું ફળ આ જ ભવમાં પ્રાપ્ત થાય છે."



### પુત્રવધૂની શોધ માટે સસરાનું પ્રયાણ

આ પ્રમાણે બોલતી અને રૂદન કરતી તે કેતુમતિને ઘણી જ મુસીબતથી નિવારીને, પવનંજયના પિતા 'શ્રી પ્રહ્લાદ' રાજા, સેના સાથે પુત્રની જેમ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની શોધ માટે નીકળ્યા. શોધમાં નીકળતા તે રાજાએ પુત્રવધૂ 'અંજના' અને પુત્ર 'પવનંજય'ની શોધ માટે પોતાના સંબંધી સઘળા વિદ્યાધરો પાસે અનેક દૂતોને મોકલ્યા તેમજ પોતાના પુત્રને અને પોતાની પુત્રવધૂને જોતા જોતા તથા અતિશય વેગપૂર્વક ભમતાં-ભમતાં 'ભૂતવન' નામના વનમાં પહોંચી ગયા.

### ભૂતવનમાં પુત્રનું દર્શન

એ જ સવારે પવનંજય પણ 'ભૂતવન' નામના વનમાં આવી પહોંચ્યો છે. શોધવા છતાંપણ પોતાની પત્નીને નહિ મેળવી શકવાથી, તેણે એ વનમાં ચિતા રચીને તેમાં અગ્નિ સળગાવ્યો અને એ રીતે ચિતામાં અગ્નિ સળગાવતા 'પવનંજય' ને 'પ્રહ્લાદ' રાજાએ જોયો.

### પરવશ પવનંજયનું સાહસ

પવનંજયની દશા તો અત્યારે મોહરાજાને પરવશ બની ગયેલી છે, એટલે તેને મન તો અત્યારે એક અંજના જ સર્વસ્વ છે. જે પવનંજય

એક વખત અજ્ઞાનના જોરે નહિ જેવા નિમિત્તને પામીને, વિદ્યમાન અંજનાનું મુખ પણ નહિ જોવાનો નિરધાર કરી બેઠો હતો અને બાવીસ-બાવીસ વરસ સુધી જે અંજનાની સામે સીધો દૃષ્ટિપાત સરખો પણ નહોતો કરતો, તેજ પવનંજય આજે અજ્ઞાન અને મોહથી પરવશ બનીને, અંજના ખાતર બળી મરવા પણ તૈયાર થઈ ગયો છે.

**ચિતામાં પડતાં પહેલાં**

એજ કારણે તે પવનંજય સળગતી ચિતાની પાસે ઉભો રહીને બોલવા લાગ્યો કે -

*"स्थित्वोपचितं पवनः, प्रोचे हे वनदेवताः ।*
*विद्याधरेन्द्र प्रहलाद-केतुमत्योः सुतोऽस्म्यहं ॥१॥"*
*"महासत्यञ्जना नाम, पत्नी मे सा च दुर्धिया ।*
*निर्दोषापि मयोद्वाहात्, प्रभुत्यपि हि खेदिता ॥२॥"*
*"तां परित्यज्य यात्रायां, चलितः स्वामिकार्यतः ।*
*दैवाज्ज्ञात्वा तामदोषा-मुत्पत्य पुनरागमम् ॥३॥"*
*"रमयित्वा च तां स्वैर-मभिज्ञानं समर्प्य च ।*
*पितृभ्यामपरिज्ञातः, पुनः कटकमापतम् ॥४॥"*
*"जातगर्भा च सा कान्ता, मद्दोषाद्दोषशंकिभिः ।*
*निर्वासिता मे गुरुभिः क्वाप्यस्तीति न बुध्यते ॥५॥"*
*"साद्येऽधुना च निर्दोषा, संप्राप्ता दारुणां दशाम् ।*
*ममैवाज्ञानदोषेण, धिग् धिक् पतिमपंडितम् ॥६॥"*
*"मया भ्रान्त्वाखिलां पृथ्वीं, सम्यग्मार्गयतापि हि ।*
*न साप्ता मंदभाग्येन, रत्नं रत्नाकरे यथा ॥७॥"*
*"तदद्य स्वां तनुमिमां, जुहोम्यत्र हुताशने ।*
*जीवतो मे यावज्जीवं, दुःसहो विरहानलः ॥८॥"*
*"यदि पश्यथ मे कांतां, ज्ञापयध्वं तदा ह्यदः ।*
*त्वद्वियोगात्तव पतिः, प्रविवेश हुताशने ॥९॥"*

"હે વનદેવતાઓ ! હું વિદ્યાધરેંદ્ર શ્રી પ્રહ્લાદનો અને કેતુમતિનો પુત્ર છું. 'અંજના' નામની એક મારી મહાસતી પત્ની હતી. નિર્દોષ એવી તે પત્નીને, દુર્બુદ્ધિ

એવા મેં વિવાહથી માંડીને પણ દુઃખી કરી છે. તે મારી નિર્દોષ પત્નીને ત્યજીને હું સ્વામિના કાર્ય માટે રણયાત્રાએ ચાલ્યો ગયો. રણયાત્રાએ ચાલી નીકળ્યા પછી તેણી નિર્દોષ છે, એમ મેં માર્ગમાં ભાગ્યયોગે જાણ્યું. એથી એકદમ ઉડીને હું પાછો મારી પત્નીના પ્રાસાદે આવ્યો. ત્યાં આવીને તેની સાથે ઈચ્છા મુજબ રમીને અને મારા આવ્યાનું ચિહ્ન આપીને, માતા-પિતા ન જાણે તેવી રીતે પાછો હું જ્યાં મારી સેના હતી ત્યાં પહોંચી ગયો. આ પછી મારી તે પત્ની ગર્ભવતી થઈ. પણ મારા દોષથી મારી પત્નીમાં દોષની શંકાવાળા થયેલા મારા વડીલોએ મારી તે પત્નીને કાઢી મૂકી. હવે અત્યારે તે ક્યાં છે, તે હું જાણતો નથી. ખરેખર, તે તો પ્રથમ પણ નિર્દોષ હતી અને હાલ પણ નિર્દોષ છે. છતાંપણ તે મારા જ અજ્ઞાનદોષથી આવી ભયંકર દશાને પામી છે ! ખરેખર, મારા જેવા મૂર્ખ પતિને ધિક્કાર હો ! ધિક્કાર હો ! તે નિર્દોષ પત્નીની શોધ માટે હું આખી પૃથ્વી ઉપર ભટક્યો, એ રીતે ભટકીને સારામાં સારી શોધ કરવા છતાંપણ ભાગ્યહીનને જેમ રત્નાકરમાં રત્ન હાથ ન આવે, તેમ મંદ ભાગ્યવાળા મને તે મારી પત્ની કોઈપણ સ્થળે મળી નથી. તે કારણથી આજે આ અગ્નિમાં હું મારા શરીરને હોમી દઉં છું. કારણકે જીવતા એવા મારે જીંદગી સુધી આ વિરહાનલ દુઃસહ છે. અર્થાત્ જીંદગી સુધી આ વિરહાનલને હું સહન કરી શકું તેમ નથી.

માટે

"જો તમે કોઈપણ સ્થળે તે મારી નિર્દોષ પત્નીને જુઓ તો તેને તમે આ વાતની ખબર આપજો, એટલે જણાવજો કે 'તારા પતિએ તારા વિયોગથી અગ્નિમાં પ્રવેશ કર્યો છે.'"

આ પ્રમાણે કહીને

***"इत्युक्त्वा तत्र चित्यायां, दीप्यमाने, हविर्भुजि ।***
***झंपां प्रदातुं पवनः प्रोत्पपात नभस्तले ॥१०॥"***

'તે ચિતામાં દીપી રહેલા અગ્નિમાં ઝંપાપાત કરવા માટે એકદમ આકાશમાં ઉછળ્યો.'

ભાગ્યશાળીઓ ! વિચારો કે 'આ કથનમાં અને આ કાર્યમાં કેટલી મોહપરવશતા અને અજ્ઞાનતા તરવરે છે ?'

ખરેખર, મોહપરવશતા અને અજ્ઞાનતા અતિશય ભયંકર છે. અજ્ઞાનતાના યોગે બાવીસ-બાવીસ વર્ષ સુધી એક મહાસતી ઉપર

વિરહાનલ વરસાવનારો, આજે વિરહાનલથી બચવા માટે પોતે જ સળગતી ચિતામાં ઝંઝાપાત કરી રહ્યો છે !

આ દશામાં એને એ પણ ખ્યાલ નથી આવતો કે 'હું કોણ અને અંજના કોણ ? મારો અને અંજનાનો સંબંધ વાસ્તવિક હતો કે કર્મજન્ય હતો ? જો કર્મજન્ય જ હતો તો તેવા ક્ષણવિનશ્વર સંયોગની ખાતર, આ રીતનો આત્મઘાત કરવા કૂદી પડવું, એ હિતકર છે કે અહિતકર ? આવા સંયોગો માટે અનંતજ્ઞાની પરમ મહર્ષિઓ શું ફરમાવે છે ? આવા પ્રસંગોમાં પ્રસંગને આધીન ન થવું, એમાં ઉન્નતિ છે કે અનંતજ્ઞાની પરમ મહર્ષિઓની આજ્ઞાને આધીન થવું એમાં ઉન્નતિ છે ?'

પણ આવા વિચારો મોહપરવશ આત્માને આવતા નથી અને આવે તો આત્મા એવુ ભયંકર સાહસ કરવાને કદી જ તૈયાર થતો નથી, પણ મહાનુભાવ તો એવા મોહપરવશ બની ગયા છે કે આગળ પાછળનો કશો જ વિચાર કર્યા વિના એકદમ સળગતી ચિતામાં પડવા માટે આકાશમાં ઉછળ્યા.



### પુત્રને બચાવી લેવાનો પિતાજીનો પ્રયત્ન :

પણ આપણે જાણીએ છીએ કે જે વનમાં ચિતા સળગાવીને 'પવનંજય' બળી મરવા માટે ઉદ્યુક્ત થયેલ છે, તે વનમાં તેના પિતા આવી ગયા છે એટલે પુત્રના તે સઘળા કથનને પિતાએ સાંભળ્યું. આથી એકદમ સંભ્રમિત થઈને ચિતામાં ઉછળેલા પોતાના પુત્રને બંને હાથોથી પકડી લીધો અને છાતી સાથે દબાવી દીધો.

### પુત્રનો પ્રશ્ન

આથી મુંઝાઈ ગયેલો પવનંજય એકદમ બોલી ઉઠ્યો કે

*''मृत्योः प्रियवियोगार्ति-प्रतीकारस्य संप्रति ।*
*को विघ्नोऽयं ममैत्युच्चै-रुवाच पवनञ्जयः ॥१॥''*

"પ્રિયના વિયોગથી પીડાના પ્રતિકારરૂપ જે મૃત્યુ, તેનો સ્વીકાર કરવા માટે પ્રયત્ન કરી રહેલા મારી સામે હાલમાં આ વિઘ્નરૂપ કોણ છે ?"

આ પ્રશ્નના ઉત્તરમાં

રોતી આંખે 'શ્રી પ્રહ્લાદ' રાજા, પોતાના પુત્રને કહે છે કે

*"प्रह्लादोऽप्यब्रवीत्साश्रु-रेष पापोऽस्मि ते पिता ।*
*निर्दोषाया यः स्नुषाया, निर्वासनमुपैक्षत ॥१॥"*
*"अविमृश्य कृतं ताव-त्त्वन्मात्रैवैकमादितः ।"*
*द्वितीयं मा कृथास्त्वं तु, स्थिरीभव सुधीरसि ॥२॥"*
*"स्नुषान्वेषणहेतोष्या-दिष्टाः सन्ति सहस्रशः ।*
*विद्याधरा मया वत्सा-गमयस्व तदागमम् ॥३॥"*

"હે પુત્ર ! આ હું તારો તે પાપી પિતા છું, કે જે નિર્દોષ એવી પોતાની પુત્રવધૂને કાઢી મૂકવાની ક્રિયામાં ઉપેક્ષા કરી છે."

વળી

"હે પુત્ર ! શરૂઆતમાં તારી માતાએ તો એક કામ વગર વિચાર્યું કર્યું છે, પણ બીજું વગર વિચાર્યું કામ તું ન કર, કારણકે તું સારી બુદ્ધિવાળો છે માટે સ્થિર થા !"

"હે વત્સ ! મેં મારી પુત્રવધૂની શોધ માટે હજારો વિદ્યાધરોને આજ્ઞા કરી છે, માટે શોધમાં ગયેલા તે વિદ્યાધરોની તું રાહ જો."

આ રીતે આશ્વાસન આપી આપીને શ્રી પ્રહ્લાદ રાજા બળી મરવા તૈયાર થઈ રહેલા પોતાના પુત્ર 'પવનંજય' ને રોકી રહ્યા છે. જ્યારે બીજી તરફ વિદ્યાધરો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની શોધ ચલાવી રહ્યા છે.

### કેટલાક શોધનારા હનુપુરમાં

હવે આપણે એ જાણવા માંગીએ છીએ કે 'શ્રી પ્રહ્લાદ' રાજાએ પોતાના પુત્ર અને પુત્રવધૂની શોધ માટે મોકલેલા વિદ્યાધરો પૈકીના કોઈપણ વિદ્યાધરો જ્યાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના પુત્રરત્ન સાથે દુઃખપૂર્વક કાળ ગુજારી રહી છે, ત્યાં પહોંચ્યા યા નહિ ?' આપણા આ પ્રશ્નનું સમાધાન મળે તેવું જણાવતા કલિકાલસર્વજ્ઞ ભગવાન્ શ્રી હેમચંદ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજા ફરમાવે છે કે

"अत्रांतरे तत्प्रहिताः, केऽपि विद्याधरोत्तमाः ।
गवेषयन्तः पवना-ञ्जने हनुपुरं ययुः ॥१॥"
"प्रतिसूर्याञ्जनयोस्ते - ऽञ्जनाविरहदुःखतः ।
पवनस्याग्निप्रवेश-प्रतिज्ञामाचचक्षिरे ॥२॥"

"એ અરસામાં શ્રી પ્રહ્‌લાદ રાજાએ મોકલેલા વિદ્યાધરો પૈકીના કેટલાક ઉત્તમ વિદ્યાધરો પણ પવનંજયની અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની શોધ કરતા-કરતા 'હનુપુર' નગરમાં પહોંચી ગયા.

અને

'હનુપુર' નગરમાં પહોંચી ગયેલા તે ઉત્તમ વિદ્યાધરોએ 'પ્રતિસૂર્ય' અને 'અંજનાસુંદરી' સમક્ષ જણાવ્યું કે પવનંજયે અંજનાના વિરહથી દુઃખી થઈને અગ્નિમાં પ્રવેશ કરવાની પ્રતિજ્ઞા કરી છે."



## અંજનાની મૂર્છા અને રૂદન

પોતાના પતિની આવી પ્રતિજ્ઞા મહાસતી પત્નીને આઘાત કરનારી નીવડે, એમાં કશું જ આશ્ચર્ય નથી. આર્ય પત્નીઓ પતિના દુઃખે દુઃખી થનારી અને પતિના સુખે જ સુખી થનારી હોય છે. એથી તેઓ પતિના દુઃખને સ્વસ્થતાથી સાંભળી પણ શકતી નથી. શ્રીમતી અંજનાસુંદરી તો પરમ આર્ય ધર્મપત્ની છે એમાં તો શંકા જ નથી. એટલે એ પતિની દુઃખજનક પ્રતિજ્ઞાને સાંભળીને સ્વસ્થ કેમ જ રહી શકે ? શ્રીમતી અંજનાસુંદરીએ પોતાના પતિની ભયંકર પ્રતિજ્ઞાની વાત કેવી રીતે સાંભળી અને એ સાંભળ્યાની શ્રીમતી અંજનાસુંદરી ઉપર કેવી અસર થઈ અને તે મહાસતિને થયું શું, એનું વર્ણન કરતાં કહ્યું છે કે

"दुःश्रवं तद्वचः श्रुत्वा, पीत्वा विषमिवांजना ।
हा हतास्मीति जल्पंती, पपात भुवि मूर्छिता ॥१॥"

"જેમ વિષના પાનથી મૂર્છા આવે, તેમ તે ઉત્તમ વિદ્યાધરોના મુખથી દુઃખપૂર્વક સાંભળી શકાય તેવા વચનને સાંભળીને, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી એકદમ 'હા ! હું હણાઈ ગયેલી છું' એ પ્રમાણે બોલતી મૂર્છિત થઈને ભૂમિ ઉપર પડી."

આથી પાસે રહેલાઓએ, એકદમ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને ચંદનના પાણીથી અને પંખાઓથી વીંઝી એટલે સંજ્ઞાને પામેલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી દીન વાણીથી રોવા લાગી.

## રૂદન સમયના ઉદ્ગારો

રૂદન કરતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના મુખમાંથી નીચેના ઉદ્ગારો નીકળવા માંડ્યા :

*"पतिव्रताः पतिशोकात्, प्रविशंति हुताशने ।*
*तासां विना हि भर्तारं, दुःखाय खलु जीवितम् ॥१॥"*
*"नारी सहस्रभोक्तृणां, भर्तृणां श्रीमतां पुनः ।*
*क्षणिकः प्रेयसीशोक - स्तत्कुतोऽग्निप्रवेशनम् ॥२॥"*
*"विपरीतमिदं जज्ञे, त्वयि वह्निप्रवेशिनि ।*
*विरहेऽपि मयि पुन-र्हा जीवन्त्याभियच्चिरम् ॥३॥"*
*महासत्वस्य तस्याल्प-सत्त्वायाश्च ममान्तरम् ।*
*उपलब्धमिदं नील-काचयोरिव संप्रति ॥४॥*

"પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ પતિના શોકથી અગ્નિમાં પ્રવેશ કરે છે, કારણકે - પતિ વિનાનું પતિવ્રતા સ્ત્રીઓનું જીવન ખરેખર દુઃખને માટે જ છે.

પણ

"હજારો નારીઓને ભોગવનારા એવા શ્રીમાન્ પતિઓને પ્રિયાઓનો શોક તો ક્ષણિક હોય, તો પછી મારા પતિને અગ્નિમાં પ્રવેશવાનું શાથી ?

ખરેખર,

"હે નાથ ! આપના વિરહમાં ચિરકાળ સુધી જીવતી રહેનારી મારા જેવી પત્નીના વિરહમાં આપ અગ્નિમાં પ્રવેશ કરો, એ તો વિપરિત જ બન્યું.

આથી તો

"મહા સત્ત્વશાળી આપ અને અલ્પ સત્ત્વવાળી મારી વચ્ચે જેટલું નીલમણિ અને કાચની વચ્ચે અંતર છે, તેટલું અંતર હાલમાં સ્પષ્ટ થયું એટલે કે - ખરેખર જ આપ નીલમણિ સમા છો અને હું કાચ સમી છું.'

આ પ્રમાણે પોતાના અને પોતાના પતિની વચ્ચેના અંતરને સ્પષ્ટ કર્યા પછી, શ્રીમતી અંજનાસુંદરી, પોતાની દુઃખદ અવસ્થામાં કોઈનોજ દોષ નથી પણ પોતાના કર્મનો જ દોષ છે. એ વાતનો એકરાર કરતા સ્પષ્ટ શબ્દોમાં રોતી રોતી બોલી છે કે

"न मे श्वसुरयोर्दोषो, दोष पित्रोर्न चाप्ययम् ।
ममैव मन्दभाग्यायाः कर्मदोषोऽयमीदृशः ॥१॥"

"મારી આ અવસ્થામાં થવામાં નથી તો મારા સાસુ-સસરાનો દોષ કે નથી તો મારા માતા-પિતાનો દોષ કિંતુ મંદ ભાગ્યશાળી મારો જ કર્મદોષ આ પ્રકારનો છે એટલે કે મારા જ કર્મદોષના પ્રતાપે મારી આવા પ્રકારની હાલત થઈ છે."

### અજ્ઞાનનો અવધિ

આ ઉદ્ગારોમાં અજ્ઞાન અને મોહના સામ્રાજ્ય સાથે, આછી-આછી પણ વિવેકની છાયા જે કાંઈ છે, તે પણ એના અજ્ઞાન અને મોહના જોરની આગળ તદ્દન દબાઈ ગયેલી છે, કારણકે 'પતિના અભાવમાં પતિવ્રતા સ્ત્રીઓનું જીવન એકાંતે દુઃખી જ છે અને એથી પતિના શોકથી પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ અગ્નિમાં પ્રવેશ કરે છે.' આ પ્રમાણે કહીને 'પતિના શોકથી પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ અગ્નિમાં પ્રવેશ કરે છે એ વ્યાજબી છે. એવું ધ્વનિત કરવું, એ કાંઈ જેવું તેવું અજ્ઞાન નથી. એવા પ્રકારના ધ્વનિઓ ત્યાંથી જ નીકળે કે જયાં અજ્ઞાનનું સામ્રાજ્ય ભયંકર રીતે છવાયેલું હોય. પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ પત્નીપણું ભોગવે, ત્યાં સુધી તેઓએ પતિ તરીકે હૃદયમાં અન્યને સ્થાન ન આપવું, પતિની સઘળી શુભ પ્રવૃત્તિઓમાં મન, વચન અને કાયાથી સહાયક થવું, પતિની સઘળી આપત્તિઓને પોતાની માની તે આપત્તિઓને પોતે પણ શાંતિથી સહી લેવી અને અસ્વસ્થ બનતા કે ઉન્માર્ગે જતા પતિને સ્વસ્થ બનાવવાના અને સન્માર્ગે સ્થાપવાના ઉપાયો આચરવા, આ બધુ પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ માટે ધર્મરૂપ મનાય એ ઈષ્ટ છે, પણ પતિની સેવાને જ ધર્મ માની, પતિવ્રતા સ્ત્રીઓએ પરમતારક પરમાત્માની, પરમાત્માએ ઉપદેશેલા મોક્ષમાર્ગે ચાલી અન્ય જીવોને મોક્ષમાર્ગે ચઢાવવાનો જ પ્રયત્ન કરતા ગુરુદેવોની અને તે તારકોએ ફરમાવેલા ધર્મની સેવાને ગૌણ બનાવવી તથા પતિની પાછળ મરી જ ફીટવું, એ કોઈપણ રીતે ધર્મરૂપ નથી એટલું જ નહિ પણ, એ તો અજ્ઞાનનો અવધિ છે.

પતિના શોકથી અગ્નિમાં પ્રવેશ કરવો, એ તો અજ્ઞાન મરણ છે. એવું મરણ નથી તો પતિને મેળવી આપતું કે નથી તો સદ્ગતિને મેળવી આપતું એવું મરણ મોટે ભાગે આત્માને દુર્ધ્યાનમગ્ન બનાવીને, ભયંકર

દુર્ગતિમાં જ લઈ જાય છે. માટે એવા મરણનો વિચાર પણ અજ્ઞાન છે. તો આચરણા માટે તો પૂછવું જ શું ?

સંસાર અને સંસારના સંબંધોના સ્વરૂપને જાણનાર આત્મા તો એવી અજ્ઞાનતાને આધીન કદી જ બનતો નથી એટલું જ નહિ પણ એવો આત્મા તો એવા સમયે કોઈ જુદા જ ધર્મની આચરણા કરવાને રક્ત બને છે અને પત્નીપણાની અવસ્થામાં સેવેલા મોહનો પશ્ચાત્તાપ કરે છે તથા વિચારે છે કે 'એવા કર્મયોગે મળેલા અલ્પકાલીન પતિની સેવામાં સમય ગુજાર્યો, એના કરતા પરમાત્મારૂપ સાચા પતિની સેવામાં જો ગુજાર્યો હોત, તો આત્મા આજે ઘણા કર્મના ભારથી હલકો થઈ ગયો હોત.'

આથી સમજી શકાશે કે 'પતિવ્રતા સ્ત્રીઓ પતિના શોકથી અગ્નિમાં પ્રવેશ કરે છે, કારણકે પતિવ્રતા સ્ત્રીઓને પતિ વિનાનું જીવન દુઃખને માટે જ થાય છે.' આ ઉદ્ગારો એ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના અજ્ઞાનનો અવધિ જ સૂચવે છે !



### મોહનો મહિમા

જેમ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના પ્રથમ શ્લોકના ઉદ્ગારોએ અજ્ઞાનનો અવધિ સૂચવ્યો, તેમ તે પછીના ત્રણ શ્લોકના ઉદ્ગારો મોહનો મહિમા સૂચવે છે ! કારણકે એ વિચારોમાં મોહનું જ સામ્રાજ્ય છવાયેલું દેખાય છે અન્યથા મોહને આધીન થઈને મરવા તૈયાર થનારને મણિની ઉપમા આપવી અને પોતે મોહને આધીન થઈને નહિ મરી શકવાથી પોતાની જાતને કાચની સાથે સરખાવી દેવી, એ મોહનો મહિમા નહિ *તો બીજું છે પણ શું ?*

ખરેખર, મોહનો મહિમા જ એવો છે કે જેથી એને આધીન થયેલા આત્મામાં સારાસારનો વિવેક યથાસ્થિતપણે જાગૃત જ નથી થઈ શકતો અને એના અભાવે જ આવા-આવા વિચારો ઉદ્ભવે છે અને તે પ્રસંગે હૃદયોદ્ગારો તરીકે બહાર આવે છે.

### અંતે પણ વિવેકનો ઉદય

આ રીતે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અજ્ઞાન અને મોહના સામ્રાજ્યમાં અટવાયા છતાંપણ, અંતે પોતાના સુસંસ્કારોના યોગે તેના વિવેકનો ઉદય થયો અને એના જ પરિણામે અંતે પણ

"મારી આ પ્રકારની અવસ્થા થવામાં નથી મારી સાસુનો દોષ કે નથી મારા સસરાનો દોષ અને નથી મારી માતાનો દોષ કે નથી મારા પિતાનો દોષ, કિંતુ એક મારા જ દુષ્કર્મનો દોષ છે."

આ ઉદ્ગારો નીકળી પડ્યા ! ખરેખર જ, ઉત્તમકુળ આદિના સુસંસ્કારો આત્મા ઉપર, જો જીવદળ યોગ્ય હોય તો, અવશ્ય સારામાં સારી અસર કરે છે. અન્યથા, આવા અજ્ઞાન અને મોહમાં મુંઝાતા આત્માને આવે સમયે આવા વિચારો ય ક્યાંથી આવે અને આવા ઉદ્ગારો ય ક્યાંથી નીકળે ?

### શોકને સ્થાને છવાયેલો આનંદ

આપણે જોયું કે "ભૂતવનમાં પવનંજય ચિતા સળગાવી બળી મરવા તૈયાર થયો છે અને પ્રહ્લાદ રાજા એને રોકી રહ્યા છે. શોધ કરવા ગયેલા વિદ્યાધરોમાંના પણ કેટલાક હનુપૂર ગયા અને પ્રતિસૂર્ય વિદ્યાધરને ત્યાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોઈ. આ વિદ્યાધરોએ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને તથા પ્રતિસૂર્યને કહ્યું કે અંજનાના વિરહથી દુ:ખ પામેલા પવનંજયે અગ્નિમાં પ્રવેશ કરીને બળી મરવાની પ્રતિજ્ઞા કરી છે.'

અને એ બળી મરે, કેમકે એ બધા એકવચની ! જ્યાં ઢળે ત્યાં બળ ખર્ચે ! જેવો સંગ ! હંમેશા વિરહદુ:ખથી બળવા કરતા એક વખતે બળી મરવું સારું' એ જ એક એની બુદ્ધિ છે એ પીડામાંથી છૂટવા માટે બળી મરે છે એટલે એમાં કાંઈ જ ધર્મની બુદ્ધિ નથી અને એથી જ આ કામ કાંઈ સારું નથી. વિષય કષાયના રંગી અને સંસારના મોહમાં પડેલા જે ન કરે તે સારું !

"શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પણ હજી સંસારના મોહમાં જ પડેલી છે એટલે એ વાત સાંભળવાથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને પણ ભયંકર

આઘાત થયો. વિષપાનથી જેમ સંજ્ઞારહિત થવાય, તેમ તેને મૂર્ચ્છા આવી. ચંદનજળના સીંચનથી તથા પંખાના પવનથી સંજ્ઞા પામીને, દીન વચને એ મહાસતિ અંજનાસુંદરીએ જે પ્રકારનો વિલાપ કર્યો," તે આપણે બરાબર જોઈ ગયા અને વિચારી ગયા. અજ્ઞાન તથા મોહના સામ્રાજયમાં એમ બને એમાં કાંઈ આશ્ચર્ય જેવું પણ નથી.

પરંતુ આ રીતે રોયા કરવાથી શુભને બદલે અશુભ પરિણામ આવી જવાની ભીતિથી, શ્રી પ્રતિસૂર્ય શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને સમજાવી કે 'આ રીતે અહીં રોયા કરવાથી ત્યાં પરિણામ ભયંકર આવશે, એટલે કે જો આપણે જયાં પવનંજય હોય ત્યાં જલ્દી નહિ પહોંચી જઈએ, તો શ્રી પવનંજય ચિતામાં પડી બળી મરે, માટે આપણે એકદમ શ્રી પવનંજયની શોધ માટે ચાલી જ નીકળવું જોઈએ.'

આ રીતે રોતી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને સમજાવીને અને પુત્રસહિત શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને શ્રેષ્ઠ વિમાનમાં બેસાડીને પ્રતિસૂર્ય પવનંજયને શોધવા માટે ગયો. શોધ માટે ભમતો પ્રતિસૂર્ય, જે વનમાં પવનંજય સળગતી ચિતામાં બળી મરવા માટે સજ્જ થઈને રહેલો છે અને તેના પિતા તેને એમ કરતાં અટકાવી રહેલ છે, તેજ 'ભૂતવન' નામના વનમાં પહોચ્યો અને રોતા પ્રહસિતે દૂરથી પણ પ્રતિસૂર્યને જોયો. કારણકે પવનંજયના સઘળા રક્ષકો કોઈપણ દિશાથી શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને આવતી જોવાને આતુર છે અને તેમાંય 'પ્રહસિત' તો પવનંજયનો ખાસ પ્રાણપ્રિય મિત્ર છે, એટલે એ તો જોવાને આતુર હોય જ. 'પોતાના મિત્રના જાનને બચાવનારી એકલી શ્રીમતી અંજનાસુંદરી જ છે.' એમ માનનાર પ્રહસિત પોતાના મિત્રની પત્ની અંજનાને આવતી જોવાને માટે અશ્રુપૂર્ણ નેત્રે જોઈ રહેલ છે, કારણકે તેની એ ખાત્રી છે કે 'શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના આવ્યા વિના પોતાનો પ્રાણપ્રિય મિત્ર કોઈ પણ રીતે જીવી શકે તેમ નથી.'

અને એ વાત તદ્દન સાચી પણ છે. એ વાત સાચી હોવાનું કારણ પણ એજ છે કે 'મરવાની તૈયારી કરીને ઉભેલા એવા પણ પવનંજયને, જો શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો વિરહ ખમાતો નથી માટે જ બળી મરવું, એ બુદ્ધિથી બળી મરવાની તૈયારી છે પણ મોહમગ્ન બનેલા તેને એ ભાન પણ નથી રહ્યું કે 'આ રીતે બળી ગયે નવું બળવાનું તો ઉભું જ રહે છે !' આવી રીતે બળી મરવાથી બળવાનું કંઈ ઓછું જ થોડું થાય છે ? આવી રીતે અજ્ઞાન અને મોહવશ થઈને બળી ગયા પછી કાંઈ પુષ્પની શય્યા નથી મળી જતી ! આવી રીતે મરનાર જો આર્તધ્યાને મરે તો તિર્યંચ ગતિમાં જાય અને રૌદ્ર પરિણામે મરે તો નરકે પણ જાય. ત્યાં શું આનંદ છે ? ત્યાં શું સામે અંજનાઓ આવે છે ? નહિ જ, પણ તે એ તો વિષયાધીનોની અજ્ઞાનતા છે. બળી મરતી વખતે પણ 'હે વનદેવતાઓ !' એમ કહીને બધી વાત બોલે એનું કારણ ? છેલ્લે છેલ્લે પણ ઈચ્છા તો એ છે ને કે 'કંઈ કરતા અંજના મળે તો તો જીવવું છે અને ન મળે તો શાંતિ માટે મરવું છે !' પણ એ રીતે શાંતિ શી રીતે મળે ? પણ અજ્ઞાન અને મોહના યોગે એ તો એમ જ માને છે ! અને એથી એનો મિત્ર પ્રહસિત અશ્રુપૂર્ણ નેત્રે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને આવતી જોવાને આતુર છે અને એ આતુરતાના યોગે દૂરથી પણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી સાથે આવતા પ્રતિસૂર્યને જોયો, એટલે તરતજ તે પ્રહસિતે એકદમ જયપૂર્વક 'શ્રી પ્રહ્લાદ રાજા' અને 'પવનંજય' ને કહ્યું કે 'શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની સાથે પ્રતિસૂર્ય આવી રહેલ છે.'

આ આનંદમય સમાચાર પ્રહસિત આપે છે, એટલામાં તો શ્રીમતી અંજનાસુંદરી સાથે પ્રતિસૂર્ય ત્યાં આવી પહોંચ્યો અને નીચે ઉતરીને દૂરથી ભક્તિપૂર્વક ભૂતળ ઉપર મસ્તક સ્થાપીને શ્રી પ્રહ્લાદ રાજાને નમી પડ્યા. શ્રી પ્રહ્લાદ રાજાએ પણ પ્રતિસૂર્યને ઉઠાડ્યો અને ભેટી પડ્યા તથા પોતાના પૌત્ર શ્રી હનુમાનને ખોળામાં બેસાડ્યો. શ્રી પ્રતિસૂર્યને ભેટીને અને પોતાના પૌત્રને ખોળામાં બેસાડીને હર્ષમાં આવી ગયેલા 'શ્રી પ્રહ્લાદ' રાજાએ સંભ્રમપૂર્વક એ પ્રમાણે કહેવા માંડ્યું કે

*"मज्जन्तं व्यसनांभोधौ, मामद्य सकुटुंबकम् ।*
*समुद्धरंस्त्वमेवासि, बंधुः संबंधिनां धुरि ॥१॥"*
*"मद्वंशपर्वभूतेयं, शाखासंतानकारणम् ।*
*स्नुषा त्यक्ता विना दोषं, साध्वियं रक्षिता त्वया ॥२॥"*

"કુટુંબ સાથે દુઃખસાગરમાં ડુબતા એવા મારો આજે ઉદ્ધાર કરતો તું જ ખરેખર સંબંધીઓમાં અગ્રેસર બંધુ છે !"

અને, "આ અંજના મારા વંશની પર્વભૂત તથા શાખા અને સંતાનની કારણરૂપ છે તેમજ દોષ વિના ત્યજાયેલી છે, એવી આ મારી પુત્રવધૂની તેં રક્ષા કરી એ સારું કર્યું છે."



શ્રી પ્રહ્લાદ આ પ્રમાણે પોતાની પુત્રવધૂને બચાવનાર પ્રતિસૂર્યની પ્રશંસા કરી રહ્યા છે, એટલામાં તો એકદમ જેમ સાગર વેળાથી પાછો હઠે, તેમ પોતાની પ્રાણપ્રિય પત્ની શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને જોવાથી આનંદ પામેલો અને જેનો ક્રોધરૂપ અગ્નિ પ્રશાંત થઈ ગયો છે તેવો પવનંજય પણ દુઃખરૂપી વેળાથી પાછો હઠ્યો એટલે કે પવનંજયનું હૃદયદુઃખ એકદમ શમી ગયું અને હર્ષમાં આવેલા તેના હૃદયમાં સળગી ઉઠેલો શોકાગ્નિ એકદમ શમી ગયો કારણકે પવનંજય જેના માટે બળી મરવાને તૈયાર થયો હતો તેનો મેળાપ થઈ ગયો.' પવનંજયને દુઃખી થવાનું કે શોક થવાનું કારણ તો એક જ હતું અને તે એજ કે શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો વિરહ ! તે ટળી ગયો એટલે દુઃખ કે શોક રહે જ શાનો ? શ્રીમતી અંજનાસુંદરીના આવવાથી તેનું તો દુઃખેય ગયું અને શોક પણ શમી ગયો એટલું જ નહિ પણ તેના અંતઃકરણમાં આનંદ આનંદ વ્યાપી ગયો.

વિચારો કે મોહમગ્ન આત્માઓનો શોક કે આનંદ અને દુઃખ કે સુખ શાને આધીન છે ? માની લીધેલી ઈષ્ટ વસ્તુ મળે તો આનંદ ! અને ચાલી જાય તો શોક ! કર્માધીન વસ્તુની પ્રાપ્તિથી આનંદમગ્ન બનવું અને તેવી જ વસ્તુના વિયોગથી શોકમગ્ન બનવું, એ મોહમગ્નતા કે કારમી અજ્ઞાનતા સિવાય બીજું છે પણ શું ? કર્માધીન વસ્તુ રાખી રખાતી નથી કે દૂર કરી જતી નથી, તો પછી તેને આધીન થઈ જવું, એ શું

આત્માનંદીનું કામ છે ? આવા પ્રસંગોના પરિચયથી પ્રભુશાસનના રસિકોએ તો, કર્માધીન વસ્તુમાં નહિ મુંઝાતા આત્મગુણોની પ્રાપ્તિમાં જ રાચવું જોઈએ અને આખુંયે જીવન શ્રી જિનેશ્વરદેવોની આજ્ઞા મુજબ આત્મગુણોની આરાધનામાં જ ઓતપ્રોત કરી દેવું જોઈએ.

### આનંદોત્સવ

અશુભોદયના પ્રતાપે શ્રીમતી અંજનાસુંદરી માટે એક સમય એવો પણ હતો કે પવનંજય જેવો પ્રેમી પતિ પણ તેનો નિષ્કારણ વૈરી બન્યો હતો અને તે એટલે સુધી કે તે તેના પાણિગ્રહણ માટે પણ નારાજ બની ગયો હતો. જો તે સમયે પ્રહસિત જેવો વિચક્ષણ મિત્ર ન મળ્યો હોત, તો પવનંજયે તેને પોતાની પત્ની કોઈપણ રીતે ન જ બનાવી હોત ! અરે, પાણિગ્રહણ કરીને તેને પોતાની પત્ની બનાવ્યા પછી પણ તેણે બાવીસ-બાવીસ વરસ સુધી પોતાની તે પત્ની તરફ સીધો દૃષ્ટિપાત સરખો પણ નથી કર્યો અને તે સમયે તે સુખી છે કે દુ:ખી, એની પણ કોઈ સંબંધીએ ખબર નથી લીધી એટલું જ નહિ પણ વગર તપાસે તેની સાસુએ તેને પોતાના ઘરમાંથી કાઢી મૂકી અને સાસુ દ્વારા કારમી રીતે કાઢી મૂકાયેલી તેને પોતાના પિતાએ, ભ્રાતાએ કે માતાએ કોઈએ પણ સંઘરી નહિ, એટલું જ નહિ પણ પિતા રાજાએ તો પોતાની રાજધાનીના કોઈ શહેરમાં કે ગામમાં પણ તેને સ્થાન ન મળી શકે તેવી વ્યવસ્થા કરી. આથી તેને તદ્દન નિરાધારપણે માત્ર પોતાની એક જ સખી સાથે ભયંકર અટવીમાં ઘણી જ દુ:ખદ રીતે ભટકવું પડ્યું.

પણ શુભોદયના પ્રતાપે આજે એવો પણ સમય છે કે તેના માટે મરવા તૈયાર થયેલો તેનો પતિ તેના દર્શનમાત્રથી આનંદમગ્ન બની ગયો છે, તેનો શ્વસુર પણ તેના આગમનથી અપૂર્વ આનંદ અનુભવી રહ્યો છે અને તેના આગમનના આનંદથી

*વિદ્યાસામર્થ્યતસ્તત્ર, સર્વવિદ્યાધેશ્વરાઃ ।*
*મહાન્તમુત્સવં ચક્રુ, રાનંદાબ્ધિનિશાકરમ્ ॥૧॥*

"ત્યાં સઘળાં વિદ્યાધરેશ્વરોએ વિદ્યાના સામર્થ્યથી આનંદરૂપ સાગરને ઉલ્લસિત કરવા માટે ચંદ્રમા સમા મોટા ઉત્સવને કર્યો."

તે પછી ત્યાંથી સઘળાય વિદ્યાધરેશ્વરો પોતાના વિમાનો દ્વારા આકાશને જ્યોતિર્મય કરતા 'હનુપૂર' નામનું નગર, કે જે 'પ્રતિસૂર્ય' રાજાની રાજધાની છે અને જે નગરમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરી પોતાના ચરમશરીરી પુત્રરત્નની સાથે અત્યાર સુધી સ્થાન પામી હતી, તે નગરમાં ગયા.

### સ્વજન મીલન

"ભૂતવનમાં શ્રીમતી અંજનાસુંદરીનો મેળાપ થયો, તેના મેળાપથી પવનંજય પણ આનંદ પામ્યો અને શ્રી પવનંજયના પિતા શ્રી પ્રહ્લાદ રાજા આદિ અનેક વિદ્યાધરોએ આનંદમગ્ન બનીને આનંદરૂપ સાગરને ઉલ્લસિત કરવા માટે ચંદ્રમા સમાન મોટો ઉત્સવ કર્યો તેમજ તેવો મહાન ઉત્સવ કર્યા પછી તે સઘળાય 'હનુપૂર' નામના નગરમાં ગયા છે.' એ સમાચાર જાણીને જે પિતાએ પ્રાણપ્રિય પુત્રીને પોતાના રાજ્યના એક નાનામાં નાના ગામડામાં પણ સ્થાન નહોતું આપ્યું, તે 'શ્રી મહેન્દ્ર' રાજા પણ શ્રીમતી અંજનાસુંદરીની માતા શ્રીમતી માનસવેગાની સાથે ત્યાં આવી પહોંચ્યો અને શ્રીમતી અંજનાસુંદરીને ભયંકર તિરસ્કારપૂર્વક કાઢી મૂકનાર તે 'કેતુમતિ' નામની સાસુ તથા બીજા સઘળાં બંધુઓ પણ શ્રી 'હનુપૂર' નગરમાં આવી પહોંચ્યાં અને પરસ્પર સંબંધી બંધુ એવા વિદ્યાધરેંદ્રોએ તે 'હનુપૂર' નગરમાં પણ પૂર્વે 'ભૂતવન' નામના વનમાં કરેલા ઉત્સવ કરતા પણ અધિક મહોત્સવ કર્યો."



ત્યારબાદ ત્યાં એકત્રિત થયેલા સઘળા તે વિદ્યાધરેંદ્રો પરસ્પર સમાચારાદિ પૂછીને પોતપોતાના નગરમાં ચાલ્યા ગયા, પણ શ્રી પવનંજય તો પોતાની પ્રાણપ્રિય પત્ની મહાસતિ શ્રીમતી અંજનાસુંદરી અને પુત્રરત્ન શ્રી હનુમાનની સાથે તે 'હનુપૂર' નગરમાં જ રહ્યો ! ત્યાં

*"हनुमान् ववृधे तत्र, पितुः सह मनोरथैः ।*
*कलाश्च जगृहे सर्वा, विद्याश्च समसाधयत् ॥१॥"*

"*नागराजायतभुजः, शस्त्रशास्त्रविचक्षणः ।*
*क्रमाच्च यौवनं प्राप, हनुमान् भानुमांस्त्विषा ॥२॥*"

"શ્રી હનુમાન પોતાના પિતાશ્રી પવનંજયના મનોરથોની સાથે વધવા લાગ્યો અને વધતા એવા શ્રી હનુમાનજીએ સર્વકળાઓ અને સર્વ વિદ્યાઓ સાધી લીધી."

તથા

"શેષનાગ જેવી લાંબી ભુજાવાળા, શસ્ત્ર અને શાસ્ત્રમાં વિચક્ષણ તથા કાન્તીથી સૂર્યસમા શ્રી હનુમાન અનુક્રમે યૌવન વયને પામ્યા."

ભાગ્યશાળીઓ ! વિચારો કે કર્મની ગતિ કેવી વિચિત્ર છે ? જે કર્મ એક વખત રડાવે છે, તે જ કર્મ એક વખત હસાવે છે. આથી જ અનંત ઉપકારીઓ ફરમાવે છે કે કોઈપણ 'કર્મજન્ય સ્થિતિમાં નહિ મુંઝાતા આત્મસ્વરૂપમાં જ મગ્ન રહેવું કારણકે એ જ એક આત્માની ઉન્નતિનો અનુપમ ઉપાય છે. માટે આત્માની ઉન્નતિના અર્થીઓએ, અન્ય સઘળી જ પ્રવૃત્તિઓને ગૌણ બનાવી, આત્મસ્વરૂપને ખીલવવા માટે પરમોપકારી પરમર્ષિઓએ ફરમાવેલી પ્રવૃત્તિઓની આરાધનામાં જ એકતાન બની જવું જોઈએ. એટલું જ નહિ પણ આત્માની ઉન્નતિમાં વિઘ્નરૂપ થતી જે પ્રવૃત્તિઓનો એ પરમતારક પરમર્ષિઓએ નિષેધ કર્યો છે, તે તે પ્રવૃત્તિઓના પડછાયાથી પણ દૂર રહેવું જોઈએ, કારણકે અનંતજ્ઞાનીઓએ કહેલી પ્રવૃત્તિઓનો હૃદયપૂર્વક સ્વીકાર કર્યા સિવાય અને નિષેધ કરેલી પ્રવૃત્તિઓનો સંપૂર્ણ રીતે પરિત્યાગ કર્યા સિવાય કદી જ આત્માની વાસ્તવિક ઉન્નતિ થતી નથી.



### શ્રી રાવણનું આહ્‌વાન

આપણે જોઈ ગયા કે શ્રી હનુમાન યૌવનને પામ્યા આજ અરસામાં કોઈના પણ મહત્વને સહન નહિ કરવામાં શિરોમણિ અને સ્થિરતામાં પર્વતસમા શ્રી રાવણે, 'વરૂણ' રાજાની સાથે પ્રથમ થયેલી સંધિમાં દૂષણ ઉભુ કરીને, વરૂણને જીતવા માટે પ્રયાણ કર્યું અને પ્રયાણ કરતા તેણે દૂતોને મોકલી, સઘળા વિદ્યાધરેશ્વરોને યુદ્ધમાં ભાગ લેવાને

માટે બોલાવ્યા. આથી સઘળાય વિદ્યાધરેશ્વરો શ્રી રાવણના સૈન્યને વૈતાઢ્ય પર્વતના મધ્યમભાગ જેવું બનાવતા શ્રી રાવણની સેવામાં જવા લાગ્યા.

વિચારો, ભાગ્યશાળીઓ ! આ સંસારમાં સુખી ગણાતા આત્માઓની પણ કેવી દુર્દશા હોય છે ? કારણકે રાજયઋદ્ધિ અને તેના યોગે પ્રાપ્ત થયેલ ભોગસુખ ત્યજીને, આ બધાય વિદ્યાધરેશ્વરો રાવણના બોલાવ્યાથી ક્યાં પ્રયાણ કરી રહ્યા છે ? ત્યાં જ, કે જયાં જીવન-મરણનો સટ્ટો ચાલે છે! ખરેખર, યુદ્ધભૂમિ જીવન મરણનો સટ્ટો જ છે ! યુદ્ધભૂમિમાં ગયેલો જીવતા આવે તો ભાગ્ય, નહિ તો મરણ તો નક્કી જ છે ! આથી જ કહેવાય છે કે 'રાજાનું સુખ કેવું છે એ રાજા જાણે ! શેઠ કેટલો સુખી છે તે શેઠ જાણે ! અને નોકરીમાં કેવી મજા છે તે નોકર જાણે !' આ બધા વિદ્યાધરોના ઈશ્વરોને પણ રાવણ બોલાવે ત્યારે તરત જવું પડે છે !

ખરેખર, સંસારસુખની જે દુઃખમયતા જ્ઞાનીઓ ફરમાવે છે, તે શુદ્ધ વિચારકો પણ સારામાં સારી રીતે વિચારી શકે તેમ છે અને શુદ્ધ વિચારકપણાના યોગે તે દુઃખમયતાને વિચારી શકનારા તો ધર્મપ્રાપ્તિ સિવાયને સંસાર કોઈપણ પ્રકારે સારરૂપ માનીય શકતા નથી. તેમ કહી પણ શકતા નથી પણ આજના વિચારકોની દશા તો કોઈ જુદી જ છે, કારણ કે તેઓની વિચારકતા, વિષયોની વાસનાથી વાસિત છે અને કષાયોની કાલિમાથી કલુષિત છે આથી જ એવા વિચારકોની વિચારકતાનો છાંયો પણ લેવો, એ કલ્યાણના અર્થી આત્માઓ માટે કોઈ પણ રીતે ઉચિત નથી કારણકે આજે પોતાની જાતને વિચારક મનાવનારાઓ, અનંતજ્ઞાનીઓની આજ્ઞારૂપ શાસ્ત્રોથી પરાઙ્મુખ અને શિષ્ટપુરુષોના વિરોધી હોવાથી ભયંકર ચેપી રોગ જેવા છે. એવા ચેપી રોગોથી વિશ્વને બચાવનારાઓ જ વિશ્વના સાચા ઉપકારીઓ છે.

## સાચી ક્ષત્રિયવટના ઉદ્ગારો

શ્રી રાવણે યુદ્ધમાં આવવા માટે સઘળા જ વિદ્યાધરેશ્વરોને આહ્‌વન કરેલ હોવાથી, ત્યાં જવાને જ્યાં 'શ્રી પવનંજય' અને

'પ્રતિસૂર્ય' તૈયારી કરી, તેટલામાં આશ્રય આપવા માટે એક પહાડ સમા શ્રી હનુમાને એ પ્રમાણે કહેવા માંડયું કે

*"इहैव तिष्ठतं तातौ ! ज्येष्याम्यहमपि द्विषः ।*
*प्रहरेद्बाहुना को हि, तीक्ष्णे प्रहरणे सति ॥१॥"*

"હે પિતાઓ ! આપ અહીં જ રહો, કારણકે - દુશ્મનોને તો હું પણ જીતીશ વળી તીક્ષ્ણ પ્રહરણની હયાતિમાં એવો કોણ હોય કે જે બાહુથી પ્રહાર કરે ? અર્થાત્ કોઈ જ નહિ."

આ પ્રમાણે કહીને શ્રી હનુમાન પોતાના વડીલોને એમ સૂચવે છે કે તીક્ષ્ણ પ્રહરણ જેવો હું બાળ આપની સેવામાં હાજર હોવાથી આપ જેવા વડીલોને યુદ્ધમાં જવાની કશી જ જરૂર નથી કારણકે જે દુશ્મનોને જીતવા માટે આપ પધારો છો, તે દુશ્મનોને જીતવાનું કામ હું પણ કરી શકીશ.'

ખરેખર જ, આત્મા જે સંસ્કારમાં ટેવાય તે સંસ્કાર ઝટ જાગૃત થાય. શ્રી હનુમાન બળવાન છે, એ તો આપણે જોઈ જ ગયા છીએ કારણકે જન્મ્યા તે જ દિવસે એટલે કે પહેલા જ દિવસે શ્રી હનુમાન વિમાનમાંથી ઉછળી પડ્યા હતા અને તેમના શરીરના આઘાતથી એ પહાડની શીલાનો ભુક્કો થઈ ગયો હતો, એ વાત આપણે કાંઈ ભૂલી ગયા નથી.

આ સ્થળે વિચારવાનું એ જ છે કે આ બળ ક્યાંથી આવ્યું ? શું હાડકાં વાળવાથી આવ્યું ? નહિ જ, કારણકે હાડકાં વાળતા તો વળે પણ અને ઉતરી પણ જાય અને કદાચ તેમ કરતાં મરી પણ જવાય તેમજ પુણ્યોદય હોય તો સારા પણ થવાય છતાંય એ બળ કેટલું ? કહેવું પડશે કે ઘણું જ અલ્પ ! આથી જ એક મહાત્માએ કહ્યું હતું કે 'વીર્યાંતરાયના ક્ષયોપશમથી બળ મળે છે યાને બળ એ વીર્યાંતરાયના ક્ષયોપશમનું ફળ છે.' એટલે એ કથન ઉપરથી તરત ઉલટું લેવામાં આવ્યું અને મૂર્ખાઓએ કહેવા માંડયું કે 'જ્ઞાનાવરણીય કર્મના ક્ષય માટે જેમ જ્ઞાનનો અભ્યાસ આદિ પ્રયત્નનો નિષેધ નથી, તો પછી બળ મેળવવા માટેના પ્રયત્નનો

નિષેધ છે જ નહિ પણ 'જેમ જ્ઞાનાભ્યાસથી જ્ઞાનાવરણીય કર્મનો ક્ષય થાય છે, તેમ હાડકાં વાળવાથી વીર્યાંતરાય કર્મનો ક્ષય થાય છે !' આ પ્રમાણે કહેનારા ઉન્મત્તોને ઉપકારીઓ ફરમાવે છે કે જે રીતે એ કર્મનો ક્ષય થાય છે તે રીતના પ્રયત્નો કરો. કર્મના સ્વરૂપને અને તેના ક્ષય તથા ઉપશમને જરા સમજો તો ખરા !'

શ્રી તીર્થંકરદેવમાં અનંત બળ અને તે સિવાયના પણ ચક્રવર્તી, વાસુદેવ, પ્રતિવાસુદેવ, બળદેવ અને ચરમશરીરી આત્માઓ એ બધા બળમાં કેવા ? ન પૂછો વાત પણ એ બળ આવ્યું ક્યાંથી ? કહેવું જ પડશે કે - પૂર્વ સંયમના આરાધને વીર્યાંતરાય કર્મના ક્ષયોપશમે બળ લઈને જ આવેલ છે. એવા આત્માઓના સ્નાયુ વગેરે તો જન્મથી જ મજબૂત હોય. સંહનન છ જાતનાં છે, છતાં છેલ્લું કેવું હોય ? એનાં હાડકાં પરાણે સચવાય તેલ ચોળો, માલીસ કરો અને સાચવો તો પરાણે સીધા રહે ! જ્યારે પહેલા સંહનનનાં હાડકાંને બે બાજુ મર્કટબંધ અને ઉપર મોટો પાટો હોય અને એના પર ખીલો હોય, એ હાડકાંને વાંધો આવે જ નહિ. બળવાનનાં હાડકાંનું બંધારણ જ એવું મજબૂત હોય, માટે ગાંડાની વાતોમાં હાજી ભણશે તો તો હાડકાં ઉતરી જશે અને આરાધકને બદલે વિરાધક થવાશે. વ્યવહારમાં છો કરવું પડતુ હોય અને કરતા હો તે વાત જુદી, પણ પછી એમાં ભગવાન્ શ્રી મહાવીર પરમાત્માની મહોર છાપ ન મારતા ! શરીર-શરીર શું કરો છો ? શરીર તો કૈંકના સારા દેખાય, પણ પડે ઉગમણી બૂમ, આપ આથમણા ધાયે એવા પણ કૈંક હોય છે. શરીર ઉપરથી મમતા નથી ઉતરી, તે 'આમ કરું ને તેમ કરું' એ ક્યાં સુધી ક્હે ? વાણીયાનું બળ પેઢી પર. અટવીમાં જો કોઈ મળે તો હેં હેં કરીને હોય તે પણ આપી દે, કેમકે તે પોતાની હાલત સમજે છે. આ બધા પુણ્યવાનો બળ લઈને આવેલા, એમના બળનો ઉપયોગ જેટલો દુનિયામાં થવાનો, તેના કરતાં કંઈ ગુણો ઉપયોગ આત્મકલ્યાણની સાધનામાં થવાનો.

વાસુદેવ તથા પ્રતિવાસુદેવ નિયાણું કરીને આવ્યા છે, માટે એમનું બળ મોટેભાગે દુર્ગતિમાં લઈ જનારું થાય. એમને પણ બળ તો ધર્મથી જ મળ્યું છે. પૂર્વે અખંડ રીતે સંયમ આરાધેલ આરાધતી વખતે પૌદ્‌ગલિક લાલસા નહિ માટે બળ મળ્યું સંયમ આરાધતા આરાધતાં નિમિત્ત યોગે બુદ્ધિ ફરી અને નિયાણું કર્યું. તેથી તેમના બળનો ઉપયોગ ઉંધે માર્ગે પણ થાય છે. ચક્રવર્તીમાં પણ નિયાણું કરીને આવે તેઓની એ જ દશા. સુભૂમ તથા બ્રહ્મદત્ત એ બે ચક્રવર્તી નિયાણું કરીને આવ્યા હતા અને તેના યોગે તેઓ નરકે અને તે પણ સાતમીએ ગયા છે. હનુમાન આવા બળવાન, પણ આગળ જોશો કે કયા નિમિત્તે અને કેટલી મીનિટમાં વૈરાગ્ય પામે છે અને વૈરાગ્ય આવ્યા પછી તરત જ કેવી રીતે ચાલી નીકળે છે. આવા પુણ્યવાન બળવાનો મરતાં સુધી પાપપરાયણ રહે જ કેમ? યોગ્ય આરાધનાના યોગે વીર્યાંતરાયના ક્ષયોપશમથી બળ મેળવનાર આત્માઓ, મળેલ બળને મોટાભાગે આત્મકલ્યાણના માર્ગે જ ખરચે. એ માર્ગે આદરે એટલે એવું બળ ખરચે કે ન પૂછો વાત એટલે કે એ આત્માઓ માટે તો એ બળના યોગે મુક્તિ અથવા તો શુદ્ધ ક્ષયોપશમની પ્રાપ્તિ જ મહત્ત્વની બને.

હવે શ્રી હનુમાન આગળ વધીને કહે છે કે

***"बालत्वान्नानुकंप्योऽस्मि, यद्यूष्मत्कुलजन्मनाम् ।***
***पौरुषावसरे प्राप्ते, न प्रमाणं वयः खलु ॥१॥"***

"હે પિતાઓ ! બાળ હોવાથી હું અનુકંપા-દયા કરવા યોગ્ય નથી, કારણકે આપના કુળમાં જન્મ લેનારાઓને પરાક્રમના અવસરે વય પ્રમાણભૂત ગણાતી નથી, એટલે કે ગમે તેવી નાની વયમાં પડેલો આત્મા પણ આપના કુળમાં જન્મેલો હોય, તો તે પરાક્રમના અવસરે પાછો પડતો નથી."

વિચારો કે ઉત્તમ કુળની ઉત્તમતા કેવી હોય છે ? શું જૈન કુળ જેવું-તેવું ઉત્તમ છે. ? જૈન કુળમાં જન્મેલા એવા તમે, નાના પણ શ્રી વીતરાગના જ દીકરાને ! શ્રી વીતરાગના દીકરાને નાની વયમાં પણ

વૈરાગ્ય સાથે વૈર ન હોય. ગાંડા - ઘેલા જૈનને પણ વૈરાગ્યથી વૈર ન હોય. જૈન વૈરાગ્યની ફરતો કિલ્લો ન કરે પણ વૈરાગ્ય પ્રાપ્તિના રસ્તા ખૂલ્લા કરે શું કોઈપણ કાળે વૈરાગ્યને અટકાવવા માટે શ્રી વીતરાગનો દીકરો વૈરાગ્યને ફરતી વાડો કરે ? નહિ જ. અને કરે તો તે જૈન પણ નહિ જ.

હવે, આ પ્રમાણે તે બંનેય વડીલોને અતિશય આગ્રહથી રોકીને અને આજીજી પૂર્વક પૂછીને, તે બંનેથી મસ્તક ઉપર ચુંબિત થયેલા અને દુર્વાર પરાક્રમી એવા શ્રી હનુમાન પ્રસ્થાપનનું મંગલ કરીને મોટા સામંતો, સેનાપતિઓ અને સેંકડો સેનાઓના પરિવારની સાથે શ્રી રાવણની છાવણીમાં ગયા.

સાક્ષાત્ જયના જેવા આવતા અને પ્રણામ કરતા એવા શ્રી હનુમાનજીને જોઈને શ્રી રાવણે આનંદપૂર્વક પોતાના ખોળામાં બેસાડ્યા.

ત્યારબાદ શ્રી રાવણ યુદ્ધને માટે 'વરૂણ' રાજાની નગરી પાસે ઉભો રહ્યો અને સામેથી વરૂણ તથા વરૂણના સો પરાક્રમી પુત્રો યુદ્ધ માટેની પોતાની નગરીમાંથી બહાર નીકળ્યા. બહાર નીકળીને અને સામે આવીને વરૂણના પુત્રો શ્રી રાવણને યુદ્ધ કરાવવા લાગ્યા અને વરૂણ પણ સુગ્રીવ આદિ વીરોની સાથે યુદ્ધ કરવા લાગ્યો.

## શ્રી હનુમાનજીનો શ્રી રાવણ આદિએ કરેલો સત્કાર

આ યુદ્ધમાં જેમ જાતિવાન શ્વાન ડુક્કરને મૂંઝવી નાખે, તેમ ક્રોધથી લાલ નેત્રવાળા થયેલા અને મહાપરાક્રમી એવા વરૂણના પુત્રોએ શ્રી રાવણને ખિન્ન-ખિન્ન કરી નાંખ્યા. બરાબર એજ અરસામાં એકદમ ભયંકર એવા શ્રી હનુમાનજી ત્યાં આવી પહોંચ્યા અને આવીને ક્રોધથી દુર્ધર કેસરી જેમ હસ્તીઓને યુદ્ધ કરાવે, તેમ ક્રોધથી દુર્ધર બનેલા શ્રી હનુમાનજી વરૂણના પુત્રોને યુદ્ધ કરાવવા લાગ્યા. અને ક્રોધથી લાલ થઈ ગયું છે મુખ જેમનું એવા શ્રી હનુમાનજીએ, વિદ્યાના સામર્થ્યથી તે વરૂણ

પુત્રોને સ્તબ્ધ કરી નાખ્યા અને જેમ પશુઓને બાંધી લે તે વરૂણનાં સોએ પુત્રોને બાંધી લીધા.

આ પ્રમાણે પોતાના પુત્રોને બંધાયેલા જોઈને અતિશય કોપાયમાન થયેલ વરૂણ, દોડતો હાથી જેમ માર્ગમાં આવતા વૃક્ષોને કંપાવે, તેમ સુગ્રીવ આદિ વીરોને કંપાવતો હનુમાનજી તરફ દોડી ગયો અને પર્વત જેમ ધસ્યા સુગ્રીવ આવતા નદીના પૂરને વચમાં સ્ખલના પમાડે, તેમ ધસી આવતા વરૂણને બાણોની શ્રેણિને વરસાવતા શ્રી રાવણે વચમાં જ સ્ખલિત કર્યો એટલે કે અટકાવી નાખ્યો. અટકાવવાથી અતિશય ક્રોધાંધ બનેલ વરૂણ, બળદ સાથે બળદ અને હાથી સાથે હાથી લડે, તેમ શ્રી રાવણ સાથે ઘણા સમય સુધી લડ્યો.

એ રીતે લડતા વરૂણને સઘળા પરાક્રમીઓએ આકુળ-વ્યાકુળ કરી નાખીને, છલને જાણનાર રાવણે ઉછાળીને જેમ 'ઈંદ્ર' રાજાને બાંધી લીધો હતો, તેમ બાંધી લીધો કારણકે 'સર્વત્ર છળ જ બળવાન છે.' તે પછી -

*"ततो जयजयारावै - र्मुखरीकृतदिङ्मुखः ।*
*स्कंधावारं पृथुस्कंधो, जगाम दशकंधरः ॥१॥"*
*"रावणो वरुणं तेन, सह पुत्रैर्वशंवदम् ।*
*मुमोच प्राणिपातांतः, प्रकोपो हि महात्मनाम् ॥२॥"*

**"જય જય"** શબ્દોથી દિશાઓના મુખને શબ્દમય કરતા અને વિશાળ સ્કંધવાળા શ્રી રાવણ પોતાની છાવણીમાં ચાલ્યા ગયા.

અને "ત્યાં પોતાના પુત્રોની સાથે વશ થઈને રહેવાનું કબુલ કરનાર વરૂણને શ્રી રાવણે બંધનથી મુક્ત કર્યા. કારણકે - મોટા આત્માઓનો પ્રકોપ, જયાં સુધી સામો પ્રણિપાત નમસ્કાર ન કરે ત્યાં સુધી જ હોય છે."

મુક્ત થયેલ 'વરુણ' રાજાએ પોતાની 'સત્યવતી' નામની પુત્રી શ્રી હનુમાનજીને આપી, કારણકે પોતે જ જેનું પરાક્રમ જોયું એના એવા સર્વમાન્ય થઈ શકે તેવા જામાતાની પ્રાપ્તિ સંસારમાં દુર્લભ મનાય છે.

ત્યાંથી ખુશ થયેલા શ્રી રાવણ લંકામાં ગયા અને ત્યાં જઈને 'ચંદ્રણખા' ની 'અનંગકુસુમ' નામની પુત્રી શ્રી હનુમાનજીને આપી તે પછી સુગ્રીવ રાજાએ પોતાની 'પદ્મરાગા' નામની પુત્રી 'નલ' રાજાએ પોતાની 'હરિમાલિની' નામની પુત્રી અને બીજા રાજાઓએ પણ પોતાની પુત્રીઓ હજારોની સંખ્યામાં હનુમાનજીને આપી.

એ રીતે પહેલી જ વાર રણયાત્રાએ ચઢેલા શ્રી હનુમાનજીના પરાક્રમથી અને તે પુણ્યશાળીની આકૃતિ તથા બીજા પણ અન્યાન્ય ગુણોથી ખુશ થઈ ગયેલા શ્રી રાવણ આદિ વિદ્યાધરેશ્વરો તરફથી ઉપર વર્ણવી ગયા તે રીતનો અપૂર્વ સત્કાર થયો. આ પછી-

*"श्लिष्ट्वा दृढं दशमुखेन मुदा विसृष्टो ।*
*દોષ્માનથો હનુપુરે હનુમાઞ્જગામ ।*
*अन्येऽपिवानरपतिप्रमुखाः,*
*प्रजग्मुर्विद्याधरा निज निजं नगरं प्रहृष्टाः ॥१॥*

"શ્રી રાવણે ગાઢ આલિંગન કરીને વિદાય કરેલા પરાક્રમી 'હનુમાનજી' નગરમાં ગયા અને અન્ય પણ વાનરપતિ શ્રી સુગ્રીવ વગેરે અતિશય હર્ષ પામેલા વિદ્યાધરો પોતપોતાના નગરોમાં ચાલ્યા ગયા."

**પ્રથમ ભાગ સમાપ્ત**





**સૂરિમંત્ર સમારાધન સંસ્કૃત-પ્રાકૃત ગ્રન્થમાળા**

- *गौतमपृच्छा सटीक*
- *रूपसेन चरित्र*
- *कुर्मापुत्र चरित्रम् सटीक*
- *अर्हदभिषेक पूजन*
- *श्रृंगार वैराग्य तरंगिणी*
- *उत्तराध्ययन कथासंग्रह*
- *जीतकल्पसूत्रम् कल्प व्यवहार-निशिथसूत्राणि च*
- *उपदेश प्रदीप (पद्य)*
- *नवतत्व संवेदन प्रकरण सटीक*
- *समवसरण साहित्य संग्रह*
- *रत्नपाल नृपचरित्रम्*
- *गौतम कुलकम्*
- *पंचस्तोत्राणि*
- *सुसढ चरित्रम्*
- *श्राद्धगुण विवरण - सटीक - भाषांतर*
- *प्रश्नपद्धति- सानुवाद*

**વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ ગ્રન્થમાળા**

૧. ધોધ ધર્મ દેશનાનો
૨. પરમગુરુની જીવન સંધ્યા
(ઢળતી સાંજની દ્વિતિયાવૃત્તિ
૩. બોધદાયક કથાઓ
૪. સાધુવેશનો મહિમા
૫. જગદ્ગુરુ આચાર્ય ભગવાન વિજય હીરસૂરીશ્વરજી મહારાજ
૬. પરિચય પુસ્તિકા
૭. કરાલ કલિકાળ

- *परमगुरु की जीवनसंध्या*

**પ્રકાશિત થનારા પુસ્તકો**
**શ્રી જયાનંદકેવલી ચરિત્ર**

**શ્રી મુક્તિ-મહોદય ગ્રન્થમાળા**

- યોગદષ્ટિ સજ્ઝાય (સાર્થ)
- જીવન જ્યોતના અજવાળા
- સૂરિરામ સજ્ઝાય સરિતા
- સાધના અને સાધક
- સુપાત્રદાન મહિમા વિધિ
- પ્રશ્ન પદ્ધતિ
- પાપમુક્તિ અર્થાત્ ભવ આલોચના-૧-૨
- અબ મોહે સમ્યગ્દર્શન દીજીએ...
- પંચ પ્રતિક્રમણ સૂત્ર
- હું તો માંગુ સમ્યગ્દર્શન
- બાલ રામાયણ
- *बाल रामायण*
- *पापमुक्ति अर्थात् भव आलोचना १-२*
- *पापमुक्ति अर्थात् भव आलोचना १-*
- *क्युं कर भक्ति करुं ?*
- શ્રી હૃદયપ્રદીપ ષટ્ત્રિંશિકા
- શ્રી વીશસ્થાનક તપ મહાપૂજા

**મુક્તિકિરણ હિન્દી-ગુજરાતી ગ્રંથમાળા**

૧. ગુણ ગાવે સો ગુણ પાવે
૨. સાગરકાંઠે છબછબીયા
૩. વાણીવર્ષા
૪. કરીએ પાપ પરિહાર
૫. મનના ઝરુખે
૬. પ્રભુવીર અને ઉપસગો
૭. પંચમાંગ શ્રી ભગવતીસૂત્રમ્ ભાગ-૧
૮. પ્રભુવીરના દશ શ્રાવકો
૯. નવપદ શરણ
૧૦. ભગવાન શ્રી વજસ્વામીજી
૧૧. ગાગરમાં સાગર
૧૨. હું આત્માં
૧૩. *मन एक झरोखा*
૧૪. *प्रभुवीर के दश श्रावक*
૧૫. *प्रभुवीर एवं उपसर्ग*
૧૬. *नवपद ही शरण*
૧૭. *दर्द और दवा*



### શ્રી સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશનના સદસ્યોની શુભ નામાવલી

**મુખ્ય આધારસ્તંભ :**

★ શ્રી દિનેશકુમાર અચલદાસ શાહ, અમદાવાદ

**આધારસ્તંભ :**

★ શાહ ચીમન પોપટલાલ પીલુચાવળા (સુરત)

**★ સદૈવ સ્મરણીય સહયોગી :**

★ શાહ હસમુખભાઈ અમૃતલાલ, લાડોલ
★ શ્રેષ્ઠિવર્ય શ્રી કેસરીચંદ મોતીચંદજી શાહ, દમણ

**મોભી :**

★ પૂ. મુનિરાજ શ્રી ચારિત્રસુંદર વિજયજી મ. સ્મૃતિ
★ શ્રી સમરથમલજી જીવાજી વિનાકીયા પરિવાર - પૂના
★ શ્રી આશાભાઈ સોમાભાઈ પટેલ, સુભાનપુરા-બરોડા
★ પ્રેમિલાબેન વસંતલાલ સંકલેચા પરિવાર, સેલવાસ-વાપી

**સહાયક :**

★ પરમગુરુ સૂરિત્રય સંયમસુવર્ણોત્સવ સ્મૃતિ
★ પૂ.સા.શ્રી હર્ષપૂર્ણાશ્રીજીની સ્મૃતિ નિમિત્તે હ.કૈલાસબેન
★ પૂ.સા.શ્રી ચારિત્રરત્નાશ્રીજી મ. વર્ધમાન તપ સ્મૃતિ
★ શ્રીમતી શોભનાબેન ચંપકલાલ કોઠારી, મુંબઈ
★ શ્રીમતી ગુલાબબેન નવિનચંદ્ર શાહ, મુંબઈ
★ શેઠશ્રી પન્નાલાલ ઝુમખરામ, મુંબઈ
★ શેઠશ્રી ગેનમલજી ચુનીલાલજી બાફના, કોલ્હાપુર
★ શ્રી સંભવનાથ વાંચના સમિતિ, મુંબઈ
★ શેઠશ્રી તરુણભાઈ પોપટલાલ, લાડોલ
★ મીનાક્ષીબેન સાકરચંદ હ. કુંજેશ, મુંબઈ
★ શેઠશ્રી જેસીંગલાલ ચોથાલાલ મેપાણી, મુંબઈ
★ શ્રીમતી વિમલાબેન રતિલાલ વોરા, મુંબઈ
★ શેઠશ્રી પ્રવિણકુમાર વાલચંદ શેઠ, નાસિક
★ શેઠશ્રી બાબુલાલ મંગળજી ઉંબરીવાલા, મુંબઈ
★ શ્રી જૈન શ્વેતામ્બર મૂર્તિપૂજક સંઘ, આણંદ
★ નૈનાબેન રમેશચંદ્ર કાન્તીલાલ ચોક્સી
★ શ્રી મહેન્દ્રભાઈ મગનલાલ શાહ, અમદાવાદ
★ માતુશ્રી લક્ષ્મીબેન કેશવજી છેડા, મુંબઈ (ગામ-ભચાઉ)
★ શ્રીમતી રૂક્ષ્મણીબેન પ્રાણલાલ છગનલાલ શેઠ પરીવાર, મલાડ-મુંબઈ
★ શ્રીમતી કલાવતીબેન કીર્તિકુમાર શાહ, લોદ્રા





# રામાયણ અને સૂરિરામ

**સિદ્ધહસ્તલેખક પૂ.આ.શ્રીમદ્ વિજય પૂર્ણચન્દ્રસૂરીશ્વરજી મહારાજ**

કલિકાલસર્વજ્ઞ **શ્રી હેમચન્દ્રાચાર્ય**-વિરચિત ૧૦ પર્વો/વિભાગોમાં વિસ્તૃત/ ત્રિષષ્ઠિશલાકાપુરુષ ચરિત્રનાં સાતમાં પર્વમાં રામાયણ તરીકે પ્રસિદ્ધ કથાવસ્તુ વર્ણિત છે. શલાકા-પુરુષનો અર્થ ઉત્તમ પુરુષ થાય. એથી સાર્થક નામ ધરાવતાં આ ચરિત્રમાં ૨૪ તીર્થંકરો, ૧૨ ચક્રવર્તીઓ, નવનવની સંખ્યા ધરાવતા બળદેવો-વાસુદેવો અને પ્રતિવાસુદેવોનાં જીવન રજૂ થયાં છે. શ્રી મુનિસુવ્રત સ્વામીજી ભગવાનના કાળમાં થઈ ગયેલા આઠમા બળદેવ રામચન્દ્રજી, વાસુદેવ રાવણ અને પ્રતિવાસુદેવ લક્ષ્મણજીની જીવન-કથા એટલે જ રામાયણ !

**રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ !** આ જાતનો સૌ પ્રથમ પરિચય જૈન જગતને કરાવનારા પૂ. મુનિરાજ શ્રી **રામવિજયજી** મહારાજ હતા. વિ.સં. ૧૯૮૫/૧૯૮૬ની સાલમાં મુંબઈ લાલબાગ ભૂલેશ્વરના આંગણે આ જ પૂજ્યશ્રીએ જૈન રામાયણના આધારે આપેલાં પ્રવચનોના પ્રભાવે જ જૈન જગતને એવો ખ્યાલ આવવા પામ્યો હતો કે, **જૈન રામાયણ એટલે જ રજોહરણની ખાણ ! જેમાં પાને પાને અને પાત્રે પાત્રે જોવા મળે દીક્ષાનું સન્માન !**

રામાયણની રસધારાના સૌ પ્રથમ ઉદ્ગાતા બનવાનું શ્રેય જેમના શિરે અભિષેકી શકાય, એવા આ પૂ. પ્રવચનકારશ્રી જ આગળ જતાં વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય **રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજા તરીકે રામાયણ એટલે સંસ્કૃતિનો આદર્શ આ રીતની અનોખી ઓળખાણ અજૈનોને પણ આપવાના યશભાગી બનવા સફળ રહ્યા હતા. વિ.સં. ૨૦૦૭માં અમદાવાદમાં પ્રેમાભાઈ હોલમાં પ્રતિ રવિવારે જાહેર પ્રવચનો રુપે પૂ. પ્રવચનકારશ્રીએ રામાયણના માધ્યમે સંસ્કૃતિનો સંદેશ સુણાવ્યો અને અમદાવાદનાં અનેક દૈનિકોએ સ્વયંભૂ પ્રેરણાથી પ્રેરિત બનીને એ સંદેશનો જે રીતે વ્યાપક ફેલાવો કર્યો, એના પ્રતાપે જ અજૈન જગતને પણ એ વાતનો ખ્યાલ આવવા પામ્યો કે, જૈનોનું પણ એક અદ્ભુત રામાયણ છે અને સંસ્કૃતિના અજોડ આદર્શથી એ સમૃદ્ધ છે.



આમ, જૈન-અજૈન જગતમાં રામાયણના પ્રથમ પ્રવક્તા- પ્રવચનકાર તરીકેનાં માન-સન્માનના એકમાત્ર અધિકારી પૂ. આચાર્યદેવ શ્રીમદ્ વિજય **રામચન્દ્રસૂરીશ્વરજી** મહારાજાનાં શ્રીમુખે વિવેચિત જૈન રામાયણની પુસ્તક શ્રેણીને વાંચીશું, તો રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ અને રામાયણ એટલે સંસ્કૃતિનો આદર્શ-આ જાતનો પરિચય કેટલો બધો યથાર્થ છે, એ સમજાઈ ગયા વિના નહીં જ રહે. આ શ્રેણીનું આકર્ષક સંપાદન-સંકલન કરીને પ્રસિદ્ધ પ્રવચનકાર આચાર્ય શ્રી વિજય **શ્રેયાંસપ્રભસૂરિજી**એ તથા પ્રકાશન-લાભ લઈને **પિંડવાડા નિવાસી લાલચંદજી છગનલાલજી પરિવારે** અદ્ભુત ગુરુભક્તિ અદા કર્યાનો અહેસાસ પણ સાથે સાથે થશે જ.

*(જૈન રામાયણ: રજોહરણની ખાણ : ભાગ-૧ પ્રસ્તાવનામાંથી)*

# જૈન રામાયણ
## રજોહરણની ખાણ

**રામાયણ એટલે રજોહરણની ખાણ**

યુદ્ધ પ્રસંગોને
ધર્મપ્રસંગો બનાવવાનાં વૃત્તાંતો,
યુદ્ધભૂમિમાં પણ
કોમળતા-સુંદરતા-નમ્રતા,
ભયંકર યુદ્ધભૂમિમાં પણ
રાજમુગુટ ફેંકી,
સંયમનો સ્વીકાર કરી,
પરિણામે કેવળજ્ઞાન પામી
મુક્તિએ જનારાનાં અનેક પ્રસંગો
આ શ્રી રામાયણમાં જોવા-જાણવા મળશે.

શ્રી સ્મૃતિમંદિર પ્રકાશન

૪

વ્યાખ્યાન વાચસ્પતિ ગ્રંથમાળા